קוזמא טשאָרני

# דער דריטער דאָר

מ.פ.וו. נאצסעקטער 1936

קוזמא טשאָרני



# דער דריטער דאָר

(ראָמאַן)

מעלוכע-פארלאג פונ ווײַסרוסלאנד
מינסק — נאצסעקטער — 1936

КУЗЬМА ЧОРНЫ

# ТРЭЦЯЕ ПАКАЛЕННЕ

РАМАН

---

ДВБ
Менск — 1935

---

פונ װײַסרוסיש — י. פרידמאנ

# ערשטער טייל

## 1

אינ א ליכטיקנ פרימאָרגנ איז קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי פאַמע־לעכ געגאַנגענ פאַרבײַ א וואַלד איבער א האַרטנ אײַנגעפאָרע־נעמ וועג. דער טוי האָט אָנגעהויבנ אויסטריקנענ, די זונ האָט שטאַרק אונטערגעוואַרעמט, דער וואַלד האָט אַזש געקלונגענ פונ פייגל־שטימענ. אַרומ־אונ־אַרומ האָבנ געגלאַנצט טויִקע אָפּ־געשניטענע קאָרנ־פעלדער אונ אַפּ זיי—די סנאָפּעס. א פערד האָט געפאָרשקעט, שטשיפּענדיק דאָס גראָז.

קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט קיינשומ אכט ניט געלייגט ניט אַפּ דער זונ, ניט אַפּ דער שטילקײַט אינ פעלד אונ אינ וואַלד. די לעצטע יאָרנ האָט זיכ אימ אָט דאָס אַלצ, סײַ ווינטער, סײַ זומער, אײַנגעגעסנ אינ די ביינער. א מילכאָמע קומט שטענדיק פאָר אינ פעלד אונ אינ וואַלד, אונ קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט, פונ זינט ס'האָט זיכ אָנגעהויבנ די מילכאָמע מיט פוילנ, קיינמאָל ניט פאַרלאָזט דעמ פראָנט. ער האָט אצינד געטראָגנ אינ זיכ א מונטערע פריידְ. די גאַנצע געגנט, דורכ וועלכער ער איז איצט געגאַנגענ, איז שוינ עטלעכע טעג געווענ א סאָוועטישע. די רויטע אַרמײ איז שוינ אַוועק ווײַט פאָרויס. אינ א טעג צוויי אַרומ וועט ער זיכ דערקלײַבנ אהיימ, צומ פאָטער, אונ פאַרנ כוידעשדיקנ אורלויב וועט ער זיכ פאַריכטנ פונ דער לײַכטער

ווונד אינ פוס און ס'וועט אופהערנ דער טעמפער ווייטעק אינ פלייצע אונ אינ האלדז.

ער האָט געהאט בא זיכ אנ אָרדער אפ א פור אינעם שכייענעסדיקנ כוטער. דעמ דאָזיקנ כוטער האָט ער איצט געזוכט. מיט א שאָ צוריק האָט ער פארלאָזנ דאָס דאָרפ, וואָס הינטערנ וואלד. דאָרט האָט ער גענעכטיקט; פארנ אוועקגיינ איז ער געזעסנ אפנ פריזבע, אונ דער באלעבאָס פונ שטוב, דער דאָרפסטאראָסטע, האָט אינ שטוב געשריבנ אפ א שטיקל בלוי פאפיר א באפעל צו סקוראטאָוויטשנ אינ כוטער, מע זאָל דאָרט געבנ דעמ רויטארמייער נאזארעווסקינ א פור. געבנדיק אימ אינ די הענט דאָס פאפירל, האָט זיכ דער סטאראָסטע ווי פארענטפערט:

— דאָ וועט אפילע קיינ צוויי ווערסט ניט זײַנ, אָט אזוי גלײַכ, פארבײַ וואלד. איכ וואָלט אײַכ פונ דאָרפ א פור געגעבנ — זײַנענ אָבער אלע אוועקגעפאָרנ אינ אָבאָז צו ווארשע־צו, אונ אויב ס'איז ערגעצ בא וועמענ פארבליבנ א פערד אינדערהיימ, פירט אפ אימ דאָס גאנצע דאָרפ די סנאָפעס פונ פעלד. בא סקוראטאָוויטשנ זײַנענ פאראנ דרײַ פערד, אונ איכ ווייס, אז זיי זײַנענ אלע אינדערהיימ. ער באהאלט די פערד אינ וואלד. איר קוועטשט נאָר גוט אָנ אפ אימ.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט באמערקט, אז וואָס ווײַטער ער איז געגאנגענ אפ מיזרעכ, אלצ מער זײַנענ פארגלעט געוואָרנ אפ דער ערד די שפורנ פונ דער מילכאָמע, וואָס איז ניט לאנג פאָרגעקומענ. אונ דאָ, אינ דער געגנט, האָבנ שוינ מענטשנ ווי אינגאנצנ פארגעסנ אָנ דער שוידערלעכער מעהומע — זיי האָבנ זיכ רויִק געטאָנ זייער ארבעט. א מענטש אינ פעלד האָט אימ געזאָגט, אז באלד וועט אוועק א שמאָלער וועג אינ וואלד, אפ סקוראטאָוויטשעס כוטער.

מיטנ וואלד איז קאָנדראט נאזארעווסקי לאנג ניט געגאנגענ. דער וועג דורכנ וואלד איז טייקעפ ארויס אפ א לאָנקע. ס'האָט זיכ אָנגעהויבנ א געדיכטער נאָדלבוימ־וואלד. דער פאפאָראָטניק באמ

וועג איז אינגאנצנ נאס געוועג פונ טוי. א וועספנ־פרעסער[1] האָט געשוועבט איבערנ נאָדל-וואלד, ערגעצ נאָענט האָבנ געקוואָקעט הינער. אינגיכנ האָט א בלאנק געטאָנ פאר די אויגנ א וואלד־לאָנקע. א ברייטער קלינ מיט פארזייטע קאָניושינע האָט זיכ געצויגנ פונ נאָדל־וואלד, דער שמאָלער וועג איז אינגאנצנ פארוואָקסנ געוועג מיט הויכנ גראָז. דאָ אונ דאָרט זײַנעג אפנ פעלד געוואָקסנ אויסגעהוילטע ווילדע בארנביימער. אומעטום האָבנ זיכ געשפרייט אָפגעשניטענע פעלדער פונ אונטער קאָרנ אונ זומער־טוועס. דער האָבער איז געשטאנענ אפנ פעלד אינ קאָפיצעס. ארום־אונ־ארום איז געווענ וואלד—סאָסנע אונ יאָדלע, בלויז פונ איינ זײַט האָט זיכ דאָס פעלד צונויפגעגאָסנ מיטנ הימל אונ ס'האָבנ זיכ קוים ארויסגעזענ פונ הינטער א בערגל שפיצנ פונ דעכער.

קאָנדראט נאזארעווסקינ האָבנ באגעגנט הינט מיט א מוירעדיק בילנ. דער הויפ איז ארומגעצאמט געווענ מיט אנ אלטנ פלויט פונ פלעקענער. די סאָסנע־פלעקענער האָבנ זיכ צערוקט אינ די זײַטנ, אונ די לעכער צווישנ זיי זײַנענ פארקלאפט געווענ מיט ברעטלעכ. אלטע דעמבנ, מעכטיקע, ווי שטיינערנע בערג, זײַנענ געשטאנענ איבער א געמויערטנ סקלעפ. אנטקעגנ סקלעפ איז אָפנ געווענ א ברייטער פערדשטאל. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט זיכ טייקעפ געלאָזט גיינ צום שטאל. קיינ פערד האָט מענ אינ ערגעצ ניט געזענ אונ ניט געהערט. אונ ביכלאל איז קיינער ניט געווענ. די צוויי הינט האָבנ מאמעש געריסנ דעמ רויטארמייער פאר די פאָלעס, זיכ געסטארעט כאפנ מיט די ציינער די וויקעלעכ פונ די פיס, האָבנ זיכ אזש פארכלינעט פונעמ גרילצנדיקנ בילנ. קאָנדראט האָט א כאפ געטאָנ פונ אונטער די פיס א דרענגל אונ א פאָכ געטאָנ מיט דעמ ארום זיכ. די הינט זײַנענ אָפגעשפרונגענ אונ מיט נאָכ א גרעסערער פארביסנקײַט האָבנ זיי זיכ

1 וועספנ-פרעסער—Коршун.

ווידער א וואָרפ געטאָנ אפ אימ. ענדלעכ, האָט אימ איינ הונט אַ ריס געטאָנ מיט די ציינער פאר א פוס. נאזארעווסקי איז בייז געוואָרנ. ער האָט א זעצ געטאָנ מיטנ דרענגל אונ פונקט אָנגעטראָפנ: א שארפער סוק פונעמ טרוקענעמ דרענגל האָט א שניט געטאָנ דעמ הונט איבערנ זײַט. דער הונט האָט זיכ צעקוויטשעט, אונטערגעקאטשעט דעמ עק אונ איז אוועקגעלאָפנ. ער איז געפלויגנ גלײַכ צומ נידעריקנ פלויטל, הינטער וועלכנ ס'איז געשטאנענ א שטיבל מיט געלע פענצטער־ראמענ. ערגעצ דאָרטנ שוינ איז זיכ דער הונט פארגאנגענ אינ א שטומענ וואָרטשענ, אונ דער צווייטער הונט האָט זיכ א וואָרפ געטאָנ אפנ רויטארמייער. נאָר מיט איינ הונט איז געווענ גרינגער צו ספראווענ זיכ. דער רויטארמייער איז אוועק צומ שטיבל. קיינער איז פונ ערגעצ ניט ארויס. דער רויטארמייער איז ארופ אפ א צעפוילטנ גאנעק. די טרעפלעכ זײַנענ בעלעגנ אפ אונטערגעלייגטע שטיינער אונ האָבנ זיכ געשאָקלט אונטער די פיס. די טיר איז ניט פארשלאָסנ געווענ, אונ דער רויטארמייער איז ארײַנ אינ א קליינינקנ פירהויז מיט א פאָדלאָגע. דער הונט איז געבליבנ אינ הויפ. נאָכנ פירהויז איז געווענ א צימער, ניט קיינ קליינער, אינ פארגלײַכ מיטנ גאנצנ שטיבל.

איצט האָט מענ שוינ ניט געקענט ניט אָפרופנ זיכ, ווענ א פרעמדער מענטש איז ארײַנ אינ שטוב. פונ אלקער האָט זיכ אָפגערופנ א פרויענ־שטימ:

— ווער איז דאָרט?

אנ אלטע פרוי איז ארויס פונ אלקער. אפאָנעמ, אז זי האָט נאָכ פריִער דורכנ פענצטער געזענ, ווי די הינט האָבנ אפ אימ געבילט, ווײַל זי האָט שוינ צו גיכ א זאָג געטאָנ:

— וואָס דארפט איר, כאווער?

— איכ דארפ א פור, — האָט געענטפערט קאָנדראט נאזארעווסקי. — אָט איז א פאפירל פונ סטאראָסטע. איכ בינ א פארוווּנדעטער אונ א קראנקער, איכ פאָר אהיימ פאריכטנ זיכ.

די לעצטע פראַזע האָט ער צוגעגעבנ, דערזעענדיק א קאַלטנ בליק בא דער אלטער פרוי.

— ווייַס דאַרפט איר פאָרנ?

— א ווערסט פערציק.

— מע וואָלט אייַכ טאקע געדאַרפט געבנ א פור, אָבער אונדזערע פערד זייַנענ אינדערהיימ ניטאָ. אלע אינ אָבאָז. דרייַ פערד געווענ, האָבנ איינעמ די פאָליאקנ צוגענומענ מיט זיכ, אונ צוויי—אינ אָבאָז. מיט די רויטארמייער אוועקגעפאָרנ... אונ דער קלאָג ווייס אימ, דעמ סטאראָסטע, וואָס וויל ער פונ אונדז, וואָס טשעפעט ער זיכ צו אונדז. ער ווייס דאָכ, אז אונדזערע פערד זייַנענ ניטאָ אינדערהיימ.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט געפרוווט נעמענ מיט גוטנ:

— איכ וועל ניט פאָרנ דורכויס אפ אייַער פור. א ווערסט צוואנציק, פופצנ וועל איכ אָפפאָרנ, אונ דאָרטנ וועל איכ בייַטנ די פור.

— ווו־ושע אָבער זאָל איכ אייַכ נעמענ א פור?

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט זיכ אוועקגעזעצט אפ אנ אלט־פרענקישער קאנאפקע, א צעגעסענע פונ באָרוועמלעכ [1]. נאָכ טאנצ, וואָס ער האָט געהאט מיט די הינט, האָט אימ אָנגעהויבנ נאָיענ די וווּנד אינ פוס, די אקסלענ אונ די ברוסט. ער האָט גענומענ ריידנ אָפענע דיבורימ:

— שוינ זאָלט איר געבנ א פור!

די פרוי האָט א קוועטש געטאָנ מיט די אקסלענ אונ זיכ אויכ אוועקגעזעצט נעבנ טיר, אפ אנ אלטנ, מיט ציצ באצויגענעמ פאָטעל, א צונויפגעקלאפטנ מיט טשוועקעס. זי האָט זיכ צו־געגרייט שווייַגנ. דער רויטארמייער האָט געווארט אפ אנ ענט־פער אונ דערווייַל באטראכט דעמ צימער.

איבערנ קאָמאָד זייַנענ געהאנגענ פאָטאָגראפיעס. דער היגער

---

[1] באָרוועמלעכ—шашель.

פֿאָטאָגראַף, פֿון שטאָט צי פֿון שטעטל, איז געווען ניט קיין גרויסער מייַסטער: אַף איין פֿאָטאָגראַפֿיע האָט זיך דער מענטש באַקומען מיט עפּעס אַ פֿאַרדרייטער נאָז (אויב נאָר זייַן נאָז איז אין דער ווירקלעכקייַט געווען אַ גלייַכע), מיט אָפּגעקאַטשעטע ליפּן. די אויגן זייַנען געזעסן טיף, און אין זיי איז געווען אַ זעלבסטצופֿרידנקייַט. די וואָנצן זייַנען שפּיציק פֿאַרדרייט געווען. ער איז געזעסן אַף עפּעס אַ מאָדערניזירטער פֿאָטאָגראַפֿישער לאַמאַטשינע, און לעבן אים איז געשטאַנען אַ פֿרוי און געהאַלטן אַ האַנט אַף זייַן אַקסל. ער איז געזעסן, און זי איז געשטאַנען, דעריבער האָט זי אויסגעזען אַ הויכע. דאָס איז געווען די זעלבע פֿרוי, וואָס איז איצט געזעסן נעבן טיר און זיך געסטאַרעט ניט צו קוקן אַף קאָנדראַט נאַזאַרעווסקין. אַף דער פֿאָטאָגראַפֿיע איז זי געווען אַף אַ יאָר פֿינף און צוואַנציק ייִנגער. באַ איר מאַן אַפּן קאַמזויל איז געהאַנגען אַף דער ברוסט אַ ברייטע זייגער־קייט. די גלאַנציק אויסגעפּוצטע שטיוול האָבן זיך אַף דער פֿאָטאָגראַפֿיע באַקומען ווייַסע. די פֿרוי איז געקליידעט געווען לויט דער דעמלטיקער מאָדע. אַזאַ אָנטאָן האָט דעמלט געקענט שענקען אַ וועלכע עס איז פֿריצטע איר באַליבטער עקאָנאָמקע.

אַף אַ צווייטער פֿאָטאָגראַפֿיע האָט קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי באַטראַכט אַ מענטשן, וואָס האָט אויך געהאַט שפּיציק־פֿאַרדרייטע וואָנצן, אָבער די דאָזיקע פֿיגור איז געווען אַסאַך שלאַנקער. אויב אַף דער ערשטער פֿאָטאָגראַפֿיע האָט מען גלייַך געקענט באַמערקן, אַז דאָס איז אַן אַרויפֿגעאַרבעטער מוזשיק, וואָס הייבט אָן פֿירן אַ פֿריציש לעבן, האָט דער דאָזיקער, קענטיק, פֿון אייביק אָן זיך געריבן אַרום פֿריצים. ער האָט געטראָגן אַ האַרטע מאַנישקע און דער האַלדזטוך איז קונציק אויסגעבונדן געווען. דערנעבן איז נאָך געהאַנגען אַ דריטע פֿאָטאָגראַפֿיע. אַף איר איז פֿאָטאָגראַפֿירט געווען אַ יונגער יאַט. נאָך גאָר אַ יונגער. אָן וואָנצן, אין גאַליפֿע, אין אַ פֿרענטש מיט אָן אַ

שיר קעשענעס און קעשענקעלעך. ער איז געזעסן, פארלייגט א פוס אפ א פוס; די האָר אפן קאָפּ האָט ער אָנגענעצט און גלאט פארקעמט, מאכנדיק אין א זייט א גלייכן שרונט. קאָנ־דראט נאזארעווסקי האָט זיך פלוצלינג אופגעהויבן פון קאנאפּקע און איז צוגעגאנגען צו דער פאָטאָגראפיע. ער האָט דערקאָנט אָט דעם יאט. ער האָט א קוק געטאָן אפ דער פרוי.

— נו, איז ווי־זשע זאָל איך אייך נעמען א פערד,—האָט זי, צונויפקלייבנדיק איר גאנץ ביסל געמאכטע צארטקייט, א זאָג געטאָן.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט זיך שארף א קער געטאָן צו דער פרוי. ערגעץ איבער די אויגן, אין די ברעמען, זיינען בא איר געווען שטריכן, וואָס האָבן זי ענלעך געמאכט צו דעם פּאָנעם אפ דער פאָטאָגראפיע. „זיין מאמע“—האָט קאָנדראט נאזארעווסקי א טראכט געטאָן.

— ווו איז ער איצט, אייער אנאטאָל?—האָט ער א שניט גע־טאָן, ניט אראָפּנעמענדיק קיין אויג פון דער פרוי.

די אלטע איז פלוצלינג מעוולחל געוואָרן, גענומען מאכן מיט די ליפּן, זיך צערעדט:

— איר קאָנט אונדזער אנאטאָלן? ווער־זשע זייט איר אזוינס? פונוואנען זייט איר?

און פלוצלינג איז זי דרייסטער געוואָרן. עפּעס א פרישער געדאנק, ווייזט אויס, איז בא איר געבוירן געוואָרן. זי האָט קענטיק א טראכט געטאָן, אז דער דאָזיקער סאָלדאט איז אן אייגענער מענטש, אז ער פאָרט גאָרניט אין אורלויב. „דאָ מוז, אפּאָנעם, עפּעס אנדערש זיין. עפּשער אנטלויפט ער פאָשעט אהיים פון דער ארמיי“.

— זיצט,—האָט זי געזאָגט,—אהיים איז קיינמאָל ניט שפּעט. איר וועט נאָך קומען. עפּשער ט'איר עפּעס עסן? קאָנט איר, הייסט עס, אונדזער טאָליקן?

— כ'קאָן. איך בין מיט אנאטאָל סקוראטאָוויטשן געווען לענ־

גער אינ איינ מיליטער־טייל. ווענ די פּאָליאקנ האָבנ געווענ פארנומענ די דאָזיקע געגנט, זײַנענ מיר אָפּגעטראָטנ אונ פאר־בײַגעאנגענ דאָ ניט ווײַט. איכ האָב דערקאָנט די געגנט. דעמלט טאקע איז ער נעלעמ געוואָרנ. די יעניקע אינ אונדזער טייל, וואָס האָבנ געשטאמט פונ דעמ קאנט, האָבנ גלײַכ א טראכט געטאָנ, אז סקוראטאָוויטש איז, אפּאָנעמ, פארבליבנ דאָ אונ איז אוועק אהיימ.

— וואָס רעדט איר! פונ דעמלט אָנ, ווי מע האָט אימ מאָ־ביליזירט, נאָכ איידער די פּוילנ זײַנענ אהער געקומענ, האָבנ מיר אימ שוינ מער ניט געזענ. ער האָט עפּשער ערגעצ זײַנ קאָפּ אוועקגעלייגט!

— אונדזער טייל איז דעמלט געשטאנענ אינ טיל. מיר האָבנ צוזאמענ געשיקט אינ איינ שטוב. גאנצ פרי כאפּ איכ זיכ אופ—ערשט ער איז שוינ ניטאָ.

— איכ ווייס ניט... איכ ווייס ניט... גאָט, מײַנ גאָט!

אירע געזיכט־שטריכנ זײַנענ אָפּגעקילט געוואָרנ, די ליפּנ צו־נויפגעדריקט.

— איכ דארפ פאָרנ.

— ניטאָ קיינ איינ פערד אינדערהיימ.

— וואָס וועט אָבער זײַנ, אויב איכ וועל געפינענ?

— זוכט. איכ בינ איינע אליינ אינדערהיימ.

— אונ ווו איז דער באלעבאָס?

— איכ האָב דאָכ אײַכ געזאָגט, אז מע האָט אימ אוועקגעטריבנ אינ אָבאָז.

עפּעס א פרישער געדאנק איז, אפּאָנעמ, אײַנגעפאלנ דער פרוי: זי האָט א צעטראָגענע בענומענ ארומגיינ, א קוק געטאָנ אינ פענצטער, זיכ אומגעקערט צו דער טיר אונ א זאָג געטאָנ צומ רויטארמייער:

— איכ ווייס אליינ ניט, ווו זאָל איכ אײַכ נעמענ א פור. סײַדנ עפּשער... איכ'ל פּרווונ אזוי ערגעצ־ווו קריגנ פאר אײַכ א פערד,

באַ אונדז הינטערן שײַער גייט אום א פערד, וואָס סאָלדאטן האָבן דאָ איבערגעלאָזט מיט עטלעכע טעג צוריק. ער איז דאָך ניט אונדזערער,—א קאזיאָנער. זאָל ער אביסל געזונט ווערן, און דאַן וועט אים עפשער ווידער צונעמען אָ וועלכער עס איז טייל... איז עפשער וועט איר אפּ אים אװעקפאָרן.

זי האָט שוין מער ניט געזאָגט, אז דער באַלעבאָס איז ני־טאָ אינדערהיים. קאָנדראט נאזארעװסקי האָט געטראכט: „זי סטארעט זיך וואָס גיכער פּאָטער ווערן פון מיר".

— ווו־זשע איז אצינד אײַער אנאטאָל?—האָט ער ווידער א פרעג געטאָן.

— ער לעבט שוין ניט! ווען ער וואָלט ניט אװעקגעלייגט זײַן קאָפּ אפּ דער מילכאָמע, וואָלט ער זיך דאָך ביז איצט אָפּגע־רופן. גאָט, מײַן גאָט!

זי האָט ארויסגעלאָזט א טרער.

— ער האָט זיך דאָך גאָר ניט לאנג פאָטאָגראפירט.

קאָנדראט נאזארעװסקי האָט איבערגעקערט די פאָטאָגראפיע אפּ דער אנדער זײַט. דער פאָטאָגראפישער שטאמפּ איז געווען אפּ פּויליש: דער שטעטלדיקער מײַסטער האָט זיך שוין געווען צוגעפאסט צו דער נײַער מאכט.

— אײַער אנאטאָל האָט זיך פאָטאָגראפירט, ווען די פּוילישע זײַנען דאָ געווען.

— גאָט מײַנער, וואָס ווילט איר פון מיר! מיר האָבן גאָר־נישט ניט געהערט וועגן אונדזער טאָליקן.

און די פרוי איז ארויס פון שטוב. זי איז אראָפּ פונעם צעפוילטן גאנעק אין קליינעם הויפל, וואָס איז אָפּגעצאמט גע־ווען פונעם גרויסן הויפּ מיט א נידעריק פלויטל. דאָס הויפל איז פארפלאנצט געווען מיט יונגע לינדנביימער, אומעטום זײַ־נען דאָ געווען רעשטן פון געוועזענעם בלומען־גערטל: אין עטלעכע ערטער זײַנען אין אן אומאָרדענונג געוואָקסן ניט־ארומגעזוענע פּיאָנען, ס'האָבן זיך שטורמיש צעוואָקסן געלע

שטענגלדיקע בלומענ; פליאָקסנ אפ העלפט מיט גראָז האָבנ נעבנ זיכ אונ אונטער זיכ פארשטיקט אלצ, וואָס איז קלענער געווענ פונ זיי. אומעטומ איז געווענ גראָז, בעזעמגראָז—ווי עפעס א מינ לאָנקעלע וואָלט דאָ געווענ נעבנ גאנעק. ארומ פלויטל האָבנ הינער עפעס געפיקט פונ א קרוג, א סטײַע אינדיקעס אונ קאטשקעס האָבנ דורכנ פלויטל געצויגנ זייערע העלדזער צו דעמ עסנ.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט געזענ דורכנ פענצטער, ווי די פרוי האָט געעפנט דאָס טויערל אונ אוועק ערגעצ הינטערנ סקלעפ. דאָרט איז זי פארשווונדנ פונ די אויגנ. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט באטראכט דעמ צימער. אפנ קאָמאָד איז געלעגנ א פארגעלטער אונ פארשטויבטער טישטעכ. אפ אימ האָט זיכ געוואלגערט א שווארצ געוואָרענער שטיקל עפל. דרײַ צי פיר ביכער זײַנענ געלעגנ איינע אפ די אנדערע. איינ בוכ איז געווענ אינ א הארטנ אײַנבונד מיט באגילדטע ווערטער: „די רוסישע פעלדמארשאלנ פונ די צײַטנ פונעמ גענעראל סוואָראָוו ביז הײַנט צו טאָג“. אפ דעמ דאָזיקנ בוכ איז געלעגנ א קליינ ביכעלע קירכע־לידער. די איבעריקע ביכער זײַנענ געווענ מינדערווערטיקע דענקמעלער פונ א באשטימטער קולטור: „א פראקטישער בריוונשטעלער פאר פאמיליעס אונ יונגעלײַט“, „א כאלומעס־דערקלערער“ אונ אנ „אָראקול“. איבער ביידע טירנ זײַנענ געהאנגענ צוויי בילדער אינ אָנגעגלאָזטע ר֗אמענ. אפ איינ בילד א וואלד־לאָנקע אונ אפ איר קומענ זיכ צונויפ צוויי וואלדהינער צווישנ טרוקענעמ ווערעסק, אפנ צווייטנ בילד—יאָגנ הינט אנ איילנהירש, אונ א יעגער שיסט פונ הינטער א בוימ. דאָס זײַנענ געווענ בילדער פונ קליינשטעטלדיקער אויסקומעניש, געדרוקטע אפ גרויענ פאפיר, וועלכע האָבנ פאר דער מילכאָמע געקאָסט א קאָפּיקעס פיר יעדערע. אפ די פענצטער אונ ארומ די פענצטער זײַנענ געשטאנענ בלומענ־טעפ. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט ווידעראמאָל א קוק גע-

טאָנ אפ אנאטאָל סקוראטאָוויטשעס פאָטאָגראפיע: א יונגער קײַלעכדיקער פּאָנעם, אפ דער פיגור—א שטרעבונג צו האלטנ זיכ שארפזיניק; קענטיק, אז בײַם ער האָט זיכ פאָטאָגראפירט האָט ער טאקע בלויז וועגנ דעם געטראכט.

אינ הויפ האָט מענ אָנגעהויבנ ריידנ. פארבײַ די פענצטער איז דורכגעגאנגענ אנ עלטערער מענטש, נאָכ אים—די זעלבע פרוי. „ער איז דאָכ אינדערהיימ,—האָט א טראכט געטאָנ קאָנדראט נאזארעווסקי,—וויִאזוי־זשע וועט ער זיכ פארענטפערנ, וואָס ער האָט זיכ פלוצלינג באוויזנ אינדערהיימ?“ אָבער סײַ דער באלעבאָס, סײַ די באלעבאָסטע האָבנ זיכ געסטארעט ניט דערמאָנענ וועגנ דעם.

— באלד וועלנ מיר פאָרנ,—האָט א זאָג געטאָנ דער מענטש, ארויסנעמענדיק פונ קאָמאָד א קעסטעלע מיט טוטינ. זײַנ פּאָנעם איז פארזאָרגט געווענ; ער איז אפילע ניט ענלעכ געווענ צו זײַנ פאָטאָגראפיע, וואָס איז געהאנגענ איבערנ קאָמאָד: דאָרט איז געווענ אנ אייביק פארגליװערטע אומבאוועגלעכקײַט, אונ דאָ האָט דער מענטש געלעבט, געצאפלט, געטראכט. ער האָט פארויכערט, געגעבנ פארויכערנ קאָנדראט נאזארעווסקינ אונ איז אוועק אײַנשפאנענ. אפנ שוועל האָט ער זיכ אומגעקוקט:

— איינ אומגליק נאָר, כאווער, וואָס בא אונדז איז זייער אומרויִק. באנדיטנ זײַנענ פאראנ אינ וואלד, אונ וואלד איז דאָ בא אונדז אומעטומ, וווהינ דו זאָלסט ניט א וואָרפ טאָנ מיט אנ אויג. בא אײַכ איז כאָטש פאראנ וועלכע עס איז געווער? וואָרעמ אניט האָב איכ אביסל מוירע צו פאָרנ.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט ניט געגלויבט וועגנ די באנדיטנ:

— פאראנ בא מיר געווער, ניטאָ וואָס צו מוירע האָבנ!

ביז דער באלעבאָס האָט אײַנגעשפאנט, האָט דערווײַל די פרוי געבראכט ברויט אונ מילכ. זי האָט זיכ געסטארעט נע־

מענ אימ מיט גוטע רייד. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט מיט אפעטיט אופגעגעסנ דאָס גאנצע ברויט און מילכ. די פרוי האָט זיכ צערעדט:

— אָט אנ אָנשיקעניש—די מילכאָמע! אָט פאר די לעצטע טעג האָט מענ שוינ וויפל דערפער פארברענט. און וויפל מענטשנ קומענ אומ! מיר אליינ, קענ מענ זאָגנ, לעבנ אָפגע־זונדערט,—איז טאקע דעמ וויפלטנ יאָר שוינ, אז ווי נאָר עס טומ ערגעצ א קלאפ אינ אָוונט צי באנאכט, בלײַבנ מיר אָפ־געשטאָרבענע: עס דאכט זיכ, אז מע גייט שוינ.

— ווער גייט?

— מאלע ווער עס גייט! אז די דײַטשנ זײַנענ געקומענ, האָט מענ בא אונדז צוגענומענ צוויי בעהיימעס. די פוילישע האָבנ א קאלב צוגענומענ.

דער באלעבאָס איז ארײַנ אינ שטוב.

— א רעקוויזיציע געווענ. זאָגט נאָר, כאווער, איצט וועלנ שוינ ניט זײַנ קיינ רעקוויזיציעס?

די פרוי האָט זיכ ווידער צערעדט.

— איכ פארשטיי נאָכ ניט, כאווער... מיר זײַנענ, קענ מענ זאָגנ, פראָסטע מענטשנ, מיר פרעגנ וועגנ אלצ. אפ וואָס דארפ מענ טשעפענ די רעליגיע? דעמ קייסער האָט מענ אראָפגעוואָרפנ, די פריצימ צעטריבנ, נו, איז גוט. און די רעליגיע? נאָכ אלע מײַסעס וועט דאָכ דער מענטש אָנ רעליגיע זײַנ געגליכנ צו א כײַע, ווענ ער וועט ניט פילנ איבער זיכ קיינ גאָט. א מענטש דארפ טראָגנ אינ הארצנ ראכמאָנעס אפ א צווייטנ מענטשנ. און אָנ א גאָט—וועט ער ווי זײַנ?

— איז פאראנ א גאָט, אָדער מע דארפ נאָר, ער זאָל זײַנ?

— ס'הייסט, ניטאָ קיינ גאָט?! מערנישט, וואָס עמונעס זײַ־נענ פאראנ פארשיידענע. און צווישנ זיי דארפ איינ עמונע זײַנ אנ עמעסע. אָט, לאָמיר זאָגנ, די רוסישע עמונע! דאָרט איז מער ווי אומעטומ געווענ אָפנארערײַ. הייליקײַטנ, הייליקײַטנ—

האָט מען געשריִען. זיי פלעגן אוועקלייגן א פאָר ביינער, ארומלייגן מיט וואטע, באשמירן מיט וואקס, און בוק זיך צו דעם, און דאוון, און דערנאָך—די באָלשעוויקעס האָבן גוט געטאָן ווי נאָר זיי האָבן א קוק געטאָן אפ אָט דעם שווינדל, האָבן זיי... די קאטאָלישע עמונע האָט שטענדיק געלאכט פון די דאָזיקע הייליקײַטן. אז אונדזער טאָליק איז געווען אין ארמיי, האָט ער אליין געזען די דאָזיקע הייליקע ביינער. זי איז צעטראָגן געוואָרן און כאראָטע געהאט, וואָס זי האָט אומבאטראכט אן איבעריק מאָל דערמאָנט איר זון.

— איר זײַט קאטאָליקער?

— בא אונדז איז עס אפ דער העלפט. איך אליין בין פון די קאטאָליקער, און דער מאן איז א פראוואָסלאוונער.

דאָ האָט זיך צערעדט דער באלעבאָס:

— מײַנע אלע יאָרן בין איך געווען אין איינע זאָרגן. אן אנדערן דאכט זיך, אז אויב עמעצער פארמאָגט עפעס, איז עס אים גרייטינקע פון הימל אראָפגעפאלן. ווען איך בין מיט יאָרן צוריק געקומען פון סאָלדאטן, האָט מיר אליין דער פריסטאוו געזאָגט, איך זאָל גיין צו אים פאר א סטראזשניק, אָבער איך האָב ניט געוואָלט, ווײַל בא מיר איז אזא נאטור, אז איך קען ניט שטיין איבער א מענטשן מיט א קאנטשיק אָדער מיט א שפיז אין האנט. און א פאָליצייער פלעגט דאָך פון דעם עסן ברויט. איך האָב ליב לעבן מיט מענטשן אין פרידן. געלעבט האָב איך מיטן טאטן אפ א האלבער וואָלקע ערד אינעם דאָרף, וואָס הינטערן וואלד; ווען איר זײַט געגאנגען, האָט איר יענעם דאָרף געזען. די האלבע וואָלקע האָב איך פארקויפט און געקויפט דאָ א שטיקל ערד—צווישן די פויערישע ערדן איז דאָ אקוראט דעם פאָרעצס א קלין. די פויערים פלעגן אים אָנטאָן שאָדן, האָט דעריבער דער פאָרעץ פארקויפט. בא מיר האָט ניט געקלעקט קיין געלט, האָב איך אין שטעטל געוויש געעפנט א קרעמל, דערנאָך געהאנדלט מיט כאזיירים און בע־

היימעס. אויסגעצאָלט די כויוועס. די ערד האָב איך אָפּ־
געגעבן לײַטן צו ארבעטן פונ דער העלפט און אליינ
בינ איך אוועק צו דעמ זעלבנ פּאָרעצ אינ הויפ פאר אנ
עקאָנאָמ. פינפ יאָר געדינט, און דערנאָכ זיך אויסגעבויט דאָ
א הויפ. דאָס אלצ האָט בעקאָסט געגוג קאָפּדרייעניש, דײַגעס,
זאָרגנ... און איצט איז עס אלצ עפּעס ווי צײַטווײַליק. מע האָט
געדארפט ארומזענ די געבײַדעס, פאריכטנ דעמ פלויט, אָבער
סײַדנ עפּשער, אז ס'וועט רויִקער ווערנ אפ דער וועלט. איצט
אָבער איז א מילכאָמע, א כורבנ...

— פארוואָס־זשע האָט איר פאר די פּוילנ ניט ארומגעזענ
אײַער כוטער? ס'איז דאָכ רויִק געווענ. די מעלוכע־מאכט איז
געווענ א פעסטע,—האָט א זאָג געטאָנ קאָנדראט נאזארעווסקי,
ווארפנדיק בליקנ אפנ באלעבאָס.

יענער איז ראפּטומ אנשוויגנ געוואָרנ. מער האָט ער וועגנ
זיך ניט גערעדט. ער האָט נאָר געזאָגט וועגנ פּאָרעצ:

— פאר יעטווידער מאכט איז איצט שווער צו לעבנ—קלאָר,
מילכאָמע־צײַט! פאר די פּוילישע איז געקומענ אהער דער פּאָ־
רעצ, יענער וואָס איך האָב בא אימ די ערד געקויפט. פאר
דער דאָזיקער צײַט איז ער אויכ פאראָרעמט געוואָרנ. נאָכ אינ
אָנהייב רעוואָליוציע איז ער אנטלאָפנ פונ זײַנ אימעניע און
געלעבט אינ אונדזער שטעטל. פארנ סאמע אָנקומ פונ די פּוי־
לישע בינ איך איינמאָל געפאָרנ אינ שטאָט, ערשט איך באגעגנ
אימ, און ער זאָגט מיר דער ערשטער א „גוטמאָרגנ", האָט
ארויסגענומענ פונ קעשענע א פּאָרטסיגאר, גענומענ דרייענ א
פּאפּיראָס און זאָגט צו מיר: „אײַכ וועל איך מיט מײַנ טוטינ
ניט מעכאבעד זײַנ". ער האָט פארויכערט; איך הער נאָכנ רויכ,
אז ס'איז עפּעס מאָדנער טוטינ. וואָס, פרעג איך, רויכערט עס
דער פּאָרעצ? „קארשנ־בלעטער"—ענטפערט ער. און האָט בא־
וויזנ. איך גיב א קוק—ריכטיק.

— גאָט מײַנ גאָט!—האָט זיך אָפּגערופנ די באלעבאָסטע.

— א קאפצן, נעבעך, דער פּאָרעץ,—האָט קאָנדראַט נאזאַרעווסקי א שאָקל געטאָן מיטן קאָפּ.

זיי זײַנען אװעק זיך זעצן אין װאָגן. דער אײַנגעשפּאנטער פערד איז געװען א הױכער, א מאָגערער—הױט און ביינער—מיט א קאזיאָנעם שטעמפּל אפן היפט. די פּאָדערשטע פוס האָט ער געהאלטן אביסל אופגעהױבן, צונױפגעבױגן אין קני.

— אים טוט װיי א פוס?

— טוט װיי. דאָס האָבן אים סאָלדאטן יענע װאָך געלאָזן אָט דאָרטן אפן װעג, װאָס הינטערן װאלד, איך האָב אים צוגענומען און אביסל אָפּגעכיַעסט. עפּשער װעל איך אײַך װי עס איז פארפירן. צוליב װאָס זאָלט איר זיך מאטערן אָן א פור? װי עס איז װעלן מיר פאװאָלינקע פאָרן. ניאָ, ניאָ! (הינקענדיק שרעקלעך אפ דער פּאָדערשטער פוס, האָט דער פערד א ריר געטאָן פון אָרט). בא מיר אליין זײַנען די פערד ניט קיין שלעכטע, זײַנען זיי אָבער פארנומען. צװיי פערד אין אָבאָז, און דעם דריטן האָבן באקאנטע מענטשן צוגענומען אין דאָרף פירן סנאָפּעס. װאָדען, מע דארף העלפן מענטשן. אליין האָב איך זיך װי עס איז ספּראװעט. דער האָבער מײַנער איז נאָך אינגאנצן ניט אָפּגעשניטן.

דער פערד איז קוים געגאנגען, נאָכן יעדן טראָט איז ער צוגעפאלן מיט דער מאָרדע צו דער ערד.

— װוּ זײַנען אײַערע פערד?—קאָנדראַט נאזארעװסקי איז אראָפּגעשפּרונגען פון װאָגן און אָפּגעהאלטן דעם פערד.—שױן זאָלט איר געבן אײַער פערד!

— װוּ זאָל איך אײַך נעמען?

— איר װײסט בעסער.

סקוראטאָװיטש איז אראָפּגעקראָכן פון װאָגן און אָנגעשפּארט זיך מיט די עלנבויגנס אפ דער ליושניע.

— איך טו אלץ, װאָס איך קען, קעדײ העלפן אײַך. א װעלכן פערד איך האָב, אזא האָב איך אײַנגעשפּאנט.

— קעדיי העלפנ מיר?! ווילסט נאָכ עפשער, איכ זאָל דיר אָפּראַנקענ? טייקעפ זאָלסטו געבנ אַנ אַנדער פערד!

סקוראַטאָוויטש האָט אַ קוועטש געטאָנ מיט די פּלייצעס אונ זיכ ווידער אַוועקגעשטעלט אינ אַ פאַרגליווערטער פּאָזע.

— איכ גיב דיר איינ מינוט צײַט אָפּ שטיינ אַזוי אונ טראַכטנ. נאָכדעמ איז אָדער דו ווערסט אײַנשפּאַנענ אַ גוטנ פערד, אָדער איכ וועל דיכ אַרעסטירנ.

סקוראַטאָוויטש האָט פּלוצלינג אַרײַנגעצויגנ דעמ קאָפּ אינ די אַקסלענ אַזוי, אַז די אַקסלענ זײַנענ געוואָרנ ברייטע אונ קײַלעכדיקע. ער איז שווײַגנדיקערהייט אַרײַנגעקראָכנ אינ וואָגנ.

— בא מיר איז קיינ פערד ניטאָ. מיר וועלנ דורכפאָרנ דאָס וועלדל אונ דאָרטנ אינ דאָרפ וועל איכ נעמענ אַ פערד... ביזנ דאָרפ איז אַפילע קיינ צוויי ווערסט ניטאָ.

ער האָט אַביסל געשוויגנ.

— אָבער דעמ עמעס זאָגנדיק, האָב איכ מוירע צו פאָרנ דורכ דעמ דאָזיקנ וואַלד. דאָ באַגעגענענ זיכ אָפט באַנדיטנ.

דאָס האָט שוינ גאָר געשמעקט מיט כויזעק. קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט אַרויסגענומענ דעמ רעוואָלווער.

— מאַרש!

נאָכ דער דאָזיקער פאַרשלעפעניש האָט קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי דערפילט, ווי דער ווייטעק האָט נאָכ שאַרפער גענומענ צופּנ די פוס. זייער געלאַסנ זײַנענ זיי אַרײַנגעפאָרנ אינ אַ יונגנ נאָדל־וואַלד—אַ שרעקלעכ געדיכטנ. דער פערד האָט נאָכ ערגער אָנגעהויבנ גיינ. קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי איז אַראָפּגעקראָכנ פונ וואָגנ אונ גענומענ גיינ דערנעבנ. סקוראַטאָוויטש איז אויכ אַראָפּגעקראָכנ. דער נאָדלוואַלד איז זיכ אינגיכנ צעלאָפנ אינ די זײַטנ, אונ, אַ פאַרגאָסענע מיט זונ, האָט אַ בלאַנק געטאָנ אַ האָבער־פעלד. אַ פרײַענ צענ האָבנ געשניטנ דעמ האָבער. באַמ וועג האָט געשניטנ אַ מיידל, נאָכ גאָר אַ יונגינקס. ווענ

זי האָט זיכ אויסגעגלײַכט א קוק צו טאָנ, ווער עס פאָרט, האָט קאָנדראט נאזארעווסקי דערזענ א קרעפטיקנ, דינ געשניצטנ פאָנעמ, געדיכטע געלבלעכע האָר אונ א ווײַסע טיכל אפנ סאמע שפיצ קאָפ. א קוק געטאָנ אפ דער פור, האָט זי אינגאנצנ אופגעהערט צו שנײַדנ אונ איז אזוי געבליבנ שטיינ, ביז זיי זײַנענ צוגעפאָרנ נעענטער. זי איז אלט געווענ א יאָר פערצנ.

— גענומענ בא אײַכ א פור? — האָט זי א זאָג געטאָנ, קוקנדיק מיט נײַגעריקײַט דאָס אפ סקוראטאָווישנ, דאָס אפנ רויטארמייער.

— יע, — האָט מאָרעשכוירעדיק געענטפערט סקוראטאָוויטש.

— פארוואָס־זשע האָט איר, פעטערל, קיינ גוטנ פערד ניט אײַנגעשפאנט?

זי האָט געקוקט אפ סקוראטאָווישנ אונ ניט א פינטל געטאָנ מיט אנ אויג. די פרויענ — אייניקע פונ זיי האָבנ זיכ צעשמייכלט, אייניקע האָבנ זיכ נאָכ נידעריקער אײַנגעבויגנ שנײַדנ, נאָר אלע ווײַלע געכאפט א קוק אפנ וועג. סקוראטאָוויטש האָט א קוועטש געטאָנ מיט די פלייצעס אונ א קוק געטאָנ אפנ רויטארמייער. וואָס, הייסט עס, איז דאָ מיט איר צו ריידנ! דער רויטארמייער ווייסט דאָכ, אז קיינ פערד איז בא אימ אינדערהיימ ניטאָ!

דאָס מיידל האָט אלצ געקוקט אפ סקוראטאָווישנ. דאָס איז געווענ, קענ מענ זאָגנ, זייער אנ אָפנהערציקע קינדערשע נאיִוקײַט. זי איז שוינ אינגאנצנ ארויס אפנ וועג. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט באמערקט, אז פונ דער זונ איז דער פאָנעמ אירער געדיכט באדעקט געווענ מיט זומערשפרענקלעכ. ער האָט אָפגעשטעלט דעמ פערד. סקוראטאָוויטש האָט גענומענ ריידנ צו דער מיידל, עסנדיק זי מיט די אויגנ.

— אָבער ווּ זײַנענ די פערד! זיי זײַנענ דאָכ אינדערהיימ ניטאָ.

— און אין נאָדלוועלדל! אָט דאָרטן, נאָענט. טאָליק איז דאָך דאָרטן מיט די פערד.

שווער געווען צו פאנאנדערקלײַבן — צי האָט זי עס געזאָגט פון נאַיִווקײַט, צי בעקיוון, אפילו מיט א געוויסער איראָניע.

— וואָס דרייסטו א מויעכ! — איז סקוראטאָוויטש אזש פארצאפלט געוואָרן.

אײַנבויגנדיק די פלייצעס, האָט זי גענומען שנײַדן.

— מארש נאָך א פערד! — האָט באפוילן דער רויטארמייער. — שנעלער!

סקוראטאָוויטש איז אוועק אין נאָדלוואלד. די פרויען האָבן פארכידעשט אָנגעקוקט דאָס מיידל. זיי האָבן איר מיטגעפילט. דער רויטארמייער האָט זיך מיט זיי צעשמועסט:

— דאָס שנײַדט איר סקוראטאָוויטשעס האָבער?

— יאָ.

— אין וואלד מיט די פערד איז דאָס זײַנער א זון?

— א זון.

— פארוואָס־זשע איז ער ניט אין ארמיי?

— נאָך איידער די פוילישע זײַנען געקומען, ווען איר זײַט אָפגעטראָטן, איז ער אנטלאָפן אהיים. דעם ערשטן טאָג, ווי נאָר די פוילן זײַנען ארײַן, האָט מען אים שוין געזען אינדערהיים. און איצט איז ער אין וואלד, באהאלט די פערד. ער האָט זיי אויסגעבאהאלטן די גאנצע צײַט, ביז די ארמיי איז דורך. קיינער האָט ניט געוווסט. ניטאָ קיין פערד, ניטאָ. אין אָבאָז, הייסט עס, אוועקגעטריבן. אזוי פלעגט אלץ דער אלטער טײַנען.

— און איצט וועט ער גיין אין ארמיי?

— ווער ווייס אים. ערשט נעכטן האָט מען בא אונדז אויסגעהאנגען א באפעל — עס דארפן זיך שטעלן צום פריזיוו יאטן פון עטלעכע יאָר. זײַן יאָר דארף אויך גיין. מעלדן דארף מען זיך אין צען טעג ארום. צי וועט ער גיין, צי ניט, — ווער ווייס

אים. דאָ זײַנען פאראנ נאָכ דעזערטירנ. מע זאָגט, אז זיי וועלנ גיינ, ווער ווייס זיי.

סקוראטאָוויטשנ האָבנ זיי דערזענ אפ דער זײַט וואלד. ער האָט געפירט פארנ צײַמל א שווארצנ פערד. אײַנשפאנענדיק, האָט ער א זאָג געטאָנ, ניט קוקנדיק אפ קיינעמ:

— א קלאָרע זאכ, יעדנ איינציקנ איז די מילכאָמע שרעקלעכ. יעדערער ראטעוועט זיכ ווי ער קענ. איכ האָב זיכ געמאטערט, געהאָרעוועט...

זיי זײַנענ אוועקגעפאָרנ. קאָנדראט נאזארעווסקינ האָט וויי געטאָנ די ווונד אינ פוס. לאנג פאָרנ אזוי האָט ער ניט געקענט. אינ א ווערסט פינפ ארומ איז געווענ א שטעטל. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט געהייסנ אָפשטעלנ זיכ דאָ. ער האָט שוינ געדארפט אבימל אָפרוענ.

— דאָס איז טאקע ריכטיק,—האָט זיכ סקוראטאָוויטש דערפרייט.

— איר זײַט א קראנקער אונ א פארמאטערטער. איר וועט זיכ דאָ ערגעצ אינ א שטוב אָפרוענ ביז מאָרגנ, אונ דערנאָכ וועט מענ אײַכ געבנ א פור אונ איר וועט זיכ אוועקפאָרנ ווײַ-טער געזונטערהייט. אונ איכ וועל זיכ פאוואָלינקע פאָרנ אהיימ אראָפפירנ דעמ האָבער. אָט דאָ אינ וואָגנ האָט מיר די ווײַב אוועקגעשטעלט א פלעשל מילכ אפנ וועג, קענט איר נעמענ דאָס מילכ פאר זיכ. פונ מילכ, זאָג איכ, וועט אײַכ ווערנ לײַכ-טער. איינ זאכ נאָר, זײַט אזוי גוט אונ גיט מיר א קוויטל, אז איכ האָב אײַכ געפירט.

— וואָס?—איז קאָנדראט נאזארעווסקי ארויס פונ גערולד.— אינ א שאָ ארומ פאָרנ מיר ווײַטער! פאָרט ארײַנ אינ א וועלכנ עס איז הויפ!

קאלט אונ רויִק, ווי ס'וואָלט גאָרנישט פאָרגעקומענ, האָט סקוראטאָוויטש א זאָג געטאָנ:

— אָט אינ יענער שטוב וווינענ מײַנע באַקאנטע, אהינ וועלנ מיר פארפאָרנ!

זײ האָבן פאַרקערעװעט אין הויף. קאָנדראַט נאַזאַרעװסקי איז אַרײַן אין שטוב. דאָרט איז קײנער ניט געװען, אויסער אַ קלײן ייִנגעלע. אַלט געװען איז ער ניט מער װי אַ יאָר פינף. ער איז געזעסן אויף דער ערד און מיט אַ גרויסן לעפל געשעפּט פון אַ טאָפּ עפּעס אַ מין גרויען קליש. זײַן פּנים איז שרעקלעך פאַרמורזעט געװען.

— װוּ זײַנען דאָס אַלע?

— קײנער איז אינדערהײם ניטאָ,—האָט ער קאַטעגאָריש געענטפערט.—דער טאַטע איז אויף דער אַרבעט (געשװיגן אַביסל). און זאָסיע אונדזערע װוינט ניט אינדערהײם (גערעדט האָט ער מיט עפּעס אַ קינדערשן באַס).

— װוּ־זשע װוינט אײַער זאָסקע?

— זי דינט בײַ סקוראַטאָװיטשן.

„צי איז עס ניט יענע, װאָס האָט געשניטן דעם האָבער און װעגן די פערד דערציילט”.

קאָנדראַט נאַזאַרעװסקי האָט זיך געכאַפּט פאַר דער קעשענע, נאָר װאָס, מישטײנס געזאָגט, האָט שוין דאָרט געקענט זײַן עפּעס אַזוינס, ער זאָל קענען געבן דעם דאָזיקן קינד צום שפּילן אָדער צום נאַשן? און ער האָט זיך אונטערגערוקט אונטערן קאָפּ פאַרשײדענע שמאַטעס און אַװעקגעלײגט זיך אויפן באַנק. „אָט אַ טײַװל,—האָט ער אַ טראַכט געטאָן װעגן סקוראַטאָװיטשן,—װי ער האָט מיך אויסגעמאַטערט, דער הונט”. דאָס ייִנגעלע האָט זיך נאָך אַלץ געבאָבערט אין טעפּל.

געשלאָפן צי אַזוי געדרעמלט האָט קאָנדראַט נאַזאַרעװסקי? אים האָט זיך ניט געװאָלט אפילו אַ ריר טאָן זיך. די שטילקײַט אין שטוב איז פאַר אים געװען ניט קײן געװײנלעכע. זי האָט זיך געצויגן אַזוי לאַנג, ביז די טיר האָט אַ פּראַל אויפגעטאָן און עמעצער איז אַרײַן אין שטוב. דאָס איז געװען דאָס זעלבע מײדל.

— סארא פארמורזעטער דו ביסט,—האָט זי א זאָג געטאָן צום ייִנגעלע.

זי האָט אָנגענעצט א האנטעכ און אים אויסגעווישט דעם פּאָנעם.

— נא,—האָט זי אים עפּעס געגעבנ.

— כאזוער?—האָט זיכ דאָס קינד דערפרייט.—ווו האָסטו גענומענ, וואָסקע?

— דיר געבראכט.

עסנדיק, האָט ער געשטיפּט מיט דער שוועסטער, דערנאָכ א וואָרפ געטאָנ זיכ אינ בעט, זיכ געקוליעט דאָרט און זיכ פארגאנגענ אינ א זאָרגלאָזנ געלעכטער.

— וועסט נאָכ אים אופוועקנ—האָט זי אים אײַנגעשטילט.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט אופגעהויבנ דעם קאָפּ. זי האָט אים דערקאָנט און ניט געכידעשט זיכ, זי האָט נאָר געקוקט אפ אים, אזוי ווי זי וואָלט געוואַרט אפ עפּעס א דערקלערונג. ער האָט דערציילט, אז גלײַכ פאָרנ האָט ער ניט געקענט, ווײַל ער איז א פארוווּנדעטער און האָט זיכ נאָכ ניט פאריכט.

— און ביז איכ האָב די פור געקראָגנ, בינ איכ גענוג אויסגעשטאנענ פונ דעם דאָזיקנ סקוראטאָוויטשנ.

— דעריבער טאקע בינ איכ געקומענ אהיימ, ווײַל איצט וועל איכ זײַנ אפ גרויסע צאָרעס. איכ האָב אָנ קיינשומ אויבערמיינ געזאָגט, אז זײַנע פערד זײַנענ אינ וואלד, אָבער דערנאָכ האָב איכ זיכ באטראכט, אז ער אליינ וויים דאָכ אויכ.

— און ווענ איר וואָלט זיכ פריִער באטראכט, וואָלט איר ניט דערציילט?

זי האָט פארשטאנענ, וואָס דער רויטארמייער האָט מיט דעמ געוואָלט זאָגנ, נאָר זי האָט גלײַכ ניט געקענט ענטפערנ. זי האָט אָנגעהויבנ ריידנ קלוימערשט וועגנ עפּעס אנדערש.

— איכ ווייס ניט, וואָס זאָל איכ איצטער טאָנ. (אירע אויגנ האָבנ געגלאנצט פונ טרערנ). איכ האָב שוינ מוירע געהאט

צו זײַנ דאָרט, מע וואָלט מיכ דאָרט אופגעגעסנ, פארסאמט דאָס לעבנ. א טעג דרײַ וועל איכ שוינ קיינ רויִקע מינוט ניט האָבנ. געדארפט האָב איכ ביז האלבנ טאָג שנײַדנ, דערנאָכ גיינ אויס־רייניקנ דעם האָבער־שײַער, נאָר איכ בינ ניט געגאנגענ. דאָרט וועט שוינ די באלעבאָסטע אוועקטראָגנ איר טאָליקנ אינ וואלד עסנ, אונ יענער וועט איר אלצ דערציילנ. זי וועט מיר דער־גיינ די יאָרנ. בינ איכ געקומענ צו לויפנ אהיימ, ערשט איכ זע, סקוראטאָוויטשעס פערד שטייט דאָ. מיר זײַנענ שטיקלעכ קרויווים.

זי האָט זיכ צעוויינט. קאָנדראט נאזארעווסקי איז אומבא־מערקט ארײַנגעצויגנ געוואָרנ אינ דער געשיכטע פונ א פרעמד לעבנ. ער איז איצט צוזאמענ מיט דער דאָזיקער מיידל פאר־מישט געווענ אינ איינ זאכ, ווי זיי וואָלטנ ביידע פארשווערער געווענ. א דערשראָקענער פונ דער שוועסטערס געוויינ, האָט דאָס ייִנגעלע געקוקט אפ אימ פונ א ווינקל.

— אונ אינגאנצנ ווארפנ די ארבעט קענט איר ניט?

— וועל איכ דאָכ דארפנ גיינ צו עמעצנ אנדערש.

מיט אופריכטיקנ צוטרוי האָט זי גענומענ דערציילנ וועגנ איר באטראקעווענ, וועגנ איר פאָטער, וועגנ סקוראטאָוויטשנ. אצינד איז עס שוינ ניט געווענ יענע נאַיִווע מיידל, וועלכע האָט אזוי אומגעריכט אונ פאָשעט דערמאָנט דעמ באלעבאָס וועגנ די פערד אינ וואלד. זי האָט אפילע אפ אנ אייגנארטיקנ שטייגער געגעבנ אנ אָפשאצונג אייניקע זאכנ אונ מענטשנ. זי האָט דאָ ארויסגעוויזנ א גענוגנדיקע לעבנס־פראקטיק. זי האָט דערציילט וועגנ סקוראטאָוויטשנ דאָס, וואָס זי האָט אליינ גע־זענ אונ וואָס זי האָט געהערט פונ מענטשנ, עלטערע פונ איר.

דעמלט ווענ סקוראטאָוויטש איז שוינ געווענ אנ עקאָנאָמ באמ פאָרעצ, האָט ער כאסענע געהאט מיט דעמ פאָרעצס עקאָנאָמקע, אונ זײַנ שוועסטער האָט ער אָפגעגעבנ צומ פאָרעצ פאר א פאָקאָ־יאָווקע. פלוצלינג האָט זיכ באוויזנ אפנ האָריזאָנט א מענטש.

דאָס איז געווען סטעפאַנ סעדאס, א פריצישער קעזקאָכער. נאָכ
איצט אפילע ווייס ניט סקוראַטאָוויטש ווי עס געהער צו זײַנ,
פונוואַנענ ער האָט געשטאַמט, אָט דער סטעפאַנ סעדאס. צי פונ
הינטער גראָדנע, צי פונ הינטער סוּוואַלק, אונ עפשער גאָר פונ
הינטער וואַרשע. געזענ אונ געוווּסט האָט סקוראַטאָוויטש נאָר
איינס: דער דאָזיקער מענטש האָט אפ זיכ א גוטנ קאָפּ, האָט
ניט ליב קיינ פויערים, זעט אויס ווי א פּאָרעצ, קאָנ זיכ גוט
אַרומדרייענ אַרום פריצים, אונ הייבט ער אָנ צו ריידנ—וואָלט
ער ניט געשלאָפנ, ניט געגעסנ, נאָר געהערט אונ געהערט. מיט
איינ וואָרט, א מענטש, קענ מענ זאָגנ, א קולטורעלער. געוווּסט
האָט ער סײַ די אינטימע פאַמיליע־אָנגעלעגנהײַטנ פונ אַלע אַרר־
מיקע פריצים, סײַ די געשעפטנ פונ די אויעזדנע סאָכרים אונ
אופקויפער, אונ אינ א פריילעכער מינוט, ווענ דער קאָפּ איז
פאַרנעפּלט געווענ פונ שיקרעס, האָט ער אפילע געקענט דער־
ציילנ וועגנ דעמ, ווי דער אַלטער פּאָרעצ פלירטעוועט מיט דעמ
אַפּטייקערס ווײַב אינ שטעטל. אונ פלוצלינג איז דער דאָזיקער
מענטש, — אַזא גוטער באַקאַנטער, אַזא אָנגעלייגטער גאַסט,—
געוואָרנ סקוראַטאָוויטשעס אַנ אייגענער—ער האָט כאַסענע מיט
דעמ פּאָרעצס פּאָקאָיאָווקע, סקוראַטאָוויטשעס שוועסטער. דער
פּאָרעצ עפנט א צווייטע קעזקאָכערײַ, אונ סטעפאַנ סעדאס
ווערט א מײַסטער אינ צוויי הויפנ מיטאַמאָל. עס באַקומט זיכ
א ביז גאָר וואַרעמע אונ טשיקאַווע קאָמפּאַניע: דער כוטעראַנעצ
סקוראַטאָוויטש, דער קעזקאָכער סעדאס, דער שטעטלדיקער אָר־
גאַניסט אונ דעמ פּאָרעצס גערטנער. סעדאס האָט שרעקלעכ
פײַנט די פּראַוואָסלאַוונע אונ, הייסט עס, אויכ די גאַלאָכימ. ער
אַכטעט די קסיאָנדזנ. סקוראַטאָוויטש אָבער איז מיטנ גאַלעכ א גוט־
ברודער. אונ וועגנ דיאַק איז שוינ אַפּגערעדט: יענער דרייט
זיכ נאָר אומ טאָג ווי נאַכט אינ סקוראַטאָוויטשעס כוטער. אונ
דאָ האָט נאָכ מיט סעדאַסעס הילפ גענומענ ווערנ אַנ אָפּטער
אַרײַנגייער צו סקוראַטאָוויטשנ דער אָרגאַניסט, אונ נאָכ אימ איז

גרייט געווען צו באווײַזן זיך אפן האָריזאָנט דער קסיאָנדז
אליינ. וואָס טוט מען? סעדאס איז ניט אזא מענטש, וואָס וועט
גיין שאָלעמ מאכן צווישן פראוואָסלאווגע און קאטאָליקער. אזוי
האָט זיך געצויגן די דאָזיקע אומבאשטימטקײַט בא א יאָר צײַט,
דערנאָך האָט סעדאס אָפגעטאָן אזא זאך, אז דער גאלעך האָט
אינגאנצן גענומען אויסמײַדן סקוראטאָוויטשעס כוטער. סעדאס
האָט צערייצט סקוראטאָוויטשעס הינט פאר דעם, ווי דער גא־
לעך האָט געדארפט קומען אהער. די הינט זײַנען אזוי צערייצט
געווען, אז זיי האָבן געמוזט אָנפאלן כאָטש אפ וועמען עס איז,
און זאָל עס אפילע זײַן אפ סקוראטאָוויטשן אליינ. האָבן טאקע
די הינט גענומען אינ דער ארבעט דעם גאלעך, ווי עס געהער
צו זײַן. און סעדאס איז דעמאָנסטראטיוו געשטאנען אפ סקוראטאָ־
וויטשעס גאנעק און זיך אפילע קיין ריר ניט געטאָן. אפמאָרגן
האָט דער גאלעך אינ זײַנער א דראָשע, וואָס ער האָט געהאלטן
אינ קלויסטער, געשאָטן פעך און שוועבל אפן קאטאָליציזם, און
סקוראטאָוויטש איז געווען געצווונגען, ווען ס'איז אָנגעקומען
דער גרויסער טאָנעס, צו פאָרן אינעם שכײנעסדיקן קלויסטער
מיסוואדע זײַן זיך אפ זײַנע זינד. עמעס, דער קסיאָנדז איז סקו־
ראטאָוויטשעס א פרײַנט ניט געוואָרן, נאָר סקוראטאָוויטש האָט זיך
אינגאנצן באנוגנט מיטן אָרגאניסט אליינ. נאָך גוט איז דאָס! בא
סקוראטאָוויטשן איבערן קאָמאָד האָט זיך באוויזן א פײַעכדיק
קארטל: א פריציש זונדל מיט א פרײַלן שפאצירן, ארום זיי בליט
זיך פאנאנדער בעז, און אונטן איז אָנגעשריבן געווען מיט סע־
דאסעס האנט: wesołego alleluja.

די ערשטע צוויי־דרײַ כאדאָשים נאָכן פאלן פון דער רוסי־
שער אימפעריע איז אלץ געגאנגען ניט שלעכט. נאָך בעסער
אפילע, ווי ס'האָט זיך געדאכט. דער פאָרעץ האָט אונטערגעקא־
שערט דעם עק. אָבער זײַן אָנגעשטעלטער, סעדאס, האָט דאָך
קיין הויפ ניט געהאט, איז וועמען הערט ער! און ער האָט אָנ־
געהויבן גרינדן אינ שטעטל אן אונטערנעמונג, וועלכע ער האָט

אָנגערופנ „קאָאָפּעראַטיוו״. די ערשטע פּײַשטשיקעס זײַנענ גע־
ווענ: סעדאַס, סקוראַטאָוויטש, דער קסיאָנדז, דער אָרגאַניסט, דער
פּאָרעצ אַלײנ—דער באַלעבאָס פונ די קעזקאָכערײַענ, די פּנײ פונ
די שטעטלדיקע פּראַוואָסלאַוונע—דער גאַלעכ, דער דיאַק אונ
נאָכ א דרײַ שטעטלדיקע מענטשנ. קײנשום קאָנפליקטנ זײַנענ ניט
פאָרגעקומענ אונ ניט געקענט פאָרקומענ. דאָ האָבנ די פּראַוואָ־
סלאַוונע אונ די קאַטאָליקער שאָלעם געמאַכט. פּאַרקערט, דער
גאַלעכ איז געווענ דער איניציִאַטער פונעמ גאַנצנ געשעפט אונ
האָט אַלײנ רעקאָמענדירט סעדאַסנ אַלס פירער פונ דער אונ־
טערנעמונג. סעדאַס איז ארײַנגעקראָכנ בײז איבער די אויערנ
אינ דעמ געשעפט, ער האָט זיכ מיט גרויס כײשעק א וואָרפ גע־
טאָנ אפ דער נײַער ארבעט זײַנער. ער אַלײנ איז געקומענ צום
גאַלעכ אונ געהאַט מיט אימ א לאַנגנ געשפּרעכ. מער קײנ פּײַ־
שטשיקעס האָבנ זיכ ניט פאַרשריבנ, זײ זײַנענ אָבער ניט נײטיק
געווענ: לעכאָלאָפּאָכעס האָבנ זיכ ניט געדרײט קײנ נישטיקײַטנ
אונטער די פיס. די האַנדל־געזעלשאַפט אָדער, ווי אינ סטאַטוט
איז ארײַנגעשריבנ געווענ, דער „קאָאָפּעראַטיוו״ האָט זיכ פאַר־
ברײטערט פונ טאָג צו טאָג. צוזאַמענ מיט אַנדערע שטאָטישע
סכוירעס, וועלכע דער דורכגעטריבענער סעדאַס פלעגט ערגעצ
קריגנ, האָט זיכ דאָרט פאַרקויפט סקוראַטאָוויטשעס האָניק אונ
כאַזער־פעטס.

ס'איז אָבער פאָרגעקומענ א צווײטע רעוואָליוציע, אונ די
אונטערנעמונג איז אוועק מיטנ פוטער אראָפּ. אַלע אירע אָנטײל־
נעמער האָבנ זיכ אָפּגעטראָגנ אינ זײערע נאָרעס, ווי די מײַז.
ווענ עס זײַנענ ארײַנ די פּוילנ, האָט סקוראַטאָוויטש ווידער אופ־
געהויבנ דעמ קאָפּ. זײַנ זונ אַנאַטאָל איז אַנטלאָפנ פונ דער רויט־
טער ארמײ אַהײמ, אונ דאָס האָט פאַרפולט די פּײַערלעכע סימ־
כע אינ שטוב. אונ ביכלאַל איז אַלצ אוועק אַנדערש. סעדאַס
איז געוואָרנ א גרויסער מענטש. ערשטנס, איז ער שוינ אַלײנ
געוואָרנ אַנ אָנפירער פונ א פּריצישנ מאַיאָנטעק. געזאָגט האָט

מענ, אז דער פאָרעצ האָט אימ געשענקט ערד, אונ ער קלײַבט זיכ אוועקשטעלנ אנ אײגענע הויז, ער ווארט נאָר, עס זאָל זיכ אײַנשטעלנ א פעסטע אָרדענונג (ווענ ס׳וועט זיכ ענדיקנ די מילכאָמע מיט די באָלשעוויקעס). אכוצ דעמ, איז ער געוואָרנ עפעס א מינ נאטשאלניק. אײנמאָל האָט אײנער א דאָרפמאנ א זאָג געטאָנ אפנ מארק ווענג סעדאסנ: „איכ צווײפל, צי קענ מענ נאָכ ערגעצ־ווו געפינענ אזא פריציש הינטל“. יענער האָט נאָכ ניט באוויזנ צו קומענ אהײמ, ווי א פאָליציאַנט האָט אימ אפנ אָרט צעשמיסנ מיט א קאנטשיק אונ געמאָלדנ, אז ניט יעדערנ איז דערלויבט אָנצורופנ הונט. פונ פאָליצײַישנ באצירק איז סעדאס ניט ארויסגעקראָכנ. ווי נאָר עמעצער פלעגט ערגעצווו א זאָג טאָנ ניט גאָר קײנ אָנשטענדיק וואָרט, פלעגט ער גלײַכ מאסערנ פאר דער פאָליצײ. סעדאס האָט זיכ אסאכ מענטשנ אזוי אײַנגעגעסנ אינ די בײנער, אז (דאָס איז שוינ פאָרגעקומענ ניט לאנג, מיט עטלעכע טעג פאר דער באגעגעניש פונ קאָנדראט נאזארעווסקינ מיט סקוראטאָוויטשנ) פארנ סאמע אוועקגאנג פונ דער פוילישער ארמײ האָט מענ אימ נאָכגעשפירט, געוואָלט כאפנ, קעדײ ניט ארויסלאָזנ אימ א לעבעדיקנ פונ די הענט. ער האָט אָבער באוויזנ צו אנטלויפנ אינאײנעמ מיטנ פאָרעצ. אסאכ פויערימ האָבנ געקראצט די פאָטיליצעס פונ פארדראָס, וואָס זײ האָט זיכ ניט אײַנגעגעבנ צו לאָזנ אפ סעדאסנ א וועלכנ עס איז סימענ אפ אײביקנ אָנדענק.

— דאָס איז ער דאָרט אפ דער פאָטאָגראפיע בא סקוראטאָוויטשנ איבערנ קאָמאָד?

— ער, — האָט געענטפערט דאָס מײדל.

זי האָט גערעדט מיט א געוויסער אקשאָנעס, זיכ באמיט צו דערצײלנ אלצ, געבנ צו ויסנ נאזארעווסקינ ווענג אלע קלײנינקײַטנ אפילע. זי האָט ווי געטראכט, אז דער דאָזיקער רויטארמײער וועט מיט אײנ פאָכ פונ דער האנט, מיט אײנ וואָרט זײַנעמ ברענגענ אינ אָרדענונג אָט די אלע איניאָנימ. זי וועט זיכ שוינ

מער ניט דארפנ צוריקקערנ צו סקוראטאָוויטשנ אינ כוטער, ערגעצ דאָרטנ, אינ אויסלאנד, וועט מענ פאקנ סעדאסנ אונ ברענגענ אהער. ווײַל דאָ האָט מענ דאָך אימ נאָכגעשפירט, נאָר ער איז אנטלאָפנ. די קינדערשע נאיִווקײַט האָט זיך בא איר ווידער אָנגעהויבנ באווײַזנ דורך איר רויִקער ערנסטקײַט. אזוי האָט זי געשמועסט מיט נאזארעווסקינ. ער האָט איר געוואָלט זאָגנ עפעס א גוט וואָרט, א צערטלעכס. אינ שטוב איז ארײַנ סקוראטאָוויטש. ער האָט דערזענ זאָסיענ.

— ביסט געקומענ?

„ווענ איך פרווו איצט פארטיידיקנ זי פאר סקוראטאָוויטשנ אינ די אויגנ!—האָט קאָנדראט נאזארעווסקי א טראכט געטאָנ,— וועט איר נאָך ערגער זײַנ“. אונ ער האָט געהייסנ סקוראטאָוויטשנ פאָרנ ווײַטער. באמ געזעגענענ זיך האָט ער זאָסיענ דערלאנגט א האנט מיט א געפיל פונ גרויסער איבערגעגעבנקײַט, פונקט ווי ער וואָלט שוינ פונ לאנג אָנ באקאנט געווענ מיט איר.

— עפשער וועט זיך אײַך אמאָל מאכנ זײַנ אינ אונדזער שטאָט, טאָ גייט ארײַנ. בא מיר אינדערהיימ איז דאָ א פאָטער אונ א קליינ שוועסטערל. פארגעדענקט די גאס אונ דעמ נומער פונ הויז.

געבנדיק איר דעמ אדרעס, האָט ער ווינציק־וואָס געהאָפט, אז זי וועט אינדערעמעסנ ווענ־עס־איז פארבלאָנדזשענ צו זיי. ער האָט אָבער געזוכט צו זאָגנ איר עפעס אזוינס, זי זאָל דערפילנ זײַנ איבערגעגעבנקײַט, אונ קיינ מײַסטער אפ ריידנ איז ער ניט געווענ.

סקוראטאָוויטש האָט אוועקגעפירט נאזארעווסקינ. זיי זײַנענ דורכגעפאָרנ א טײַכל, ארײַנגעפאָרנ אינ א וואלד. דער וואלד איז געוואָקסנ אפ א נידעריק אָרט, ערטערווײַז האָבנ זיך געצויגנ פארבלאָטיקטע וואלד־לאָנקעס. סקוראטאָוויטש האָט אָנגעהויבנ ריידנ.

— איר זעט דאָס טײַכל? דאָ ווערט עס פלוצלינג בריית. און ארום מײַנ כוטער נאָכ איז עס ניט מער ווי א געשלענגלט קאנאווקע. און דאָ, פּאָריצל מײַנס, איר זעט, אסאכ ברייטער. הינטער דעם דאָזיקנ וואלד צעגיסט עס זיכ מיטאמאָל אינדערבריית.

קאָנדראט נאזארעווסקי האָט ניט איבערגעריסנ און ניט אונטערגעהאלטנ דעם שמועס. אופּכאפּנדיק א צענטנ וואָרט, האָט ער געהערט, ווי סקוראטאָוויטש האָט, ארײַנגייענדיק אינ אזארט, גערעדט וועגנ דער „אייביקער אײַנאָרדענונג פונעם מענטשלעכנ לעבנ אפ דער ערד". דורכ די דאָזיקע רייד האָט ער מיט זײַנ גאנצנ וועזנ געשטרעבט צו דערווײַזנ, אז די וועלט וועט נאָר דאנ האָבנ א „געזעצלעכנ קיום", ווענ אלצ וועט גיינ אפ די אימ באוווסטע „אייביקע" וועגנ. אזוי האָט ער טאקע געזאָגט: „ווענ עס וועט זיכ אײַנסטאלירנ א געזעצלעכע אָרדענונג". און געווענ איז עס גראדע יענע „אָרדענונג", מיט וועלכער עס האָט געקעמפט, ניט שוינענדיק זיכ אליינ, קאָנדראט נאזארעווסקי.

— ווענ ניט די דאָזיקע מעהומע אפ דער וועלט, וואָלט מענ, פּאָרעצל מײַנס, אומעטום ארײַנגעפירט נײַסנ. סארא מאשינעס עס האָבנ זיכ אָנגעהויבנ באווײַזנ אינ די פריצישע הויפנ! רער פּאָרעצ שאטראָווסקי האָט אויסגעשריבנ א מאשינ, וואָס גראָבט קארטאָפל, ווארפט זיי ארויס פונ דער ערד, און ווײַבער נאָר גייענ און קלײַבנ צונויפ. אומעטום האָט מענ אָנגעהויבנ מאָלנ מיט דאמפּ־מילנ. און, שײַעכ צו ריידנ, אויכ אינ די דערפער האָט זיכ באוויזנ בא דעם, בא יענעם א פּאָרפערדיקער ווארשעווער אקער. דאָס אלצ וועט נאָכדעם, אז ס׳וועט ווידער קומענ א געזעצלעכע אָרדענונג, אוועקגיינ בארג ארופ.

— וועגנ וואָס פאר א געזעצלעכער אָרדענונג רעדסטו?

— נו, די מילכאָמע וועט זיכ ענדיקנ, און עפּעס דארפ זיכ דאָכ באקומענ פונ דער מילכאָמע. פריִער פונ אלצ דארפ זײַנ א פעסטע, שטענדיקע מאכט, א מענטש זאָל ניט דארפנ ציטערנ,

אז מע וועט קומענ אונ צונעמענ בא אימ אלצ, וואָס ער פאר־מאָגט.

„איג די סאמע אומרויִקסטע מינוטנ זײַנע הערט ער ניט אופ צו טראכטנ וועגנ זײַנ פעסטער מאכט“,—האָט א טראכט געטאָג קאָנדראט נאזארעווסקי אונ שוײג מער זיכ ניט אָפגערופנ. אונ יענער האָט אלצ גערעדט, גערעדט אָנ א סאָפ, פילנדיק א באזונדער טאמ איג די דאָזיקע רײד זײַנע. ער האָט גערעדט וועגנ נײַע סאָרטנ הויפישנ קאָרנ, אז דעמ דאָזיקנ סאָרט האָט ער געקראָגנ באמ פאָרעצ אונ בא זיכ אויכ אײַנגעפירט. אז, ווענ ניט די מילכאָמע אונ די רעוואָליוציע, וואָלט ער שוינ געהאט אנ אײגענעמ סעפאראטער.

— מײַנ מילכ, פאָרעצל מײַנס, וואָלט דורכגעגאנגענ דורכ א ציגנטרעפוגע.

— וויפל באטראקעס זײַנענ בא אײַכ געווענ פאר דער מילכאָמע?

— אז אסאכ, אינ צוויי.

— אונ איצט?

— אונ איצט אינ אײנ פאסטעכל. ווינטער ארבעט ער בא מיר אויכ, אָבער פאר דעמ צאָל איכ אימ באזונדער אָפ. זײַנ טאטע איז צופרידנ—דער קלײנער פארדינט כאָטש אביסל. איכ קריוודע אימ ניט, גיב זיי ברויט, קאפצאָנימ, זאָל גאָט אויסהיטנ, הונגעריקע, אָפגעריסענע. דאָס הארצ טוט וויי. אפנ פעלד ארבעט מײַנ זונ. לערנענ זיכ האָט אימ די מילכאָמע ניט געלאָזט. איז אימ אזוי, נעבעכ, אויסגעקומענ צו פארבלײַבנ. ער איז שוינ אינגאנצנ איבערגעוואָקסנ, בינ ס'וועט זיכ אײַנשטעלנ אוועלכע עס איז אָרדענונג... איכ האָב געקלערט מאכנ אנאטאָלנ פאר א דאָקטער, האָט זיכ גאָרנישט באקומענ. א צײַט אזא. פיר קלאסנ גימנאזיע איז ער דורכגעגאנגענ, אונ צוליב דער מעהומע אפ דער וועלט האָט ער געמוזט ווארפנ. אונדזער געגנט איז א גוטע—א סאָסנאָווער וואלד, א טײַכל, כאָטש ניט קײנ גרויסע.

ווען דער זון וואָלט געוואָרן אַ דאָקטער, — עך, וואָס מיר וואָלטן דאָ אופגעטאָן! איך וואָלט געקענט אויסבויען אַן אייגענעם שפּי־טאָל, דער זון וואָלט מיט אַלץ אָנגעפירט. בײַ אים וואָלטן פעלד־שערס געווען...

— אַן אייגענעם שפּיטאָל, — האָט זיך קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי ניט געקענט אײַנהאַלטן.

— וואָס־זשע מיינט איר? אַ מענטש מיט אַ קאָפּ וואָלט גע־קענט...

— אַזוי וואָלט איר דאָך געקענט רײַך ווערן, אָנלעבן אַ מאַ־יאָנטעק!

— וואָס איז דער כידעש, פאָרעצל מײַנס!

— און איר טרײַבט בעסער אָן דעם פערד, איך דאַרף גי־כער קומען צו פאָרן.

סקוראַטאָווּיטש האָט אַ קוק געטאָן אָף קאָנדראַט נאַזאַרעוו־סקין און אופגעהערט צו ריידן. די וועלדער האָבן זיך אָפּגע־רוקט צו די האָריזאָנטן און דערנאָך זיך ווידער צונויפגעקומען אָפּן וועג. אַלץ אָפטער האָבן זיך באַגעגנט וואַלד־לאָנקעס, זומפּן, פאַרבלאָטיקטע וואַלד־לאָנקעס. אומעטום האָט זיך דאָ גע־זען טאָרף. ס'האָט זיך אויסגעדאַכט, אַז די גאַנצע ערד שוואַרצט זיך פונעם טאָרף, וואָס אונטערן גראָז. דער וואַלד האָט אָנגע־הויבן שיטערער און קלענער ווערן. אַלץ טאָרף און טאָרף. טיילמאָל, ווו ס'איז שוין גאָר נידעריק געווען, האָבן זיך גע־צויגן איינגאַנצן פאַרטריקנטע סאָסנע־וועלדלעך, קרומע בערע־זעס און קופּקעדיקע וועלדלעך. דערנאָך איז דער וועג ווידער אַוועק באַרג־אַרויף, און שלאַנקע סאָסנעס האָבן זיך ווידער גע־צויגן צום הימל.

— עך, וועלדער, — האָט סקוראַטאָווּיטש געזאָגט, — בלאָטעס. דאָס זײַנען אַלץ דעם פירשטס וועלדער. ווען ניט די מילכאָמע, וואָלטן די פּריצים אָנגעהויבן אויסטריקענען די בלאָטעס. די

גוטע וועלדער וואָלטן זיי געלאָזט שטיין, די שלעכטע—אויסגעהאקט פאר פעלדער. מע וואָלט ניט דערקאָנט די געגנט. אָבער, דעם עמעס געזאָגט, זײַנען אויך פריצים געווען אלערליי. אן אנדערער האָט ניט געקענט לעבן אנדערש, ווי זײַן טאטע האָט געלעבט. וויִאזוי האָבן אמאָליקע פריצים געלעבט? ער פלעגט זיך ארויספאָרן אפ זײַן פאעטאָן און מער וויל ער פון גאָרנישט ניט וויסן! און דאָרט האָבן באטראקעס געפאָרקעט זײַן ערד אפן אלטפרענקישן שטייגער. איצט אָבער איז אָנגעשטאנען אן אנדער צײַט. איצט האָט זיך דער אוילעם פארמערט, די הויפן האָבן אָנגעהויבן קלענער ווערן. אייניקע פריצים האָבן פּאָשעט פארקויפט די הויפן, ווײַל זיי האָבן דערפירט זייערע הויפן צו א כורבן, ניט קענענדיק באלעבאטעווען אפן נײַעם שטייגער. אן אנדער צײַט איז אָנגעשטאנען. נײַע פריצים האָבן זיך אָנגעהויבן באווײַזן. אָט כורס, עפשער ט׳איר געהערט, דער כאזער־סויכער? איז אָט דער דאָזיקער כורס קען, ווי זאָגט מען עס, אָפּקויפן יעדן איינציקן פון די אמאָליקע פריצים מיט דער ווײַב און מיט די קינדער. ווײַל ער וויס, ווי מע דארף איצט א קער טאָן זיך אפ דער וועלט, ער איז א געניטער. אָדער קאנדיבאָוויטש! האָט געקויפט צווערשט עפעס א מין פארדריפּעט הויפל און האָט עס אזוי, פאָרעצל מײַנס, באארבעט, אז ער איז אָפּגעשאָטן געוואָרן מיט געלט. דערנאָך האָט ער גענומען אופקויפן נאָך הויפן. זיך פארשפּרייט אפ א גאנצער גובערניע. ווען נאָך אביסל, וואָלט ער גאָר א ראדזיוויל געוואָרן. דאָס איז שוין גאָר א געהויבענער פּאָרעץ, און מעג עס זײַן כאָטש קאנדיבאָוויטש. ער וועט שוין ניט ארויספאָרן אפ א פאעטאָן און אפ פערד מיט ווײַסע סטענגעס אפ די היפטן. דער דאָזיקער פליט שוין אום אין אן אווטאָמאָביל, און דאווקע אָן א שאָפער, נאָר אליין. גייט אום אין גרויסע שטיוול, קריכט אליין אום איבער די בלאָטעס, און אויב ערגעץ וואלגערט זיך אפילע א שטרויעלע, וועט ער אויך אפ דעם א טיטשע טאָן מיטן שטעקן, און פאר אזא אום־

אָרדענונג רעכנט ער דעם באטראק אראָפּ א רובל פונ געהאלט.
ער שלאָגט מיטנ רובל. ער גלויבט ניט דעם עקאָנאָם, נאָר,
פרווונדיק די ערד, נעמט ער זיך אליינ פּארנ אקער אונ אקערט
ביז שווייס צוזאמענ מיט די באטראקעס. קוקנדיק אפּ אים,
האָבנ אויך די פּריצים פונ אמאָליקנ שניט אים אָ־געהויבנ נאָכ־
מאכנ. אָט, אשטייגער, האָבנ זיי פּארפירט בא זיך אווטאָמאָ־
בילנ. אָבער וואָס איז פונ דעם, אז ער נעמט ניט אראָפּ דאָס
פינגערל פונ דער ווייסער האנט! אז אָנ א לאקיי וועט ער זיך
ניט אָנבייגנ אויסצורייסנ א בלימעלע פאר א פּרײַלנ! איז וואָס
פאר א נוצנ קענ שוינ זײַנ פונ דעם אווטאָמאָביל זײַנעם! דער
אווטאָמאָביל האָט זײַנ הויפּ ניט געראטעוועט. אלציינס דארפ
ער פּארקויפנ זײַנ הויפּ יענעם, בא וועמענ ס'איז א נײַע נא־
טור. ווענ ניט די מילכאָמע, וואָלט אויך דאָ א וועלכער עס איז
קאנדיבאָוויטש צעפּירט די הענט. אָבער די מילכאָמע האָט אזוי
אויך קיינ שאָדנ ניט געבראכט ניט כורסנ, ניט קאנדיבאָוויטשנ.
זיי האָבנ אָנגענומענ פּאָדריאדנ אפּ צושטעלנ פוראזש פאר א
גאנצער ארמיי. זיי זײַנענ אָפּגעגילדט געוואָרנ. ווענ די פּרי־
צים האָבנ פּארקויפט די ערד, האָט דאָך ניט נאָר איינער א
וועלכער עס איז קאנדיבאָוויטש געקויפט. פויערים האָבנ אויך
געקויפט. ווענ ניט די מילכאָמע, וואָלט איך אליינ אויך געווענ
צוקויפנ א וולאָקע ערד. דער אוילעם וואָלט רײַך געוואָרנ. אונ
די רײַכע באלעבאטים וואָלטנ געמאכט א כעוורע אפּ אויסטרײַ־
קענענ בלאָטעס, ארײַנפירנ מאשינעס. אונ ארום דעם רײַכנ
וואָלט זיך אויך דער אָרעמער דורכגעלעבט אונ וואָלט א קאָ־
פּיקע פּארדינט... ער וואָלט זיך געקענט דורכלעבנ, אויב ניט
ארום פּאָרעצ, איז אזוי זיך ארום א רײַכנ באלעבאָס. ניט יע־
דער פּאָרעצ האָט ראכמאָנעס געהאט אפּ א מענטשנ. דאָס, וואָס
מע האָט די פּריצים א טרייסל געטאָנ, זײַנענ זיי טאקע ווערט.
האָבנ אלצ פּארכאפּט פאר זיך. אָבער ווי איז מיטנ פּראָסטנ
אוילעם? איך וואָלט זיך געמאכט א הויפּ ניט קיינ־גרויסנ, אפּ

א דעסיאטינ זעכציק, און געגוג. זאָל זיך יעדערער, וואָס האָט נאָר מיטלען, איינשאפן.

ער האָט אזוי געגלויבט אינ זײַנ עמעס, אז אים איז גאָר ניט איינגעפאלן, אז דער מענטש, ווען ער פירט, קוקט אפ אלץ אנדערש. ער פלעגט זיך ארומזוען נאָר דעמלט, ווען יענער פלעגט פונ צײַט צו צײַט ארײַנוווארפנ זײַנס א וואָרט. אויך איצט האָט ער ארײַנגעוואָרפנ א וואָרט.

— דעמלט וואָלט שוינ בא אײַך געווען אסאך באטראקעס?

— ווער ווייס?.. א מענטש קענ דענ פאָרויס וויסנ?

סקוראטאָוויטש איז אביסל צעטומלט געוואָרנ. איינ קאָנדראט נאזארעווסקיס אויגנ איז ער פלוצלינג אויסגעוואָקסנ. אים האָט געכידעשט, וואָס אָט דער מענטש פירט אים אפ זײַנ פור און שיסט ניט אפ אים ערגעץ־ווו. אָט אזא מינ געפיל האָט קאָנדראט נאזארעווסקי געהאט אינ דעם מאָמענט.

— טרײַבט אָנ דעם פערד, — האָט ער א זאָג געטאָנ מיט פארא‌כטונג — אזוי וועלנ מיר דאָך ביז אינאָוונט אויך ניט פארפאָרנ.

סקוראטאָוויטש האָט אויך מיט פאראכטונג, אָבער געהאָרכזאם, א שמיצ געטאָנ דעם פערד. אנ אויסגעמאטערטער פונ דער מילכאָמע און פונ דער וווגד, האָט דער גאנצער וועזנ נאזא־רעווסקיס געפאָדערט רו. ער האָט איצט לײַדנשאפטלעך געוואָלט וואָס גיכער קומענ צו פאָרנ אהינ, ווו ער וועט קענענ אָפרוענ און זיך היילנ. סקוראטאָוויטש האָט געשוויגנ. קאָנדראט נאזא־רעווסקי האָט זיך צוגעשפארט מיט אנ עלנבויגנ אינעם שטרוי. דער עלנבויגנ האָט צוגעדריקט דאָס שטרוי ביזנ דעק פונ וואָגנ. אזוי איז געוואָרנ רויִקער צו פאָרנ. די געגנט איז געשווומענ פאר די אויגנ זייער לאנגזאם.

אפנ צווייטנ טאָג ערשט האָט קאָנדראט נאזארעווסקי דערזענ זײַנ געבורט־שטעטל. ער האָט עס ניט דערקאָנט. די מויערנ, וואָס זײַנענ געווענ אינ שטעטל, זײַנענ צעשמעטערט געווענ פונ

הארמאטנ. די הילצערנע גאסנ זײַנענ צעקאליעטשעט געװענ פונ פײַער. די סעדער האָבנ זיכ געשװארצט מיט זײערע אָפּגעסמאַליעטע נאקעטע צװײַגנ. מענטשנ האָבנ זיכ געטוליעט אינ די גאסנ. פונ קופּעס מיט שמוציקע בעבעכעס זײַנענ באשטאנענ די קינדערשע געלעגערס. דערשלאָגענע פונעם אומגליק, האָבנ די פרויענ נאָכ אלצ ניט געקענט קומענ צו זיכ. מענטשנ זײַנענ געשטאנענ קופּעסװײַז, נאָכ אלצ ניט קענענדיק צוטרעטנ צו א װעלכער עס איז ארבעט. קאָנדראט נאזארעװסקי איז געגאנגענ איבער דער גאס, ניט פרעגנדיק קײנעמ, װאָס דאָס איז. ער האָט אלײנ אויכ פארשטאנענ: די מילכאָמע אונ דאָס אװעקגײנ פונעמ פײַנטלעכנ מיליטער. ער איז צוגעקומענ צומ עק גאס. א װאָסערער איז איצט דער פאָטער? אונ װיאַזוי װעלנ זײ זיכ באגעגענענ? ער האָט דערזענ, אז די צװײ מויערנ פונ דער קלײנער װעבערײַ־פאבריק זײַנענ אָפּגעברענט אונ כאָרעװ געװאָרנ.

„הײסט עס, אז איצט װעט שוינ מײַנ פאָטער, אָט דער אלטער װעבער, ניט האָבנ קײנ ארבעט“,—האָט קאָנדראט נאזארעװסקי געטראכט, פארקערעװענדיק צו אנ אלטער הילצערנער שטוב. אינ פירהויז אפנ שװעל האָט ער באגעגנט א קלײנ מײדעלע פונ א יאָר אכט, זי האָט עפּעס װאָס געטראָגנ אינ א שײנעמ קוישל פונ קאָלירטע ריטלעכ. נאָכנ קוישל האָט קאָנדראט נאזארעװסקי דערקאָנט דאָס מײדעלע.

— אירקא, אירינקא! — האָט ער א רופ געטאָנ. — שװעסטערל!

צוערשט האָט זי ניט דערקענט, דערנאָכ איז זי פרײדיק צעטומלט געװאָרנ.

— ביסט אונטערגעװאקסנ, אירינקא. װוהינ גײסטו מיטנ קוישל?

זי האָט אויפגעהויבנ אינ קוישל דעמ האנטעכ, אונ קאָנדראט נאזארעװסקי האָט דערזענ א פלעשל מילכ, א שטיקל ברויט אונ א גרויז שטיקל פלעצל.

— דער טאטע איז אין שפּיטאָל. אַן אָפּיצער האָט אים מיט א שאַמפּאָל... צעפּאסעוועט...

— דערצײל! ער פאריכט זיך?

— איך ווייס ניט. דער דאָקטער זאָגט, אז ער פאריכט זיך.

— איך וועל גײן מיט דיר.

אפן מארק זײַנען גאנץ געבליבן עטלעכע הײַזער. אין אײן הויז האָט זיך געפֿונען דער רעווקאָם, דער מיליטקאָמאט, די טשעקא. ווי דורך א נעפּל האָט קאָנדראט נאזארעווסקי געלײטשעקא. ווי דורך א נעפל האָט קאָנדראט נאזארעווסקי געלײענט די אומגעלומפּערטע שילדן, וואָס זײַנען צײַטווײַליק אָנגעמאָלט געוואָרן מיט שווארצע פארב אפ פּאפּיר. ענדלעך זײַנען זײ צוגעקומען צום שפּיטאָל. ער איז נאָכגעגאנגען דער שוועסטער. זי האָט אים דורכגעפירט דורך אַן אָפענעם הויף צו דער דריטער שטוב. ער איז אלץ נאָכגעגאנגען נאָך איר. זי איז ארײַן אינעם ערשטן צימער, ווו דער פאָטער איז געלעגן. פּלוצלינג האָט זי עפּעס זײער מאָדנע אָנגעהויבן באטראכטן אײן בעט נאָך דער צווייטער. אפ דער בעט, ווו זי איז געווען געוווינט צו זען דעם פאָטער, איז געלעגן עמעצער אנדערש, אַן אומבאקאנטער.

— ווו־ושע איז ער?—האָט זי א פרעג געטאָן.

א פרוי אין א ווײַסן כאלאט האָט ארײַנגעשטעקט דעם פּאָנעם אין א צײַטונג און, שווײַגנדיק א ביסל, האָט זי זײער אומגערן געענטפערט, סטארענדיק זיך ניט צו קוקן אפ אירינקען:

— מע האָט אים אריבערגעטראָגן אין יענעם צימער.

אירינקע האָט אויסגעפירט דעם ברודער אהין. אָבער אויך דאָרטן איז דער פאָטער ניט געווען. זײ האָבן זיך אומגעקערט צוריק.

— דאָרט איז ער ניטאָ,—האָט אירינקע געזאָגט, באטראכטנדיק ווידער די בעטלעך. די פרוי אין ווײַסן כאלאט האָט ווידער פארדעקט דעם פּאָנעם מיט דער צײַטונג, דערנאָך איז זי שטיל אופגעשטאנען און גענומען קלוימערשט פאריכטן די קישן בא א קראנקן אונטערן קאָפּ. אירינקע איז געשטאנען א צעטומלטע.

עפּשער אַ מינוט דרײַ האָט אַלעמען געפּײַניקט אַ שטיל־שווײַגן.

דאַן האָט איינע כּוילע אויפגעהויבן דעם קאָפּ:

— איך וועל דיר, טאָכטערל, זאָגן דעם עמעס. דײַן טאַטע איז ניט לאַנג געשטאָרבן.

אירינקע האָט אַרויסגעלאָזט פון די הענט דאָס קוישל. דאָס מילך פון פלעשל האָט זיך צעגאָסן אויפן דיל, דאָס פלעשל האָט זיך מיט אַ האַרטער קלימפּערײַ אַוועקגעקײַקלט אין אַ ווינקל. אַצינד האָט שוין קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי געפירט די שוועסטער, — זיי האָבן זיך געביטן מיט די ראָלן. ער האָט גענומען אירינקען פאַר אַ האַנט, זי האָט אַרויסגעריסן די האַנט און איז אַוועקגעלאָפן צונעמען דאָס קוישל. דערנאָך האָט זי אַליין געגעבן איר האַנט דעם ברודער און זיי זײַנען אַרויס אין הויף. אין מייסים־שטיבל האָבן זיי דערזען דעם פאָטער. אירינקע איז פאַרגליווערט געוואָרן. איר פּאָנעם איז ביזן סאַמע אָוונט נאָך געווען פון טרערן. דער ברודער האָט זי ניט געטרייסט. ער האָט זי אָפּגעשיקט אַהיים, און אַליין האָט ער זיך גענומען אייסעקן מיטן צוגרייטן די לעווײַע, באַקעמפנדיק דעם ווייטעק אין אַלע גלידער. אָפּמאַרגן באַגינען האָט ער באַגראָבן דעם פאָטער. זיך אומגעקערט פון בעסוילעם, האָט ער זיך טייקעף אַוועקגעלייגט אין בעט. פון דער גאַנצער מישפּאָכע זײַנער איז אים פאַרבליבן איינע אירינקע. און זי איז געווען נעבן אים. זייער דירע איז געווען אין אַן אַלטער שטוב, אַ נידעריקע און אַ נאַסע אַפילע זומער. אין זייער היפּשן געראַמען צימער זײַנען די צעפּוילטע ווענט פאַרשמירט געווען מיט ניט קיין אָפּגעקאַלכטן ליים. דער קאָך־אויוון האָט פאַרנומען אַסאַך אָרט. צוויי פענצטער זײַנען אַרויס צום הויף, און דאָס פירהויז איז געווען אַ שותּפעסדיקס מיט דער שכײנעסדיקער דירע. אין יענער דירע זײַנען געווען אַסאַך קינדער, דאָרטן זײַנען אויך געווען קינדער פון דעם זעלבן עלטער, וואָס אירינקע, און שוין אין אַ פּאָר טעג אַרום האָט זי געפּרוּווט באַנײַען דאָס כאַווערן זיך מיט זיי, וואָס איז

צוליב די שרעקלעכע געשעענישנ איבערגעריסנ געוואָרנ. אָבער ווענ זי פלעגט זײַנ אַליינ אינ שטוב, פלעגט זי שטיל וויינענ, באַהאַלטנדיק די טרערנ פונעמ קראַנקנ ברודער. איר פּאָנעמ איז געווענ אַ ברייטער, מיט גרויסע בלויע אויגנ. די טרערנ פלעגנ איבערלאָזנ אַפּנ פּאָנעמ שפּורנ. אַפּנ פינפטנ טאָג האָט דער ברודער באַמערקט, אַז זי וואַשט זיך ניט אײַנ און טוט זיך ניט אויס, ווענ זי לייגט זיך שלאָפנ. די אַלע טעג האָט זי געטראָגנ איינ און דאָס זעלבע קליידל און אינ דעמ אויך געשלאָפנ. דער ברודער האָט עס איר געזאָגט, און זי האָט געהאָרכזאַמ אָנגעהויבנ אויסטאָנ אַפּ באַנאַכט דאָס קליידל און אײַנוואַשנ זיך.

— פריִער פלעגסטו זיך אויך ניט וואַשנ?

— איך פלעג זיך וואַשנ און אויסטאָנ.

סאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט געזענ, ווי די געשעענישנ האָבנ דערשלאָגנ דאָס קליינע שוועסטערל, און ער פלעגט זיך סטאַרענ צעשטריינ זי. זי האָט עטלעכע מאָל דערציילט דעמ ברודער, ווי די מוטער איז געשטאָרבנ אינ יענעמ יאָר, ווענ ער איז אַוועק אינ דער רויטער אַרמיי. זי האָט דערציילט אַלצ, ווי אַ דערוואַקסענע, און, ווי אַ דערוואַקסענע, אָנגעהויבנ אַלצ טאָנ אינ שטוב. איינמאָל האָט זיך איר אַפילע פאַרוואָלט דעמ דיל אויסוואַשנ, און אויסגעוואַשנ האָט זי דאָווקע גאַנצ ריינ. זי פלעגט גיינ באַקומענ דעמ ברודערס פּאַיאָק, און פונ דעמ דאָזיקנ פּאַיאָק האָבנ זיי ביידע געלעבט. זי פלעגט נאָך פירנ די ציג פיטערנ בא די זײַטנ פונ וועג, פלעגט אַליינ מעלקנ און טרינקענ דאָס מילך אומגערנ: זי פלעגט אַלצ אײַנריידנ דעמ ברודער, אַז ער, אַ קראַנקער, זאָל אַליינ אינגאַנצנ אויסטרינקענ און פאַריכטנ זיך. דערבײַ פלעגט זי קוימ אײַנהאַלטנ אירע טרערנ.

קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט זיך אָנגעהויבנ פאַריכטנ אַפּ דער דריטער וואָך. מיט עטלעכע טעג פאַר דעמ, איידער ער האָט געדאַרפט אַוועקפאָרנ צוריק אינ דער אַרמיי, איז איבערנ אָפּגערעמאָנטירטנ אײַזנבאַנ־וועג געקומענ אינ שטעטל דער ערשטער

צוג. די וואָקזאַל־געבײַדע איז אָפּגעברענט געווען. דער טאָג, אין וועלכן ער איז אוועקגעפאָרן, איז געווען א כמארנער. אי־רינקע האָט אים באגלייט צום באן. ס'איז צוגעפאלן דער אָוונט. אפ א נאקעטן וויהאָן, ניט ווײַט פונעם אָפּגעברענטן וואָקזאַל, זײַנען זיי לאנג געשטאנען, ביז מע האָט זיך אָנגעהויבן ארײַנ־זעצן אין פינפ פראכט־וואגאָנעס—פון דעם איז באשטאנען דער גאנצער צוג. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט זיך ארײַנגעקוועטשט אין וואגאָן און איז געבליבן הענגען, ניט אהין, ניט אהער, באם סאמע ארײַנגאנג. א צונויפגעדריקטער, האָט ער זיך ניט געקענט א קער טאָן, געקוקט אפן בײַוואָקזאַל־וויהאָן און געזען דאָרט אירינקען. זי איז צוגעגאנגען נאָענט צום וואגאָן. זי איז איצט פארבליבן איינע אליין אין דעם דאָזיקן כאָרעוו געוואָ־רענעם שטעטל, אפ דער אויסהאלטונג פונעם קאָמיטעט פאר העלפן די רויטארמייִשע פאמיליעס. דער ברודער האָט געהאָפט, אז איינגיכן וועט זיך אין שטעטל עפענען א קינדערהיים.

— זאָלסט מיר שרײַבן,—האָט אירינקע א זאָג געטאָן ערנסט, ניט ארויפנעמענדיק קיין אויג פונעם ברודער, וועלכער איז אלץ געשטאנען אין דער ענגשאפט פונעם אָפענעם וואגאָן. אזוי וועט ער, אפּאָנעם, דארפן אָפּפאָרן א שטיק וועג. אים האָט עס ניט געארט. ער האָט געקוקט אפ אירינקען, און דאָס הארץ האָט אים אָנגעהויבן וויי טאָן. אים איז געוואָרן נאָך ערגער, ווען ער האָט דערזען, ווי אירינקע ווישט די טרערן. דער צוג האָט זיך גערירט, און אירינקע איז געלאָפן נעבן וואגאָן און געפאָכט מיט א האנט. אין דער רעגע איז זי אינגאנצן ניט ענלעך געווען צו א קינד. דאָס איז געווען א דערוואָקסענער מענטש. דער ברודער האָט איר ניט געקענט ענטפערן מיט א פאָך פון האנט: זײַנע הענט זײַנען פעסט צונויפגעדריקט געווען פונעם ארומיקן אוילעם. דער וויהאָן מיט אירינקען איז פּוין פארבליבן ווײַט, מע האָט שוין אפילע ניט געזען די צערויִנירטע שטאָטישע מויערן. אין וואגאָן, ווײַזט אויס, האָבן רויטארמייער פארצויגן א

לידל. קאָנדראַט נאַזאַרעווסקין האָט זיך געוואָלט דורכשלאָגן
אַהין, נאָר ער האָט עס ניט געקענט טאָן, און ער איז אַזוי
פאַרבליבן שטיין אַף אַסאַך סטאַנציעס. זײַנע געדאַנקען האָבן
זיך אָנגעהויבן אויסלײַטערן. אַנטקעגן צוג האָבן זיך ברייט גע־
שפרייט קלאָרע האָריזאָנטן. אָט אַזוי איז קאָנדראַט נאַזאַרעוו־
סקי ווידער געפאָרן אין דער ערשטער אַף דער וועלט רויטער
אַרמײ.

2

אין דעם מאָמענט, ווען קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט, באַ־
גראָבנדיק דעם פאָטער, געטרייסט די פאַרמאַטערטע אירינקע,
זיך פאַריכט פון דער ווונד און דער קרענק און איז דערנאָך
אַוועקגעפאָרן אין דער רויטער אַרמײ,—אין דעם מאָמענט זײַנען
אַף סקוראַטאָווישעס כוטער פאָרגעקומען אַזעלכע זאַכן, וואָס
זייער אָפּקלאַנג האָט זיך דערטראָגן ביז אונדזערע טעג. נאָך
מער, זיי האָבן געלאָזן אַ זייער בוילעטן שפור אַפן גורל פון
אייניקע מענטשן, מע קען זאָגן, אַף די העלדן פון דער דאָזיקער
דערציילונג.

איינמאָל באַנאַכט איז פון דעם זעלבן וואַלד, ווו סקוראַטאָ־
ווישט האָט באַהאַלטן זײַן פערד, אַרויסגעגאַנגען אַ מענטשלע־
כע פיגור. ס׳איז געווען שטאָק פינצטער און שטיל. ס׳איז נאָך
ניט שפעט געווען. וואַרעמע כמאַרעס האָבן פאַרדעקט דעם
הימל, ס׳איז געהאַנגען אַ געדיכטע שוואַרצקײַט. די מענטשלעכע
פיגור איז געגאַנגען פּאַמעלעך. ערשט צוקומענדיק נאָר נאָענט
צו אַ בוים, האָט דער מענטש דערזען דעם שוואַרצן סילועט
פון בוים. דאָס איז געווען אַ צעצווײַגטער ווילדער באַרנבוים
אַף סקוראַטאָווישעס פעלד. דער מענטש האָט זיך אָנגעשפּאַרט
מיט דער פּלייצע אָן בוים און זיך צוגעהערט און צוגעקוקט. פון
יענער זײַט, ווו ס׳איז געווען סקוראַטאָווישעס כוטער, האָט
זיך געטראָגן אַ שטילקײַט. קיין פײַערל האָט זיך דאָרט אין ער־

געצ ניט געלויכטנ. אײַנהערנדיק זיכ אינ דער שטילקײַט, איז דער מענטש אוועק גלײַכ צומ כוטער צו.

אלצ איז געווענ אזוי, ווי מע דארפ, ווי ס׳האָט זיכ שטענדיק געטאָנ: ווי ס׳האָט זיכ גענומענ שווארצנ דער כוטער־פלויט, אזוי באלד האָט זיכ אופגעהויבנ פונ דער ערד נעבנ פלויט א צווייטע מענטשלעכע פיגור.

— טאָליק, — האָט א זאָג געטאָנ דער דאָזיקער צווייטער מענטש.

— טאטע? אלצ אינ אָרדענונג?

— קענסט ארײַנגיינ אינ שטוב.

די צוויי הינט, וואָס זײַנענ דעמלט אָנגעפאלנ אפ קאָנדראט נאזארעווסקינ, האָבנ געדרייט מיט די עקנ, זיכ געריבנ אָנ די כאָליעוועס פונ זייערע באלעבאטימ. דער פאָטער מיטנ זונ זײַנענ ארײַנ אינ קיכ דורכ דעמ הינטערשטנ פירהויז. אינ פירהויז האָט זיכ אָפגערופנ א פארשלאָפענע גאנדז. די הינט זײַנענ פארבליבנ אינ הויפ. סקוראטאָוויטש האָט אָנגעצונדנ דעמ לאָמפ; דער פענצטער איז, ווי שטענדיק אינ אזעלכע פאלנ, פארהאנגענ מיט א וואטאָווער קאָלדרע. טאָליק האָט פארויכערט.

דאָס איז געווענ נאָכ גאַר א יונגער יאט, א וווּקסיקער, א געזונטער. עפשער האָט ער פאָשעט אויסגעזעענ ייִנגער, ווי ער איז אינדערעמעסנ געווענ. ער איז געווענ אינ שטיוול. אי די גאַליפע, אי דאָס העמדל זײַנעס מיטנ ברייטנ לעדערנעמ פאס זײַנענ זייער ענלעכ געווענ צו רויטארמייִשע.

— דאָ איז אזוי, — האָט דער פאָטער געזאָגט צומ זונ. — מע האָט ווידער אויסגעקלעפט אינ שטעטל א פאפיר אונ מע זאָגט, אז דאָס איז שוינ דאָס לעצטע. ווער פונ די דעזערטירנ ס׳וועט זיכ אויכ נאָכ דעמ פאפיר ניט מעלדנ, וועט מענ יענעמ איבערגעבנ אינ געריכט. אונ ווער ס׳וועט זיכ מעלדנ אינ דרײַ טעג, יענעמ וועט גאָרנישט ניט זײַנ.

— וועט גאָרנישט זײַנ, אויסער דאָס, וואָס מע וועט אימ

אוועקטרײַבנ אינ ארמיי. א דאנק זיי פאר דער טויווע,—האָט פלעגמאטיש אָפּגעמערקט דער זונ.—איכ האָב געלייענט דאָס דאָזיקע פאפירל זייערס, זאָלנ זיי עס אליינ אראָפּשלינגענ.

— דאָס איז טאקע ריכטיק,—איז מאסקים געווענ דער פאָ־טער.—דעריקער דארפ מענ זענ דורכשטופנ אָט די צײַט, זיכ אויסבאהאלטנ, אונ ווײַטער איז גאָט א פאָטער. מע זאָגט, אז פונ אונטער ווארשע האָט מענ זיי שוינ אָנגעהויבנ אָפּטרײַבנ.

— וואָס הערט מענ נאָכ נײַס?

— א רעקוויזיציע וועט זײַנ.

— עפשער איז מענ שוינ געווענ דאָ?

— ניינ, מע האָט מיכ ארויסגערופנ אינ וואָלאָסט. הײַנט. געפרעגט, וויפל איכ קענ געבנ אלטע טווע אונ וויפל האָב איכ אָנגעשניטנ נײַע.

די טיר האָט זיכ געעפנט, אונ די אלטע סקוראטאָוויטשיכע האָט ארײַנגעטראָגנ א שטײַפ־אָנגעפראָפּט זעקל. זי האָט זיכ צעוויינט.

— גאָט מײַנ גאָט, אינ אזעלכע יונגע יאָרנ ניט קענענ לעבנ, באהאלט זיכ אויס אינ וואלד אונ טאָר זיכ ניט ווײַזנ אפ מענטשלעכע אויגנ.

אינ א מינוט ארום איז טאָליק סקוראטאָוויטש געזעסנ פארנ טיש אונ געגעסנ, אונ אינ א מינוט צענ ארום איז ער שוינ ארויס פונעם כוטערישנ הויפ. ער האָט געטראָגנ דאָס זעקל מיט פראָדוקטנ אונ שטײַפ געדריקט אונטערנ העמדל דעם רעוואָל־ווער. ער איז געגאנגענ רויִק, האָט אפילע אָנגעהויבנ אונטער־צופײַפנ. ווי שטענדיק, האָט ער געטראכט אזוי קומענ, אָנ קיינ־שום פאסירונגענ, אינ וואלד אונ דאָרטנ זיכ פארייניקנ מיט זײַנ קאָמפאניע. ווענ ער האָט שוינ אויסגעפעלט דעם צעצווײַגטנ ווילדנ בארנבוים, האָט זיכ פונ ערגעצ ווײַט נאָכ, פונ יענער זײַט כוטער, דערטראָגנ צו אים ווי א טופענ פונ פערדישע טלאָענ. ער האָט נאָכאמאָל א טאפ געטאָנ אונטערנ העמדל דעם

רעוואָלווער אונ זיכ אומגעקערט צוריק צו דעמ באַרנבוימ. ער האָט זיכ צוגעטוליעט צומ בוימ אונ גענומענ הערנ. „וועג עפּעס־וואָס, דאַרפנ זיכ די הינט אָפּרופנ“, — האָט ער א טראַכט געטאָנ. אונ ווירקלעכ, אינגיכנ האָבנ זיכ אָפּגערופנ די הינט. דאָס איז געווענ א שרעקלעכ בילנ אונ וויענ. מער האָט מענ גאָרנישט געהערט, פּונקט ווי די הינט וואָלטנ געבילט אָפּ ניט קיינ לעבעדיקע באַשעפענישנ. אונ טאָליק סקוראַטאָוויטש איז נאָכ אַלצ געשטאַנענ אונטערנ באַרנבוימ אונ זיכ צוגעהערט. ער האָט דערזענ, ווי אינ די פענצטער פונ כוטערישנ הויז איז ליכטיק געוואָרנ. נאָכדעמ האָט זײַנ אויער אויפגעכאַפּט מענטשלעכע שטימענ, אָבער קיינ ווערטער האָט ער ניט פאַנאַנדערגעקליבנ. אָט הערט ער, ווי א הונט האָט גענומענ קוויטשענ — ווײַזט אויס, אַז מע האָט אימ גוט דערלאַנגט. אָט איז פּלוצלינג געוואָרנ שטיל, אונ אָט הערט ער שוינ אויסדריקלעכ, ווי אָפּ דער זײַט כוטער רעדט מענ שטיל, אונ ווי פערד קלאַפּנ מיט די טלאָענ איבערנ וועג. „רײַטער“ — האָט ער א טראַכט געטאָנ אונ איז וואָס גיכער אַוועקגעלאָפנ אינ נאָדלוואַלד. דאָרט האָט ער לאַנג אַרויסגעקוקט פונ הינטער דעמ ערשטנ בײַוועגיקנ בוימ אונ דורכגעלאָזט פאַרבײַ זיכ א גאַנצנ אָטריאַד מיליטערישע רײַטער. ער האָט זיכ אָנגעשטויסנ, אַז דאָס מוז זײַנ דער אָטריאַד, וואָס כאַפּט דעזערטירנ. אַז די רײַטער זײַנענ דורכגעפאָרנ, האָט ער זיכ פּאַמעלעכ אַוועקגעשלעפּט אינ דער וואַלדגעדיכטעניש. אונטער טאָג האָט זיכ דער הימל אויסגעלײַטערט אונ ס'האָט זיכ באַוויזנ די לעוואָנע. טאָליק סקוראַטאָוויטש איז געלעגנ אונטער א קוסט אָפּ א פעלצ אונ געזוענ אַרומ זיכ זײַנע כעוורע־לײַט.

אינ א טאָג אַרומ נאָכ דעמ, אינ א נאָכמיטיק־שאָ, זײַנענ אינעמ זעלבנ וואַלד, מיט א האַרטנ אונ קאָרטשעס־באַדעקטנ וועג געפאָרנ צוויי פויערישע פורנ. אָפּ דער ערשטער פור איז געזעסנ א מענטש אינ די מיטעלע יאָרנ, אינ א שוואַרצנ

פרענטש, און מיט אים צוויי רויטארמייער מיט ביקסן. דער מענטש האָט בא זיך אויך געהאַט א ביקס. אפ דער צווייטער פור זײַנען געפאָרן דרײַ רויטארמייער. אין דעם אָרט, ווו די פורן זײַנען ארויסגעפאָרן אפן פעלד־וועג, האָט זיך דער וואלד פארענדיקט מיט א מוירעדיקער געדיכטעניש. באַם ראנד פונעם אלטן וואלד האָט זיך דאָ געצויגן א קייט פון יונגע נאָדל־ווערדלעך. דורך דער דאָזיקער קייט, דאכט זיך, איז אוממעגלעך געווען דורכצושלאָגן זיך. און אָט, פון דער דאָזיקער געדיכטער פארוואקסונג האָט א מענטש ניט אראָפגענומען קיין אויג פוןביידע פורן. ער האָט זייער אופמערקזאַם באטראכט די פורן און די מענטשן אפ זיי. ער האָט געקוקט אפ זיי אזוי לאנג, ביז זיי זײַנען ערגעץ פארשוואונדן געוואָרן אפ סקוראטאָוויטשעס כוטער. דעמאָלט האָט ער מיט א ווילינגערישן גאנג זיך אוועק־געלאָזט אין דער טיפעניש פון וואלד. דאָרטן איז ער געשטאנען אָנגעשפארט אָן א בוים און גערעדט:

— מע האָט געקענט מיינען, אז דאָס זוכן זיי דעזערטירן, אָבער פארוואָס פאָרט מיט די סאָלדאטן דער קאָמיסאר פון „פראָדראזוויאָרסטקע"? און אויב ער פאָרט זען, וויפל נעמען „ראזוויאָרסטקע", איז אפ וואָס דארף ער אזויפיל סאָלדאטן?

— עפשער איז דאָס ניט דער „פראָדראזוויאָרסטקע"־קאָמיסאר?—האָט זיך דערהערט א קאָל פון אונטער א קוסט.

— ס'איז ער, איך האָב אים דערקאָנט.

— וווהין זײַנען זיי אוועקגעפאָרן?

— אין אײַער כוטער.—דאָ האָט ער א קוק געטאָן אונטערן קוסט, ווו טאָליק סקוראטאָוויטש האָט צווישן די ליפן געדרייט א שטיקל ניט־דערויכערטן פאפיראָס. יענער איז אופגעשפרונגען און א זאָג געטאָן:

— אפ וואָס, פרעגט איר, דארף ער סאָלדאטן? ווי פארשטייט איר עס ניט. דעמאָלט באנאכט, מיט עטלעכע טעג צוריק, ווען איך בין געגאנגען אהיים נאָך ברויט, האָב איך געזען און

געהערט, ווי אין אונדזער כוטער איז געקומען צו פֿאָרן א גאנצער אָטריאד—געזוכט דעזערטירן. מיך געזוכט! איך בין געשטאנען אונטערן בארנבוים אין פעלד און געהערט. הייסט עס, ווייסן זיי, אז איך גיי ניט אין זייער ארמיי, אז איך באהאלט זיך. און פֿאָרנדיק איצט נאָך „ראזוויאָרסטקע", האָבן זיי אזוי געטראכט: דאָרט, ווו ס'איז דאָ דעזערטירן, דאָרטן קען מען קיין ראזוויאָרסטקע אויך ניט געבן. פארשטאנען?!

— און פארוואָס דארפן זיי דאווקע אזוי טראכטן?—האָט זיך געלאָזט הערן א שטים פון עפעס א פאכדן.

— שויטע! פארוואָס זאָלן זיי ניט א טראכט טאָן, אז מיר קענען זיי די קעפּ אראָפּדרייען?

א פאוזע. ווידער א שטים:

— וועמעס ריי איז היינט גיין נאָך ברויט?

דאָס האָט זיך זייער פאכדן אלץ געסטארעט אונטערצוהאלטן א פרידלעכן שמועס. סאָליק סקוראטאָוויטש האָט אויסגעשריען זיינם:

— מיר דארפן זיך לאָזן נעענטער צום וועג. עס גייט די נאכט. מע דארף זיין באם וואלד־ראנד: עפשער וועט אויסקומען עמעצן פארטיידיקן.

— וועמען?

— עפשער האָט מען שוין מיין פאָטער בארויבעוועט.

— וואָס אזוי פלוצלינג?

— האָב קיין מוירע ניט, אויך דיין פאָטער וועט מען באַראבעווען.

צי זיינען זיי אינדערעמעסן אויסן געווען „עמעצן פארטיי־דיקן", צי ניט, אָבער גענוג איז דאָס, וואָס זיי זיינען ווירקלעך צוגעגאנגען נעענטער צום וועג. ס'איז צוגעפאלן דער אָוונט. אויב אפן וועג האָט מען נאָך עפעס געזען, איז שוין אָבער אין יאָדלע־וואלד די פינצטערניש געדיכט געוואָרן. אפן סאמע וועג זיינען זיי ניט ארויס, בלויז איינער פון זיי האָט זיך

אוועקגעלייגט אפּנ מאָל הינטער א קוסט, וואָס איז געווענ דער צווייטער פונ וועג. אים האָט זיכ פּאַשעט זייער געוואָלט זענ, צי וועט ארויספאָרנ אונ וועט ארויספאָרנ פונ כוטער דער „פּראָדראַזוויאָרסטקע־קאָמיסאר".

דערוויַיל איז אינ דער זייַט פונ כוטער געווענ שטיל. קיינער איז פונ דאָרטנ ניט געפאָרנ אונ ניט געגאנגענ, כאָטש דאָרט איז ניט רויִק געווענ. מיט א פּאָר שאָ פאר דעמ, איידער דער קאָמיסאר אונ די רויטארמייער זייַנענ געקומענ אינ כוטער, האָט זיכ דאָרט אָנגעהויבנ די אינ יענע טעג געוויינלעכע יאַ־דעניש. דעמ עמעס געזאָגט, האָט „זיכ געיאדעט" בלויז די סקוראטאָוויטשיכע אליינ. זאָסיע האָט נאָר געהערט אונ מערסטנ־טייל געשוויגנ. זי האָט זיכ ניט לאנג צוריקגעקערט אינ כוטער. סקוראטאָוויטשיכע האָט אזוי געזאָגט:

— מע דארפ דאָכ האָבנ אביסעלע סייכל! ווי טוסטו עס, ביסט דאָכ ניט קיינ קליינינקע! ווי צערעדט מענ זיכ דאָס אזוי אונ מע זאָגט טייקעפּ אלצ אויס! דו זאָגסט דאָכ אליינ, אז דאָס האָט זיכ בא דיר ניטווילנדיק באקומענ, דארפ מענ דאָכ אָבער טראכטנ, וואָס צו ריידנ. ווייס, וואָס דו טוסט! נו, אונ אז מיר וואָלטנ שוינ באהאלטנ דעמ פערד אינ וואלד, וואָלט דיר עפּעס אָפּגעקומענ פונ דעמ, צי וואָס?

— סקוראטאָוויטשיכע האָט זיכ באמיט צו ריידנ רויִק, אָבער דורכ דער דאָזיקער רויִקייַט אירער האָט זיכ אָפּט ארויסגעוויזנ בייזקייַט אונ סינע.

— עפּשער טראכסטו, אז איכ רייד עס גלאט אזוי? באטראכט נאָר—וואָס האָבנ מיר דיר געטאָנ פאר א שלעכטס? צי דענ צווינגענ מיר דיכ ארבעטנ איבער די קויכעס? ביסט דאָכ אונ־דזערע, כאָטש א ווייַטע, אָבער א קרויווע. אונ אויב אפילע עס קומט אויס אמאָל שווערלעכ צו ארבעטנ, איז ניט שוינ־זשע קענ מענ לעבנ ניט ארבעטנדיק? אז א מענטש וויל לעבנ, דארפ ער ארבעטנ. וואָרעמ אויב עפּעס־וואָס, זאָג איכ דאָכ דיר קיינ

וואָרט ניט. אָט ביסטו דעמלט, נאָכ יענעמ צופאל מיט די פערד, אוועקגעלאָפנ אהיימ. מיינסטו, איכ ווייס ניט, אז דו האָסט פונ אונטערנ טישטעכ געגומענ א שטיקל כאזער? מיינסט, דו וועסט זיכ פונ מיר אויסבאהאלטנ?! דו ווילסט זײַנ אינדערהיימ, בא אונדז ניט ארבעטנ אונ בא אונדז עסנ? אזעלכע באלאָנימ קענ מענ אסאכ געפינענ! איבער דיר האָט מענ זיכ דערוווסט, אז אונדזערע פערד זײַנענ אינדערהיימ. מע ווייס, אז טאָליק איז געווענ מיט זיי אינ וואלד. אָט וואָס דו האָסט אונדז אָנגעמאכט, שלעכטס דו!

— איכ האָב זיכ נאָר געכידעשט, פארוואָס דער פעטער האָט ניט אײַנגעשפאנט קיינ בעסערנ פערד.

— זיכ געכידעשט! שטענדיק כידעשסטו זיכ. לײַטישע באַ־כערימ באהאלטנ זיכ, גייענ ניט אינ דער ארמיי, אונ טאָליקנ איז איבער דיר אויסגעקומענ צו גיינ.

— טאָליק איז דענ אוועק אינ ארמיי?—האָט זאָסיע נאיִוו א פרעג געטאָנ.

— ווי־זשע דענ! דו האָסט דאָכ דערציילט, אז ער איז מיט די פערד אינ וואלד! עמעס, ער איז געווענ. אלע זײַנענ געווענ, איז ער אויכ געווענ. ניט ער אליינ! אָבער צוליב דײַנ צינגעלע איז אימ אויסגעקומענ זיכ מעלדנ. אונ איצט וועט ער עפשער פונ דער מילכאָמע זײַנ קאָפ ניט ברענגענ אהיימ.

— ווענ־זשע איז ער אוועק?

— בא דיר וועט ער ניט גיינ פרעגנ, ווענ גיינ! אינ איינער א נאכט, ניט לאנג, איז געקומענ אנ אָטריאד, אונדז ארומגע־רינגלט, ווי עפעס ארעסטאנטנ! פרעגנ זיכ נאָכ אפ טאָליקנ! ווו־זשע זאָל איכ אײַכ נעמענ טאָליקנ, אז ער איז אינ ארמיי! וואָס וועל איכ אימ גיינ ארויספאָדערנ פונ ארמיי, קעדיי זיי באוויַזנ, צי וואָס?

זאָסיע האָט ניט אינגאנצנ געגלויבט, אז טאָליק איז אוועק אינ ארמיי, אָבער, דעמ עמעס געזאָגט, האָט זי וועגנ דעמ

ווינציק וואָס געטראכט און זיך ווינציק וואָס אינטערעסירט. זי האָט געטראכט וועגן זיך: איר איז געווען שווער צו לעבן, און אינדערהיים איז ניט געווען וואָס צו טאָן און וואָס צו עסן.

— גיי מעלק אויס די בעהיימעס,— האָט געהייסן די באַלע־באָסטע.

די שטאַלן זײַנען געווען הינטערן סקלעפּ. דאָס איז געווען א זײַטיקער און שטילער ווינקל אין כוטערישן הויף. פונדאַנען האָט געקענט טרעפן, מע זאָל ניט וויסן, וואָס עס טוט זיך אין כוטערישן הויז, אין סאָד און אפילע אין הויף לעבן הויז. אקוראט זײַנען אין דעם מאָמענט אַרײַנגעפאָרן אין הויף די צוויי פורן מיט די רויטארמייער. זאָסיע האָט געהערט, ווי די הינט האָבן זיך צעבילט, אָבער באלד האָט זי דערהערט, ווי סקוראטאָוויטש האָט זיי אײַנגעשטילט. אלץ ארום איז שטיל געוואָרן. זאָסיע איז אפילע ניט ארויס— זי האָט געמאָלקן די בעהיימעס. זי האָט זיך אין אָט די רעגעס ווינציק אינטערעסירט מיט דאָס אלץ, וואָס ס'האָט אין דעם מאָמענט געקענט פאָר־קומען אין הויף אָדער אין שטוב. שווערע לײַדן האָבן זי גע־מאטערט. איר האָט זיך געוואָלט, אז דאָס מעלקן די בעהיימעס זאָל זיך ציִען וואָס מער, עס זאָל דאָ אזוי שטיל זײַן און קיינער זאָל אהער ניט אַרײַנגיין.

מער ווי א האלבע שאָ איז אדורך, ביז זי האָט אויסגעמאָלקן די בעהיימעס און ביז דאָס פאסטעכל האָט זיי אוועקגעטריבן אין פעלד.

— דו ווייסט, אפּ ווּעמען די הינט האָבן ניט לאנג געבילט?— האָט דאָס פאסטעכל א זאָג געטאָן צו זאָסיען, ארויסטרײַבנדיק די בעהיימעס פון שטאל.— באָלשעוויקעס זײַנען געקומען נעמען „ראזוויאָרסטקע“. זיי פרעגן, ווו האָט מען די פּאראיאָריקע טווּע באהאלטן. אָט אינטערעסאנט— זיי וועלן געפינען, צי ניט.

— צי דען האָבן זיי טאקע ערגעץ באהאלטן?

— וואָסי, דו ווייסט ניט?

— ניין.

— און איך האָב געזען. נאָר דו שווייַג. אויב זיי וועלן ניט געפינען, וועל איך בעטן באם באלעבאָס, ער זאָל מיר געבן א פוד קאָרן א מאטאָנע: איך ווייס דאָך, און ניט דערציילט זיי—אָט דעריבער זאָל ער געבן.

— ער'ט ניט געבן.

— געבן. און אויב ער וועט ניט געבן, וועל איך דערציילן. אָט וועט זיך עס דער טאטע דערפרייען, אז איך וועל ברענגען צו שלעפן אהיים א פוד קאָרן. אָבער דו שווייַג.

און מיט א זוידעספולן אויסזען פון א פארשווערער האָט ער דערציילט זאָסיען, ווו די טווע איז באהאלטן. זאָסיע איז אוועק מיטן הויפ. די צוויי פורן זייַנען געשטאנען נעבן קיך־טיר. סקוראטאָוויטש איז געשטאנען ארום זיי. אפ א שמאָלער באנק באם וואנט איז געזעסן דער מענטש אינעם שווארצן פרענטש, די רויטארמייער זייַנען געלעגן אפן גראָז, וואָס די געגנדז האָבן ארומגעשטשיפעט. סקוראטאָוויטש האָט גערעדט:

— אפ וואָס ט'איר, כאווער קאָמיסאר, אזויפיל סאָלדאטן געבראכט? איר האָט מוירע פאר מיר, צי וואָס? (פון זייַנע ליפן האָט ער ארויסגעקוועטשט, א צעקראָכן געלעכטערל). מע זאָגט, אז אין די וועלדער זייַנען פאראן באנדיטן. עפשער איז דאָס עמעס, ווער ווייס זיי. ארום אינדז, גאָט צו דאנקען, הערט מען זיי דערווייַל ניט. אביסל שרעקלעך, מיר לעבן דאָ אָפּגעזונדערט.

— איר זאָגט, אז די גאנצע גרעטעניש אייַערע איז דאָס, וואָס ליגט אין שייַער? מער האָט איר אין ערגעץ ניט אוועקגעלייגט?

— ניין.

— און פון פאראיאָריקער טווע איז בא אייַך קיין קערנדל ניטאָ?

— וואָס הייסט, קיינ קערנדל? צוויי פעסלעכ! אָט שטייענ זיי דאָכ אינ פירהויז. אונ א פעסל מעל. דאָס שטייט בא מיר, וואָס איכ דארפ צומ עסנ, וואָרעמ די נייַע טווע זאָל איכ כאָטש באוויַיזנ, מיט גאָטס הילפ, פארזייענ אונ אויסדרעשנ.

— איר ווייסט, אז ס׳איז פאראנ א געזעצ: מע דארפ פאר־זייענ, מע דארפ אויכ עסנ, אונ דאָס איבעריקע דארפ מענ אָפגעבנ: ס׳איז א מילכאָמע, מע דארפ קאָרמענענ די ארמיי.

— דארפנ דארפ מענ, אָבער, גאָט מייַנער, צי דענ וויל איכ ניט אָפגעבנ דאָס איבעריקע!

— איז זאָגט אונדז, ווו האָט איר באהאלטנ. מיר ווייסנ, אז בא אייַכ איז פארבאהאלטנ זייער אסאכ פאראיאָריקע טווע. מיר וועלנ זוכנ.

— זוכט,—האָט געמאָלדנ סקוראטאָוויטש.—אזא שווערע בא־שולדיקונג האָט מיר נאָכ קיינמאָל קיינער ניט אופגעוואָרפנ. איר גלויבט ניט קיינ מענטשנ. ניט איינ מאָל בינ איכ אינ געריכט געשטאנענ פאר אנ איידעס, איכ האָב שטענדיק דעמ עמעס געזאָגט. איכ האָב געלעבט מיט מענטשנ אונ דורכגעקו־מענ מיט זיי. אָ, ג־גאָט מייַנער! (ער האָט זיכ געכאפט פארנ קאָפ).

זאָסיע איז שווייַגנדיק דורכגעגאנגענ פארביַי זיי. זי האָט געהערט א טייל פונעמ דאָזיקנ געשפרעכ. אינ קיכ איז געווענ סקוראטאָוויטשיכע אליינ. פונ הינטער דער טיר האָט זי אונ־טערגעהערט, ווי דער מאנ אירער האָט זיכ פארענטפערט. ווי נאָר זאָסיע איז ארייַנ, האָט עפעס א געדאנק אופגערודערט סקוראטאָוויטשיכענ, א גרימאסע איז דורכגעלאָפנ אפ איר פּאָנעמ. זי האָט גלייַכ א זאָג געטאָנ צו זאָסיענ:

— עפשער וואָלסטו געגאנגענ אהיימ פרעגנ דעמ טאטנ, צי וועט ער מאָרגנ קומענ אונדז העלפנ דרעשנ קאָרנ אפ זריִע?

— גוט,—האָט זיכ זאָסיע דערפרייט, וואָס זי וועט גייענ אהיימ.—איכ וועל אביסל צוווארטנ אונ גייענ.

— גיי באלד.

איצט האָט שוין זאָסיע פארשטאנען: די באלעבאָסטע וויל, הייסט עס, אז אָט דער שאָ פּאָטער ווערן פון איר. האָט מוירע, זי זאָל דאָ זייַן.

א דערשלאָגענע פון לעבן, איז זאָסיע איצט ארומגעכאפּט געוואָרן פון נייַע געדאנקען. עפּעס־וואָס ענלעכס צו אן אָנהייב פון א בונט האָט גענומען יוירן אין איר. פון דעם מאָמענט אָן האָט זי אָנגעהויבן פארלירן איר פרייַערדיקע נאַיווקייַט. זי האָט געמאכט א פרווו אָפּצושאצן מענטשלעכע האנדלונגען. אירע געדאנקען זייַנען אוועק אין אזא ריכטונג: יענער רויטארמייער (זי האָט געמיינט קאָנדראט נאזארעווסקין) האָט זיך געקריגט מיט סקוראטאָוויטשן און האָט מיר מיטגעפּילט. די דאָזיקע מענטשן קריגן זיך אויך מיט סקוראטאָוויטשן. די סקוראטאָווי־טשעס באציִען זיך אלציינס צו מיר און צו זיי. נאָר נאזארעוו־סקי איז דאָך אוועקגעפאָרן, איז וואָס האָט ער מיר געקענט העלפן? און אָט די דאָזיקע—אויך דאָס זעלבע! און איך וועל דאָ ווידער פארבלייַבן באטראקעווען.

— קלער ניט קיין סאך און גיי,—האָט א זאָג געטאָן סקו־ראטאָוויטשיכע.

די דאָזיקע קאטעגאָרישקייַט סקוראטאָוויטשיכעס האָט זאָסיען א קער געטאָן צו אקשאָנעסדיקער אנטשלאָסנקייַט. ווידער האָבן אין איר אויפגעוואכט די פרייַערדיקע געדאנקען: ווי לאנג וועל איך דאָ זייַן? עפּשער זאָל איך גיין ארבעטן צו אן אנדערן? און זי האָט כיטרע א זאָג געטאָן צו דער באלעבאָסטע:

— איך וועל פריִער אויסוואשן דאָס קליידל מייַנס, דערנאָך וועל איך גיין.

— וועסט אויסוואשן, ווען דו וועסט קומען.

— ניין, כ'וועל אויסוואשן איצט,—האָט זאָסיע פּייַערלעך געענטפערט.

אָבער די דאָזיקע פּייַערלעכקייַט איז געווען ניט גאָר קיין

טיפע. אין איר האָט נאָך געשטעקט אומרו און ניט־זיכערקײַט. די קלענסטע צופעליקײַט האָט נאָך לעסאטע געקענט א קער טאָן אין אן אנדער זײַט די האנדלונגען פון דעם דאָזיקן מענטשן. דער באַלעבאָסטעס שלעכט פארבאָרגענער קאס האָט אופגע־האלטן זאָסיען אפ די פארנומענע פאָזיציעס, אָבער צוליב דער ניט־צוגעוווינטקײַט האָט זי זיך געהאלטן אפ זיי מיט שווערי־קײַטן.

— וועסט, זאָסקע, אויסוואשן שפעטער, און איצט גיי.

דורך דער דאָזיקער שטילער פראזע האָט מען בולעט ארויס־געזען איר צאָרן. די „שטילקײַט" האָט באוויזן, אז פאר איר, זאָסיען, האָט מען מוירע. און איצט האָט זיך שוין געלאָזט הערן אן עכטער בונט.

— כ'וועל וואשן,—האָט זי געמאָלדן.

— האָסט זיך ניט פארדונגען אפ דערײַן, דו זאָלסט דאָ וואשן אין דער ארבעט־צײַט דײַנע שמאטעס.

— איך וועל וואשן, און אהיים וועל איך ניט גיין. גייט אליין, אויב איר דארפט ריידן מיט מײַן פאָטער.

סקוראטאָוויטשיכע האָט נאָך קיינמאָל ניט געהערט, אז א באטראטשקע זאָל מיט איר אזוי ריידן. זי איז אופגעקאָכט גע־וואָרן און שארף א קוק געטאָן אפ זאָסיען. אין הויף האָט מען אין דעם מאָמענט אָנגעהויבן ריידן שטארקער. סקוראטאָ־וויטשיכע האָט א קוק געטאָן אין פירהויז און איז ארויס. זאָסיע האָט דערהערט איר שטים.

— אלע אָנשיקענישן אפ אונדזער קאָפּ. אונדזער זון איז אין דער רויטער ארמיי.

זאָסיע איז ארויס און געקוקט, ווי דער מענטש אין שווארצן פרענטש איז געשטאנען קעגן סקוראטאָוויטשן און ווי סקוראטאָ־וויטשיכע האָט אויסגעווישט די טרערן. דער קאָמיסאר האָט א זאָג געטאָן:

— איך וועל אײַך ארעסטירן.

— אייַער זאַך, אָבער איך בין ניט שולדיק.

בא סקוראַטאָוויטשן איז אינגאַנצן געווען אַן אומשולדיקער פּאָנעם. אין דעם מאָמענט איז סיי די פּאָזע זײַנע, סיי דער פּאָנעם געווען פּונקט אַזוי ווי דעמלט, ווען ער האָט געפירט קאָנדראַט נאַזאַרעווסקין אפן הינקעדיקן פערד. דער קאָמיסאַר האָט ווידער אָנגעהויבן ריידן:

— אין וואָלאָסט האָט איר אויך געזאָגט, אַז בא אײַך איז קיין טוווע ניטאָ. און געזאָגט האָט איר ניט דעם עמעס.

— געזאָגט דעם עמעס.

— לאָמיר זען.

— נו, קומט, לאָמיר זוכן,—האָט ענדלעך א זאָג געטאָן סקור־ ראַטאָוויטש.—לאָמיר גיין, אומעטום ארומקוקן.

— ניטאָ דאָ עפּעס א פרעמדער מענטש, וואָס זאָל קענען זײַן אַן איידעס? ס׳וואָלט גוט געווען צוויי מענטשן.

— ווו זאָל איך זיי נעמען?

— דאָס איז א טאָכטער?—האָט דער קאָמיסאַר אָנגעוויזן אפּ זאָסיען.

— איך דין דאָ.

— א קרויווע,—האָט אונטערגעזאָגט סקוראַטאָוויטשיכע.

— נו, אלציינס,—האָט זיך דערפרייט דער קאָמיסאַר.—קום מיט אונדז.—גייענדיק, האָט ער זיך צערעדט מיט איר.

— א נאָענטע קרויווע?

— א ווײַטע.

— אײַך איז דאָ גוט?

— איך דין,—האָט זי געענטפערט.

מע האָט געקענט באמערקן, אַז דער קאָמיסאַר האָט זיך אנטוישט: א סאָפּעק, צי זי וועט מיר העלפן. און זי האָט געקוקט אפּן קאָמיסאַר און געטראַכט: „כ׳וועל אים זאָגן, ווו דאָס קאָרן איז באהאלטן. אלציינס וועל איך דאָ מער ניט דינען. איך וועל אים וועגן זיך אלץ דערציילן“.

צוערשט זײַנען זײ אוועק אין שײַער. די רויטארמײער האָבן געזוכט אונטער פּראַיאַריקע שטרוי. סקוראטאָוויטש האָט אומ־באמערקט א זאָג געטאָן צו זאָסיען:

— וויפל זײ זאָלן ניט זוכן—וועט גאָרנישט ארויסקומען, ווײַל בא מיר איז פאָרט ניטאָ קײן קאָרן.—ער האָט זי אויס־געפרווט אף יעדנפאלס: עפשער האָט זי געזען?

— פאראן,—האָט זי געענטפערט.

— וו־זשע איז עס, אויב ס'איז פאראן,—האָט ער זיך ביין אָנגעשפיצט.

— פארגראָבן אין וואָגן־שטאל, און אף דעם שטײען שליטנס און וועגענער.

ער איז געבליבן שטײן פארגליווערט.

אָבער טײקעף האָט ער זיך א סטארע געטאָן, מע זאָל אף אים גאָרנישט באמערקן.

— באלד וועל איך זײ פירן אהין, זאָלן זײ א קוק טאָן.

בא אים האָט נאָך געטליַעט א ברעקל געדאנק: עפשער ווייס זי ניט, נאָר אזוי זיך, אין דער וועלט ארײַן א זאָג געטאָן און געטראָפן. אָבער פארוואָס רעדט זי אזוי, וואָס טוט זיך דאָ מיט איר?

— וואָס איז דאָ צו זוכן, דאָ איז ניטאָ,—האָט זי א זאָג געטאָן.

— ווי עמעצער וואָלט איר דעם מויל צונויפגעשטשעמעט,—אזוי האָט זי זיך פלוצלינג דערפילט. איר איז שוין איצט שווער געווען אפילע אײן וואָרט ארויסצוריידן. „באלד וועט זי אויס־זאָגן”—האָט א טראכט געטאָן סקוראטאָוויטש.

— וו איז עס, דאָס קאָרן?—האָט זיך דער קאָמיסאר א קער געטאָן צו איר מיט א געוויסער האָפענונג.

נאָך ביז ער האָט עס געזאָגט, האָט איר סקוראטאָוויטש א שעפּטשע געטאָן:

— שווײַג, איך וועל דיר געבן עטלעכע פוד קאָרן.

איר איז אזש שווער געוואָרנ צו עטעמענ פונ אופרעגונג. עטלעכע פוד. אזויפיל איז קיינמאָל ניט געווענ בא זיי אינ שטוב. איר פּאָנעם איז בלאס געוואָרנ, אינ די אויערנ האָט גערוישט. זי האָט געשוויגנ. בעסער וואָלט זי אהער גאָרניט געגאנגענ. אזוי שווער איז איר געווענ אינ דעם מאָמענט. דער קאָמיסאר האָט אופגעהערט קוקנ אפ איר אונ באפוילנ:

— לאָמיר גראָבנ!

זיי האָבנ אָפּגעוואָרפנ דאָס שטרוי אונ אָנגעהויבנ גראָבנ. סקוראטאָוויטש האָט אזש געכליפעט.

— ניטאָ, ניטאָ, ערגעצ ניטאָ!

די ערד איז הארט געווענ. „מענטשנ איז אזוי שווער, אונ דערצו נאָכ אנ אומזיסטע ארבעט!“ זי האָט דערפילט א סינע צו סקוראטאָוויטשעס פאמיליע: „אויסוווּרפנ, איכ לעב בא זיי, ווי אינ א געהענעם“.

— דאָ איז ניטאָ,—האָט זי גענומענ שרייַען.

„אפּאָנעם, אז דאָ, אויב זי שרייַט אזוי,—האָט א טראכט געטאָנ דער קאָ:יסאר.—מיר'נ גראָבנ ביזנ סאָפ“. ער האָט נאָכ א פרווו געטאָנ זיכ ווענדנ צו איר געוויסנ.

— אונ דו שווייַג, רייד ניט, העלפ דייַנ באלעבאָס,—האָט ער זיכ איבער איר איזדיעקעוועט.—ער וועט דיר אָפּדאנקענ.

— איכ זאָג דאָכ אייַכ, אז ניטאָ דאָ! האָט זיכ זאָסיע אזש א וואָרפ געטאָנ אפ אים.

— ווו־זשע?

— אינ וואָגנ־שטאל. כ'וועל באווייַזנ!

„אונ וואָס וועט זייַנ, אויב ער האָט געלאכט פונ מיר“— האָט זי טרויעריק א טראכט געטאָנ וועגנ פאסטעכל. די רויט־ארמייער האָבנ אופגעהערט גראָבנ. זי האָט געקוקט פונ שייַער אונ גאָרנישט געזענ—ניט קיינ ביימער, ניט קיינ הימל. סקו־ראטאָוויטש איז ארויס פונ שייַער אונ זיכ געלאָזנ גיינ אינ שטוב.

— ווארט צו, באלעבאָס,—האָט געשריִען דער קאָמיסאר.
— זי וועט באווייַזנ,—האָט סקוראטאָוויטש א ברומ געטאָנ, ניט אומקוקנדיק זיכ אפילע.

זייַנע אָפּגעטראָגענע שטיוול האָבנ געטראָטנ אונטער זיכ דאָס סאָד־גראָז. „ער האָט געזאָגט דעמ עמעס"—האָט זי פריידיק א טראכט געטאָנ וועגנ פאסטעכל.

אינ א האלבע שאָ ארומ איז פאָרגעקומענ אזא שמועס צווישנ איר אונ דעמ קאָמיסאר:

—אצינד טאָר איכ דאָ ניט פארבלייַבנ.

— גראדע ניט. אויב נאָר עמעצער וועט זיכ דאָ איזדיעקע־ וועג איבער אייַכ, וועלנ מיר זיכ פאר אייַכ אייַנשטעלנ. פילט זיכ דאָ, ווי אינדערהיימ.

דאָס איז פאר איר געווענ א נייַס. זי האָט געלייגט האָפע־ נונגענ אפ דעמ קאָמיסארס ווערטער אונ געפילט א צוגעבונדנ־ קייַט צו אימ, ווי זי וואָלט אימ געקאָנט פונ קליינווייַז אופ. סקוראטאָוויטש איז ארויס אונ פונדערווייַטנ געזענ, ווי זי האָט גערעדט מיטנ קאָמיסאר.

— טאָכטערל, נאָכ ניט וועגנ אלצ האָסטו געבעטנ דעמ קאָ־ מיסאר,—האָט סקוראטאָוויטשיכע געזאָגט צו איר, כאפנדיק זי אינ הויפ.—געדארפט בעטנ, זיי זאָלנ צונעמענ ניט נאָר דאָס קאָרנ, נאָר אלצ, וואָס בא אונדז איז פאראנ. האלסטו שוינ געווענ זאָגנ, זיי זאָלנ אויכ אונדזער שטוב אונטערצינדנ אונ מע זאָל אונדז אלעמענ צעקוילענ... וואָנ פונדאנענ, אויס־ ווורפ, דייַנ פוס זאָל דאָ ניט זייַנ. פונוואנענ האָסטו געוווּסט וועגנ דעמ קאָרנ, משאטעוועסט אונדז נאָכ, קוקסט אויס? וואָס האָבנ מיר דיר אזוינס געטאָנ, וואָס דו ווילסט אונדז אלעמענ אומברענגענ! וועסט פייגערנ, אונ גוטע מענטשנ וועלנ אפ דיר קיינ ראכמאָנעס ניט האָבנ. וואָנ, אויסוווּרפ!

אינ א מינוט דרייַ ארומ האָט זי אפ שטענדיק פארלאָזנ סקור־ ראטאָוויטשעס כוטער. ס'האָט זיכ געשפרייט דער פארנאכט, אינ

שאָטן איז דאָס גראָז אָפּגעקילט געווען. זי איז געגאנגען זייער שנעל, באמי̇ענדיק זיך נאָך פאר ליכטיק דורכגיין דעם וואלד. אוועקפאָרנדיק פון כוטער, האָט דער קאָמיסאר ארעסטירט סקראטאָוויטשן.

אין יענעם אָוונט איז טאָליק ווידער געקומען אהיים. די מוטער האָט געוויינט, און ער האָט געשוויגן. אין א טאָג דרייַ ארום איז ער ווידער געקומען. דער פּאָטער איז שוין געווען אינדערהיים, ער האָט זיך צוריקגעקערט, געבנדיק אן אונטערשריפט, אז ער וועט אליין אָפּגעבן די טווע־מויסרעס.

— פונעם ערשטן טאָג האָב איך געוווסט, אז זיי זייַנען דאָ געווען,—האָט טאָליק געזאָגט.—וואָס וועלן זיי טאָן מיט אונדז?

— זיי וועלן צונעמען די גאנצע טווע ביז א לעק.

— איז זאָלן זיי אליין דרעשן. וואָס, די פאראיאָריקע האָבן זיי געפונען... די דאָזיקע פאסקודסטווע האָט עס אונטערגעזאָגט... און וועגן זאָסיעס פּאָטער האָט מען מיר דעם עמעס דערציילט.

— וואָסער עמעס?

— אז ער איז געקומען אין וואָלאָסט און געמאָלדן: עס דארף, זאָגט ער, זייַן פארבאהאלטן קאָרן. דאָס האָט ער אלץ אָנגעמאכט. זיצנדיק אין וואלד, וויסן מיר אלץ, וואָס ווי ס'טוט זיך.

דער פּאָטער מיטן זון האָבן עטלעכע מינוט שווייַגנדיק געקוקט איינער דעם אנדערן אין די אויגן. ענדלעך האָט דער פּאָטער אויסגעגאָסן זייַן הארץ פארן זון:

— ווען די מאכט בייַט זיך! וואָלט איך זיי, דעם טאטן, מיט דער טאָכטער, מיט אלע זייערע בעבעכעס!.. ווען איך האָב די מעגלעכקייַט, וואָלט איך זיי אויך בא דער מאכט פאריאָגט אין קייווער ארייַן!..

דערנאָך האָבן זיי געשוויגן. זיי האָבן נאָר געהערט, ווי די אלטע האָט אין אלקער געשמאק געזאָגט די אפדערנאכטיקע

טפּילע. נאָכדעם איז זי מיט א זיפצערײַ אונ געווייג ארויס צום זונ.

יענעמ אָוונט איז טאָליק לענגער, ווי שטענדיק, געווענ אינדערהיים. גייענדיק צום וואלד, האָט ער זיך אפ לאנג פארהאלטנ אינ פעלד אונטערנ בארנבוים, דערנאָך האָט ער אומגעבלאָנקעט איבערנ וואלד, ביז ער האָט געפונענ דאָס באקאנטע אָרט מיט זײַנע כעווערלײַט. ער האָט אָפּגעשוויגנ ביזנ סאָפּ נאכט. אונטער טאָג איז אימ קאלט געוואָרנ, אונ ער האָט אָנגעטאָנ דעמ פעלצ. ווענ די זונ האָט זיך עטוואָס אופגעהויבנ, האָט ער זיך אוועקגעזעצט אונ גענומענ רויכערנ, אלע ווײַלע א טרוקענעמ שפּײַ געטאָנ אונ א בלאָז געטאָנ מיט די ליפּנ. אלע ארומ אימ זײַנענ געשלאָפנ. אימ האָט גענאָגט א שווערער אומעט, אונ א קאס האָט אימ געשטיקט. ער האָט אָנגעהויבנ עפּעס ניט־אויסדריקלעכ מורמלענ אונטערנ נאָז.

— וואָס?—האָט זיך לעבנ אימ אופגעהויבנ א פּאָנעמ, אנ אָנגעקוואָלענער פונ שלאָפ.— וואָס זאָגסטו?

— גאָרנישט, שלאָפנ זיך, ווי די מאלאָכימלעכ. רויִק לעבט איר, הינטישע זינ!

— וואָס ווילסטו?

— זיך דערלעבט! ווי די הינט בלאָנקענ מיר אומ אינ וואלד, אינ דער צײַט, ווענ מיר האָבנ אנ אייגענע היימ.

— אונ דו האָסט ערשט הײַנט זיך ארומגעזוען?

— שווײַג! דו ביסט אויכ אזא, ווי אלע. יאָלעפּ! טפו!

— וואָס איז דאָס אפ דיר הײַנט אָנגעפאלנ?

— וואָס אָנגעפאלנ? גיי צו הײַנט באנאכט צו זיכ אהיימ, גיב א קוק, עפּשער האָט מענ בא דיר אויכ אלצ איבערגעקערט, איבערגעטרייסלט, דורכגעטאפּט.

ס'האָבנ זיכ אופגעהויבנ נאָכ עטלעכע קעפּ אונ מע האָט זיכ צעשמועסט. יענעמ טאָג איז דער אלטער סקוראטאָוויטש אליינ געגאנגענ אינ וואלד זיכ זענ מיטנ זונ אונ זיכ בארראטנ, וואָס

צו טאָן: אינדערפרי איז געקומען א מענטש פון וואָלאָסט און, נעמענדיק אַן אונטערשריפט, דערלאַנגט א פּאַפּירל, ווו עס זײַנען אויסגעשריבן געווען די טערמינען פון צושטעלן דאָס קאָרן. די טערמינען זײַנען קורצע געווען.

— עפשער צוווארטן,—האָט געזאָגט סקוראַטאָוויטש,—עפשער וועט זײַן עפּעס אַן ענדערונג?

— דערווײַל דאַרף מען ניט געבן. דורכלאָזן דעם ערשטן טערמין, און דאָרטן וועלן מיר זען, וואָס זיי וועלן טאָן!—האָט טאָליק געזאָגט.

דער פאָטער איז אָפּגעזעסן אין וואַלד ביז אָוונט—מוירע געהאַט פאַר א מענטשלעך אויג. און נאָך אין דרײַ טעג אַרום איז ער ווידער געגאַנגען אין וואַלד צום זון זיך באַראַטן: מע האָט אים צוגעקוועטשט.

— אויב איך וועל ניט צושטעלן, וועט מען מיך אַרעסטירן. ווי דאָס פאָלק לײַדט עס—גאָט מײַנער. זיי דריקן אזוי צו, אז מע מוז זיי געבן.

— בעסער שוין אונטערצינדן די שטאַל, זאָל אויך די גאַנצע טוווע פאַרברענט ווערן.

— וועט מען דאָך באַלד פאַרשטיין, אז דאָס איז אונדזער אַרבעט; וואָס רעדסטו!

אָט אזוי זײַנען זיי צו קיין קלאָרן באַשלוס ניט געקומען. אין צוויי טעג אַרום האָט סקוראַטאָוויטש אוועקגעפירט די ערשטע דרײַ פורן קאָרן, וואָס מע האָט געפונען אין וואָגן־שטאַל. אָבער מער האָט ער שוין ניט געפירט,—דאָס האַרץ האָט ניט דערלאָזט. „זאָלן זיי אַליין נעמען". וועגן דעם איז ער אוועק דערציילן דעם זון. אָבער אין וואַלד האָט ער שוין קיינעם ניט געטראָפן אויף פריִערדיקן אָרט. ער איז פאַרכידעשט און צערודערט געוואָרן. ער איז אומגעגאַנגען איבערן וואַלד און אפילע געפּויעלט בא זיך א רוף צו טאָן. קיינער האָט זיך ניט אָפּגערופן. אז ער איז געקומען אַהיים, איז זײַן אומרו

אביסל צעזייט געוואָרן. דאָרט איז געזעסן א שאָכן, וואָס זײַן כוטער האָט זיך געפונען אפ יענער זײַט וועלדל, און דערציילט:

— מע שמועסט שטארק, אז אונטער ווארשע האָבן זיי גע־כאפט א מאפּאָלע. ס׳קען זײַן, אז זיי טרעטן שוין אָפּ.

— האַלעווײַ!—איז סקוראטאָוויטש אופגערעגט געוואָרן.

מיט אומקלאָרע האָפענונגען איז ער אוועק אין שײַער ארפעווען קאָרן אפ זריע. אפמאָרגן איז ער געגאנגען אין שטעטל זיך א דריי טאָן צווישן מענטשן, אויספרעגן און קלאָר מאכן—צי טרעטן זיי שוין ניט אָפּ פון אונטער ווארשע און אפ ווען קען מען דערווארטן דעם דאָזיקן צוריק־מארש. ער האָט געווארט און געהאָפט.

3

אפדערנאכט האָט זיך אופגעהויבן א ווינט און צו האלבער נאכט־צו איז קעלטער געוואָרן. זאָסיעס קלענערער ברודער איז, שלאָפנדיק מיטן טאטן אין פירהויז אונטער א רעדנע, דערפרוירן געוואָרן.

— מיר איז קאלט,—האָט ער א זאָג געטאָן, צודריקנדיק זיך צום טאטן.

— ווארט צו,—האָט געענטפערט דער טאטע,—באלד וועלן מיר זיך צודעקן מיט עפּעס א ווארעמער זאכן.

ער האָט שוין געוואָלט אופשטיין, קעדײַ א זוך טאָן עפּעס אפ צודעקן דעם זון, נאָר ער האָט דערהערט, ווי עמעצער גייט אום אין שטוב. די שטוב־טיר איז אָפן געוועזן.

— זאָסיע, דו? פאר־וואָס שלאָפסטו ניט?

— איך האָב אינאָוונט ראָשטשינעט ברויט... איך האָב אײַך דאָס העמדל פאריכט.

— דערלאנג עפּעס אפ צודעקן דעם קליינעם.

— ס׳וועט מאָרגן ניט קלעקן קיין מעל צו פארמישן דאָס ברויט.

— כ'וועל ערגעץ קריגן—דאָרט, ווו איך וועל ארבעטן.
— אָבער פרי, ווײַל נאָכן ברויט דארף איך גיין צו די איוואַ־נאָווס ארבעטן אפן דרעש־מאשין.
— איז עפשער וועלן זיי דיר געבן מעל?
— אין הויף אפ די האָלץ טריקנט זיך דער כאלאט. עפשער איז ער שוין טרוקן. מיט דעם וועל איך אײַך צודעקן.
אין א ווײַלע ארום איז זי געקומען מיטן כאלאט און גע־זאָגט:
—עמעצער שטייט בא אונדז הינטער די האָלץ.
— דיר האָט זיך אויסגעדוכט. ווער קען דאָרטן שטיין.
— כ'וועל א קוק טאָן אין פענצטער... עמעצער שטייט, אָן דאָרט בא דער וואנט. אָי, און נאָך איינער שטייט בא די אי־וואנאָווס אין הויף, נעבן טויער־סלופ.
— נו, זאָל ער שטיין, מאלע וואָס עמעצער שטייט ערגעץ.
— פארוואָס־זשע עפעס בא אונדז הינטער די האָלץ?
— שוין שפעט?
— אין א שאָ ארום וועט מיסטאָמע אָנהייבן טאָגן.
— לייג זיך גיכער שלאָפן.
— פון איוואנאָווס הויף גייט ער צו אונדזער שטוב.
— מע קען ניט דערקענען, ווער דאָס איז?
— אינדרויסן איז פינצטער... נאָך צווייען זײַנען אונטערגע־גאנגען... גייען צו אונדז אין הויף.
אין דעם מאָמענט האָט מען שטיל א קלאפ געטאָן אין טיר.
— עפן אָפ, באלעבאָס,—האָט מען א זאָג געטאָן אפ רוסיש, אָבער אפילע דער, וואָס ווייס שלעכט ווײַסרוסיש און רוסיש, וואָלט געקענט באמערקן, אז דער דאָזיקער מענטש איז ניט גע־ווינט געווען צו ריידן אפ רוסיש.
— ווער איז דאָרטן?
— רויטארמייער. א שלאָף טאָן ערגעץ ביזן זונ־אופגאנג, עפ־שער איז בא אײַך ערגעץ־ווו שטרוי פאראנען?

— אביסל שטרוי איז פאראנ. אָט וועל איכ באלד עפענענ, כ׳וועל נאָר אָנצינדנ פייַער.

— מײלע, ט׳זייַנ גוט אָנ פייַער! אפ וואָס דארפ מענ דאָס פייַער. מיר וועלנ אפילע אינ שטוב ניט אריַינגײנ. פיר אונדז גלייַכ אינ שטרוי, באלעבאָס.

ער איז ארויס אפנ גאנעק אונ דערזוענ דרייַענ. אימ האָט אויסגעזענ פאררעכטיק, וואָס זיי זייַנענ נים אינגאנצנ מיליטע-ריש געקליידט געווענ. בלויז אײנער איז געווענ אינ א שי-נעל.

— איכ וועל אייַכ פירנ אינ שייַער.

אונ ער איז אוועק פאָרויס. די טיר האָט א סקריפע געטאָנ, ער איז אריבערגעטראָטנ די שוועל אונ טײקעפ האָט ער מיט א פארשטיקטנ קרעכצ אראָפגעלאָזט זיכ אפ דער ערד.

— אָט איז דיר „ראזוויאָרסטקע“, דעזערטירנ. גײ איצט, דער-צײל, ווער עס וויל ניט געבנ קײנ „ראזוויאָרסטקע“.

זייַנ באוווסטזייַנ האָט זיכ שוינ אויסגעלאָשנ אונ ער האָט קלאָר ניט געקענט הערנ די דאָזיקע פראזע. ניט פאר אימ האָט שוינ דורכגעקלונגענ די פראזע. אימ האָט זיכ געדאכט, אז דער גאָרגל האָט זיכ אָנגעהויבנ ציִענ צומ טויל, ער האָט זיכ גע-שטיקט. אינ די אויגנ האָבנ זיכ געדרייט רויטע קרייַזנ. נאָכדעמ איז אזא בלויע, צי גאָר א ווייַסע העלקייַט געוואָרנ. אָבער דאָס איז שוינ געווענ אפ יענער זייַט באוווסטזייַנ. אָט אזוי האָט זיכ אלצ פארענדיקט.

זאָסיע האָט דערהערט אינ שטוב, ווי אינ פירהויז האָט זיכ צוריקגעקערט דער פאָטער.

— איר האָט זיי אוועקגעלײגט אינ היי־שטאל? — האָט זי פונ בעט א פרעג געטאָנ.

מע האָט איר ניט געענטפערט.

— נו, ווו איז דייַנ כאלאט? — האָט א זאָג געטאָנ דאָס ייִנגל. — טאטע, דעק מיכ גיכער צו!

דאָס ייִנגל האָט דערהערט, ווי דער טאטע איז צוגעגאנגענ נעענטער, אָבער אינ שײַנ פונ דער אָפענער טיר האָט ער דערזענ, אז דאָס איז ניט אינגאנצנ דעמ טאטנס פיגור. אינ דער זעלבער רעגע איז די דאָזיקע פיגור צוגעגאנגענ נעענטער און איז באלד אָפּגעגאנגענ. זאָסיע האָט אינ שטוב געהערט, ווי אינ פירהויז איז אראָפּגעפאלנ פונ קלאָצ דער עמער וואסער. ניט פילנדיק נאָכ קיינשומ געפאר, איז זי אראָפּגעשפרונגענ פונ בעט און אָנגעצונדנ דעמ לאָמפּ. אינ פירהויז האָט עמעצער אלצ געטאפט די וואנט. זי האָט א שטויס געטאָנ די טיר, האלטנדיק און די הענט דעמ לאָמפּ, און איז פארגליווערט געוואָרנ. עפּעס איינער אנ אומבאקאנטער האָט געריבנ שוועבעלעכ, און זיי, ווײַזט אויס, אָפּגעלעגענע, האָבנ זיכ ניט אָנגעצונדנ. געשטאנענ איז ער מיטנ רוקנ צו דער שטוב־טיר און ארומגעטאפּט די וואנט. דער קליינער ברודער איז געלעגנ א פארבלוטיקטער אינ דער ברייט פונ בעט. זי האָט א געשריי געטאָנ און א וואָרפ געטאָנ דעמ לאָמפּ אינ פירהויז, האָט זיכ א לאָז געגעבנ צוריק אינ שטוב און מיטנ גאנצנ קויעכ ארויסגעזעצט א צעפוילטע פענצטער־ראמ פונ די צעפוילטע אושאקעס. מע איז איר נאָכגעלאָפנ אינ שטוב. זי איז ארויסגעשפרונגענ אינ גאס און אוועקגעלאָפנ. א געשריי געטאָנ האָט זי, ווענ זי איז שוינ ווײַט אָפּגעלאָפנ. קיינער האָט זיכ נאָכ איר ניט געיאָגט. זי איז צוגעלאָפנ צו א פענצטער און געגומענ קלאפנ. זי האָט געשריִענ, אז דעמ קליינעמ ברודער האָט מענ דערהארגעט און אז דער פאָטער האָט זיכ ניט אומגעקערט פונ היי־שטאל. ביז זי האָט אופגעוועקט מענטשנ, איז די גאס פלוצלינג באלויכטנ געוואָרנ פונ רויכ און פײַער. דער פלאמ האָט זיכ דורכגעריסנ דורכנ דאכ פונ פירהויז. שפּעטער איז קלאָר געוואָרנ, אז דאָס פירהויז האָט זיכ אָנגעצונדנ פונ דעמ לאָמפּ, וואָס זי האָט א וואָרפ געטאָנ.

אינ א מינוט צענ ארומ האָט שוינ געברענט אינ אסאכ ער־

טער אפ דער גאס. דער ווינט האָט געשלײַדערט דאָס פײַער ווײַט. אָבער אלע האָבנ זיכ געכידעשט: אײנצײַטיק מיטנ פירהויז האָט אויכ געברענט די הײ־שטאל—דער ווינט האָט פונקט געבלאָזנ פונ דער זײַט פונ שטאל אונ האָט בעשומויפנ ניט געקענט אריבערוואַרפנ דעמ פײַער פונ פירהויז אפ דער שטאל, דערצו איז נאָכ די שטאל געשטאנענ גאנצ ווײַט פונ שטוב. ווענ ארומ שטאל האָבנ זיכ באוויזנ מענטשנ, האָבנ זיי דערזענ זאָסיעס פאָטער. זײַנע פיס זײַנענ אריבערגעוואָרפנ געווענ איבערנ שוועל אפנ הויפ, אונ אינגאנצנ איז ער געווענ אינווײניק. דאָרט האָט געבושעוועט דאָס פײַער, אונ פונ דאכ זײַנענ שוינ אפ אימ געפאלנ האָלעוועשקעס. עמעצער האָט אימ ארויסגעשלעפט פאר די פיס אינ הויפ. מע האָט דערזענ, אז זײַנ פּאָנעמ אונ האלדז זײַנענ פארבלוטיקט. מע האָט געקענט באמערקנ, אז דאָס בלוט איז אימ גערונענ פונ מויל אונ פונ די אויערנ. מע האָט אימ ארײַנגעטראָגנ אינ סאָד אונ אוועקגעלייגט אפנ גראָז.

— די שטאָל האָבנ זיי טאקע אונטערגעצונדנ נאָכ דעמ, ווי זיי האָבנ אימ דערמאָרדעט,—האָט עמעצער א זאָג געטאָנ.

אונ אלע האָבנ א טראכט געטאָנ, אז דאָס איז ריכטיק.

אפמאָרגנ ארומ האלבנ טאָג איז דאָ אויסגעקומענ צו זײַנ דעמ באאלטנ סקוראטאָווישנ. גראדע אינ יענעמ טאָג האָט ער זיכ טראכט ברענגענ נאָכ א פור קאָרנ אפנ שיט־פונקט. פאָרנ האָט מענ באדארפט דורכ דער אָפּגעברענטער גאס. ער האָט אָפּגעשטעלט דעמ פערד אונ מיט ברענ דערציילט די ארומיקע מענטשנ:

— איכ האָב זיכ אופגעכאפּט שפּעט, אונטער טאָג. איכ גיי ארויס אינ הויפ—עס טאָגט שוינ. כ׳גיב א קוק—עפּעס א רויטקײַט איבערנ וואלד. האָב איכ א טראכט געטאָנ,—מיסטאָמע ערגעצ ווײַט א סרייפע. א שוואכע רויטקײַט. ס׳האָט זיכ שוינ אויסגעלאָשנ. דערווײַל פיר איכ איצט אָפּגעבנ קאָרנ, איכ פאָר צו, גיב א קוק—גאָט מײַנער! אײַ, וואָס דאָ טוט זיכ! איז דאָכ

דאָס אינ גאס, צווישנ מענטשנ. איז ווי איז שוינ מיר, איינעמ אליינ? אז באנאכט טרעפט ערגעצ עפעס, אָדער א הונט צעבילט זיכ, וועט איר מיר גלויבנ.—נו, טראכט איכ, פארטיק! איצט זײַנענ דאָ אלערליי מענטשנ... ווו איז זאָסקע?.. פריִער איז כאָטש דער זונ געווענ אינדערהיימ, זײַנענ מיר דרייסטער געווענ. אונ איצט... אוועק. שוינ צופיל האלט ער פונ געזעצ. אונ ווענ ער וואָלט געזעסנ אינדערהיימ, ניט געגאנגענ, וואָלט עפשער אויכ געווענ דאָס אייגענע. ס'וואָלט זיכ אלצ איבערגעדרייט, אײַנגעשטילט!.. (ער האָט אראָפגעלאָזט די שטימ ביז א שעפטשערײַ, אָבער אלע זאָלנ הערנ).

— וווהינ־זשע איז אוועק אײַער זונ?

— וואָס הייסט, וווהינ? אינ ארמיי.

— אונ דאָ האָט מענ גאָר געזאָגט, אז ער איז אינדערהיימ,— לײַט זאָגנ.

— לײַט, לײַט ריידנ! וועסט מענטשנ די צינגער ניט פאר־בינדנ. טאָליע איז אינ דער ארמיי, אָט האָט ער א בריוו צוגעשיקט.

ער האָט ארויסגעקראָגנ פונ קעשענע א טײַסטער אונ ווירק־לעכ פונ דאָרטנ ארויסגענומענ א צונויפגעוויקלטנ בריוו. צי איז עמעצנ אינטערעסאנט געווענ, אינ אוא מעהומע הערנ זײַנ בריוו, צי ניט, נאָר ער האָט גענומענ לייענענ דעמ בריוו. עט־לעכע מענטשנ פונ די, וואָס זײַנענ ניט אָפּגעבערענט געוואָרנ, האָבנ געהערט. ווירקלעכ, דער בריוו איז געווענ פונעמ זונ, אונ דער זונ האָט טאקע בעעמעס געשריבנ, ווו ער געפינט זיכ איצט; דאָרט איז אפילע געווענ וועגנ דעמ, אז אינגיכנ וועט מענ אימ מיסטאָמע אוועקשיקנ אפנ פראָנט, ווי נאָר מע וועט פאָרמירנ זײַנ טייל. אינ בריוו איז אויכ געווענ וועגנ דעמ, אז ער בענקט נאָכ זײַנע אלטע טאטע־מאמע אונ נאָכ דער היימ, אונ טיילווײַז אפילע וועגנ דעמ, אז ס'איז שווערלעכ אינ אזא צײַט צו זײַנ אינ דער ארמיי. „ס'מאכט אָבער ניט אויס,—האָט זיכ געענדיקט דער בריוו,—לאָמיר האָפנ, אז די מילכאָמע וועט זיכ לאנג ניט

ציִענ״. ער האָט נאָכ דאָרט געגעבנ אנ אײצע, אז דער פּאָטער זאָל ניט פארקויפנ דאָס קעלבל פונ דער שוואַרצער בעהײמע, זאָל עס האָדעווענ.

סקוראטאָוויטש האָט דערלײענט דעם בריוו ביזנ סאָפ, כאָטש געהערט האָבנ שוינ נאָר א העלפט פונ די מענטשנ, וואָס זײַנענ דאָ געשטאַנענ פונ אָנהײב אָנ.

— אײַ, גאָט מײַנער, טפו!—האָט סקוראטאָוויטש פארענדיקט דעם שמועס,—איכ וועל דאָכ אזוי־אָ פארשפּעטיקנ. ניאָ! א גוטנ.

אונ איז אוועקגעפאָרנ ווײַטער, ווינציק אינטערעסירנדיק זיכ מיט דעם, וואָס הינטער זײַנע פּלײצעס איז פארבליבנ. צוריק מיט א פּוסטנ וואָגנ איז ער שוינ געפאָרנ פארנאכט. ער האָט זיכ בעקיוונ אָפּגעשטעלט נעבנ דעם אָפּגעברענטנ אָרט אונ אָנגעהויבנ דערצײלנ:

— איר מײנט, אז נאָר בא אונדז איז אזא העפקײרעס? איר האָט ניט געהערט, וואָס אינ שטאָט האָט זיכ אָפּגעטאָנ? אָט וועל איכ אײַכ באלד דערצײלנ. אינ דער זעלבער נאכט האָט מענ דערמאָרדעט דעמ „פּראָדראזוויאָרסטקע״־קאָמיסאר. ער האָט אינדערהײמ ניט גענעכטיקט. ער איז, קלוימערשט, זאָגט מענ, אומגעפאָרנ איבערנ ראיאָנ. אונ דאָ האָבנ עפּעס באנדיטנ, צי וואָס... ווי מיר דוכט, האָבנ זײ געוואָלט ראבעווענ. אונ עפּשער האָט עמעצער געשארפט אפ אימ די צײנ! וואָרעמ זאָגט מיר, איכ בעט אײַכ, ווי־זשע אנדערש? ארומ האלבנ טאָג איז געקומענ צו לויפנ א סאָלדאט, וואָס איז מיט אימ געפאָרנ, קוימ א לעבעדיקער אנטלאָפנ. איכ האָב פונ זײַנ מויל ניט געהערט, נאָר אז איכ האָב אָפּגעגעבנ דאָס קאָרנ, האָבנ מענטשנ דעדציילט. פונ הינטער קוסטעס, האָט דער סאָלדאט דערצײלט, האָט מענ גענומענ שיסנ. ווי לײַט גיבנ איבער, האָט מענ אפנ אָרט אוועקגעלײגט דעמ קאָמיסאר אונ אײנ סאָלדאט זײַנעם, דער צווײטער איז אנטלאָפנ. זײַנ קערפּער האָט מענ געפונענ אינ סקאבינס וואלד, אפנ מיטנ וועג. אײנער פונ יענעמ

קאנט האָט אָפּגעגעבן „ראזוויאָרסטקע“, האָט ער דערציילט, אז דאָס איז פונקט דאָרטן, ווו פון סקאבינער וועג אינ וואלד פארקערעוועט מען זיך אפ קאָטעלניק, אויב עמעצער דארפ אהינ האָבן. ווי דערוועגט ער זיך עס אינ זײַנ לאגע פאָרן באנאכט! דאָ זיצן מענטשן אינדערהיים, און דאָס אויך ציטערן זיי, טרייסלען זיך. אזא צײַט, פאָרעצל מײַנס, עפּעס א שפּילכל?

— אינ סקאבינס וואלד? איז עפּשער די זעלבע האנט, וואָס בא אונדז! וואָרעם אָט דער וואלד איז דאָך ניט זייער ווײַט פון אונדז.

— עפּשער די זעלבע האנט, ביסט גערעכט, און עפּשער בלאָנקעט אום עפּעס א באנדע.

די יעדיִע וועגן דעם מאָרד פונעם קאָמיסאר איז געווען דער צווייטער דונער־קלאפּ נאָכן ערשטן, נאָכן מאָרד פון זאָסיעס פאָטער און ברודער. ניט געקוקט אפ דעם, וואָס סײַ די מיליציע, סײַ אנ אָטריאד רויטארמייער האָבן צעשטעלט אפ די וועגנ וואכ־פּאָסטנס, האָט זיך אינ דער קומענדיקער נאכט פּלוצלינג, ווי א דונער אָינמיטן העלן טאָג, צעטראָגן א פרישע נײַס: ניט שפּעט אינאָוונט, מענטשן האָבן זיך נאָך שלאָפן ניט געלייגט, האָט זיך אָנגעצונדן דער הימל איבערן וואלד. מענטשן האָבן מוירע געהאט לויפן אהינ דורכן וואלד, כאָטש געזען האָט מען, אז די סרייפע איז ניט ווײַט. מע האָט זיך אָנגעשטויסן, אז דאָס ברענט אפּאָנעם סקוראטאָוויטשעס כוטער. אוועקגעפאָרן זײַנען אהינ עטלעכע רויטארמייער־רײַטער. ס'האָט ווירקלעך געברענט סקוראטאָוויטשעס כוטער. איינצײַטיק האָט געברענט — דער שײַער, די וואָגנ־שטאל און דער סקלעפּ. סקוראטאָוויטשיכע האָט געריסן אפ זיך די האָר.

— האלטן זיי געווען אפ אונדז ראכמאָנעס האָבן און אונטערצינדן כאָטש איינ געבײַדע. ניינ, האָבן זיי אלע אונטערגעצונדן! (נאָכ גוט, וואָס מע האָט כאָטש די פערד אפ באנאכט ארויסגעטריבן פון שטאל). איצט זײַנען מיר פארפאלענע, מיר'נ קיינמאָל צו קיינ טקומע ניט קומען.

זי האָט פארבראָכנ די הענט אונ אָנגעהויבנ שילטנ די אונטערצינדער. אינ אירע אויגנ איז געווענ אזויפיל אופריכטיקער ייִעש, אז ווער ס'האָט געזענ אינ דער דאָזיקער רעגע איר פּאָנעמ, איז אימ געוואָרנ אומהיימלעכ. סקוראטאָוויטש איז ארומגעלאָפנ ארומ פײַער אונ געטײַנעט:

— געדארפט מאכנ עפּעס אנ אָבלאווע, פאקנ די אויסוורפנ. איצט וועל איכ בלײַבנ אָנ קיינשומ מיטלענ צומ לעבנ.

צומ סאָפ פונ דער סרייפע האָט זיכ פונדעסטוועגנ צונויפגעזאמלט אביסל אוילעמ פונ די נאָענטע דערפער, אָבער אלציינס האָט מענ ניט געקענט אײַנלעשנ—ס'איז געווענ א טריקעניש, אונ דער ווינט האָט געיאָגט דאָס פײַער. סקוראטאָווישיכע איז פאמעלעכ אומגעגאנגענ איבערנ כוטערישנ הויפ מיט פארבראָכענע הענט; ענדלעכ איז זי אָפּגעשוואכט געוואָרנ אונ צוגעזעצט זיכ אפנ גאנעק, אָנשפארנדיק זיכ מיט די פּלייצעס אָנ דער וואנט.

— פארוואָס וויינסטו ניט, פארוואָס דײַגעסטו ניט?—האָט זי א זאָג געטאָנ מיט עפּעס א בייזנ פאָרוורפ צומ מאנ.

יענער האָט גאָרנישט געענטפערט אונ איז אוועקגעגאנגענ. דערנאָכ האָט ער זיכ אומגעקערט:

— גיי לייג זיכ אינ בעט, ביסט שוואכ אינ געזונט. שאנעווע זיכ.—ער האָט איר געהאָלפנ אופהייבנ זיכ אונ ארײַנגיינ אינ שטוב. זי איז אינגאנצנ אָפּגעשוואכט געוואָרנ פונ אופגערעגטקײַט אונ פונ פארשיידענע פּײַנלעכע פאָרשטעלונגענ. זי האָט זיכ אוועקגעלייגט אינ בעט אונ אָנגעהויבנ קרעכצנ אונ טפילע טאָנ.

אינ דער קומענדיקער נאכט האָבנ מענטשנ געזענ א רויטנ הימל ערגעצ ווײַט אונ געשאצט, אז דאָס דארפ זײַנ א ווערסט פופצנ פונדאנענ. אונ נאָכ אינ א נאכט ארומ האָט מענ ווידער געזענ ערגעצ ווײַט א רויטנ הימל. דערנאָכ איז געוואָרנ רויִקער. אינ א טעג פינפ ארומ האָט זיכ צווישנ אוילעמ פארשפרייט א

פרישע נײַעס: סקוראטאָוויטשיכע איז מער פונ בעט ניט אופגע־שטאנענ אונ אָפּגעגעבנ גאָט איר נעשאָמע. אלע האָבנ געזאָגט איינס: געשטאָרבנ איז זי פונ גרויס הארצווייטעק. זי האָט ניט געקענט אויסהאלטנ די שרעק פונ די לעצטע פאסירונגענ.

מענטשנ ווערנ צו אלצ געווינט. אינ א טעג צענ ארום האָבנ אָט די אלע שרעקלעכע פאסירונגענ אָנגעהויבנ ווערנ א גע־וויינלעכע זאכ. די, וואָס זײַנענ אָפּגעבערענט געוואָרנ, האָבנ שוינ אָנגעהויבנ טראכטנ וועגנ פארבויענ זיכ. מע האָט געזאָגט, אז טאָליק סקוראטאָוויטש האָט צוגעשיקט פונ ארמיי א צווייטנ בריוו.

— ער וויים נאָכ אפּאָנעמ ניט, אז די מאמע איז געשטאָרבנ,— האָבנ ווײַבער גערעדט.

— אונ עפשער וויים ער שוינ,—האָבנ אנדערע געענטפערט.— אז די פּאָסט גייט גוט...

אינגיכנ איז צו די אלע געשפרעכנ צוגעקומענ נאָכ אזא געשפרעכ:

— איר ווייסט, בא די טווארישצקיס שמעקט איצט יעדער אינ־דערפרי, ווענ זיי הייצנ אײַנ אינ אויווּנ, מיט געפּרעגלטנ כא־זער־פעטס.

— יאָ, יאָ, ריכטיק. פלוצלינג איז ער גאָר רײַכ געוואָרנ, צי וואָס! ער האָט דאָכ קיינ כאזער ניט געשטאָכנ.

— וואָס שטעכנ, אז ער האָט ניט וואָס צו האָדעווענ.

— אונ ניטאָ מיט וואָס. ער זאָל זיכ אפילע ארופשלאָגנ אפּ א כאזערל, איז מיט וואָס וועט ער עס האָדעווענ. גייענ אלע אויס פונ הונגער.

— שטעל זיכ אָבער פאָר, אז דו ביסט אפּ זײַנ אָרט! ס'איז נאָכ א פײַנקײַט פונ אים. דער מענטש האלט זיכ דאָכ קאמ אפּ די פיס, אינגאנצנ א קראנקער, כאָטש ער איז נאָכ ניט אלט.

— ווי קענ ער זײַנ אלט, אז מע האָט אים געווענ געגומענ אפּ דער דײַטשישער מילכאָמע. דאָרט האָט מענ אים אָפּגעסאמט די ברוסט אפּ אייביקע יאָרנ.

— א גיפּטיקן גאַז ט'מען געלאָזן.

— און ניט נאָר דאָס אליין! ווען ער איז פאַרוווּנדעט געוואָרן, איז בא אים אין לײַב פאַרבליבן א קויל צי א שטיקל בלײַ. ווי נאָר ס'ווערט א נאַסער וועטער, הייבט אים אָן, נעבעך, נאָיען און ברענען דאָס גאַנצע לײַב, אַז ער קען זיך קיין אָרט ניט געפינען.

— עס זאָל בא אים זײַן מער ערד, וואָלט ער כאָטש עמעצן אנדערש אָפּגעגעבן צום באַאַרבעטן אַפּ העלפּט. אָבער איצט, וואָס זאָל ער דאָרט אָפּגעבן? ער האָט אפילע ניט מיט וואָס א בעהיימע אויסצוהאַלטן. שוין וויפל יאָר, אַז ער קען זיך ניט ארופּשלאָגן אַפּ א פערד, זאָל כאָטש זײַן א פאַדלע. ביז דער מילכאָמע, קאָלזמאַן ער איז נאָך געוועזן געזונט, האָט ער כאָטש אביסעלע, אָבער בעסער געלעבט.

— איז עפּשער האָט עס דער יינגל זײַנער אָפּגעשפּאָרט דאָרט בא סקוראַטאָווּיטשן. ער איז דאָך שוין אַזויפיל יאָר בא סקוראַטאָווּיטשן א פּאַסטעכל.

— ווער, מיכאַלקע? עפּשער פלעגט ער טאַקע אביסל אָפּשפּאָרן, אָבער זיי פלעגן דאָך טייקעפּ אָפּנעמען. זיי פלעגן אפילע אָפּט אויסמאַנצלען בא סקוראַטאָווּיטשן פאָרויס, און נאָכדעם פלעגט ניט נאָר מיכאַלקע, נאָר די גאַנצע פאַמיליע פלעגט גיין אָפּאַרבעטן. אפילע די קליינע מיידלעך זײַנע פלעגן אויך, נעבעך, גיין יעטן די גערטנער. סײַדן עפּשער טוואַריצקי האָט ערגעץ געלט געפונען, אָדער ער האָט עפּעס געקראָגן א ירושע. אָנגעשגיטן האָט ער צוויי קאָפּיצעס קאָרן, אָט דאָס איז זײַן גאַנצע ברויט. מע האָט עפּעס ניט געהערט, ער זאָל דרעשן, און דאָך האָט ער נעכטן געבראַכט אין מיל מאָלן א זעקל פון א פוד פיר.

אזוי האָט מען געשמועסט וועגן טוואַריצקיס פאַמיליע. מע האָט געטראַכט און צו גאָרנישט ניט געקענט זיך דערטראַכטן. עס זײַנען אָנגעלאָפן נײַע אינטערעסן און נײַע געשפּרעכן. און

צווישן אנדערע קלייניקײַטן האָט מען נאָך אלץ גערעדט וועגן יענע שרעקלעכע פאסירונגען, וועלכע האָבן אזוי אומגעריכט אופגערודערט ניט נאָר דעם דאָזיקן ווינקל, נאָר אויך דעם גאנצן ארום. זעלטן ווער ס'האָט ליב געהאט סקוראטאָווישיכען, ווען זי האָט געלעבט, און איצט האָבן אייניקע אפילע מיט מיטגעפיל גערעדט:

— קיין וווּנדער ניט, וואָס איר הארץ האָט ניט אויסגעהאלטן,— פלוצלינג אזא אומגליק, אין איין מאָמענט. א פולינקער שײַער האָט אָפגעברענט, די שטאל האָט אָפגעברענט, די וועגענער זײַנען פארברענט געוואָרן. דערצו האָט זי נאָך געבענקט נאָכן זון, וועלכער איז ערגעץ אפ דער מילכאָמע.

אין יענער צײַט אנערעך, איינמאָל אינאָוונט, האָט סקוראטאָווישעס פאסטעכל—מיכאלקע טווואריצקי—זיך אויסגעבעט אין קיך שלאָפן. ער האָט שוין אראָפגעוואָרפן פון זיך זײַן סוויטקע, קעדיי לייגן זיך שלאָפן (וועטשערע האָט ער געגעסן אין דער סוויטקע), ערשט אין קיך איז ארײַן דער וואלדהיטער סטעפורזשינסקי (געהיט האָט ער די נאָענטע צוויי וועלדער, און געוווינט האָט ער א ווערסט צוויי פון סקוראטאָוויטשן. זײַן הויף איז געווען אין וואלד אפ א וואלד־לאָנקע). מיכאלקע האָט אים גוט געקענט. מיט א טעג פינף צוריק האָט ער אפילע צוגענומען בא מיכאלקען א לערערנעם פאס דערפאר, וואָס ער האָט צוגעלאָזן די בעהיימעס נאָענט צו זײַן נאָך ניט אראָפגעפירטן האָבער אפן ראנד פון וואלד.

— גוטנאָוונט אײַך!—האָט א זאָג געטאָן סטעפורזשינסקי, ניט קענענדיק באלד באמערקן, וואָס עס טוט זיך אין דער פינצטערער קיך.

— גוטנאָוונט,—האָט מיכאלקע געענטפערט.

— ווו איז דער באלעבאָס אליין?

— ערגעץ אפן הויף. אָט וועל איך א רוף טאָן.

— מע דארף ניט, איך וועל אים אליין געפינען.

און סטעפורזשינסקי איז ארויס.

„אָט א שלאנג,—האָט מיכאלקע געטראכט,—ער וויל בעקיוונ ניט, איכ זאָל אים פאָלגנ, קעדיי ניט אָפּגעבנ מיר דעמ רימענ. געדענק־זשע, אויב ער וועט מיר ניט אָפּגעבנ, וועל איכ בא אימ אויסגראָבנ באמ וועג א גאנצע בייטל קארטאָפל. איכ וועל באהאלטנ אינ וואלד און דערנאָכ זיכ באקנ צוביסלעכווייַז אפנ פעלד. ער וועט מיכ האָבנ צו געדענקענ".

אינגיכנ האָט מיכאלקע דערהערט, ווי סטעפורזשינסקי מיט סקוראטאָוויטשנ זייַנענ אריַינ אינ שטוב דהיינו דער פאראדנער טיר. זייערע שטימענ האָבנ שטיל געברומט ערגעצ אינ גרויסנ צימער.

„ווארט נאָר צו,—האָט זיכ מיכאלקע באטראכט,—כ'וועל גיינ א בעט טאָנ, ער זאָל אָפּגעבנ דעמ רימענ, עפשער וועט ער אָפּגעבנ פארנ באלעבאָס אינ די אויגנ. און אויב ער וועט דעמ רימענ אָפּגעבנ, איז ווי וועט דעמלט זייַנ מיט די קארטאָפל?.. כאפט אימ דער טייַוול מיט זייַנע קארטאָפל, כ'וועל בא אימ אזוי אויכ אָנגראָבנ. ניט געדארפט אָפּנעמענ בא מיר דעמ רימענ!"

מיכאלקע האָט א טראכט געטאָנ און שוינ אפנ קאָל באגרינ־דעט זייַנ פארטראכטנ פלאנ:

„פאר דאָס, וואָס ער האָט מיכ אזויפיל צייַט געמאטערט מיט דעמ דאָזיקנ רימענ. כאפט אימ דער טייַוול מיט זייַנע קאר־טאָפל, כ'וועל אָנגראָבנ, אָנבאקנ און עסנ!"

ער איז אביסל געזעסנ אפנ בעט און איז אוועק אהינ, ווו ס'האָבנ געברומט סטעפורזשינסקיס און סקוראטאָוויטשעס שטי־מענ. צווישנ דער קיכ און דעמ ריינעמ צימער איז געווענ אנ אלקערל. דאָ איז אצינד געווענ אינגאנצנ פינצטער. דורכ אָט דעמ אלקערל איז מיכאלקע צוגעגאנגענ צו דער טיר פונעמ ריינעמ צימער. דורכ די שפאלטנ, וואָס צווישנ די שלעכט־צוגע־לאָזענע ברעטלעכ פונ ווענטל, האָט מיכאלקע באמערקט, אז אפ

יענער זײַט װענטל איז ליכטיק. מיכאלקע איז נאָכ געשטאנענ א רעגע—טײקעפ אַרײַנגײנ האָט ער עפעס ניט געוואגט. „מע דארפ זיכ װי עס איז אָפּרופנ, מע זאָל מיכ דערהערנ, דאנ װעלנ זײ עפשער אלײנ אַרײַנרופנ"—האָט ער געטראכט, אונ קעדײ ארויסגעבנ עפעס א קלאנג, האָט ער צונויפגעדריקט מיט די פינגער די נאָז אונ א סמאָרקע געטאָנ.

— װער איז דאָרט!—האָט סקוראטאָוויטש טײקעפ זיכ אלײנ איבערגעריסנ אפ א האלבנ װאָרט.—מיכאלקע, דו?

— איכ,—האָט זיכ אָפּגערופנ מיכאלקע אונ, פילנדיק שוינ דאָס רעכט אַרײַנצוגײנ, אנטשלאָסנ אנ עפנ געטאָנ די טיר.

— ביסט געוועננ אינ אלקער?—האָט סקוראטאָוויטש צעטראָגנ א פרעג געטאָנ.

— אינ אלקער.

— געשטאנענ!—האָט סקוראטאָוויטש אזש א געשרײ געטאָנ.

— איכ האָב ניט געוואגט טײקעפ אַרײַנצוגײנ,—האָט מיכאלקע אָנגעהויבנ צו פארענטפערנ זיכ.—דאָס האָב איכ געוואָלט בעטנ דעמ פעטער סטעפורזשינסקינ, זײ זאָלנ מיר אָפּגעבנ מײַנ רימענ.

— דו קלײנער װאָרעמ, א רימענ גאָר!—האָט מיט איבל א װאָרטשע געטאָנ סטעפורזשינסקי.—כ'װעל דיר אָפּגעבנ דײַנ רי־מענ, דער טײַוול זאָל דיכ נעמענ אינײנעמ מיטנ רימענ. װאָס קריכסטו, װו מע בעט דיכ ניט!

— אָט װעל איכ דיר באלד געבנ א רימענ, אז דו װעסט אײביק געדענקענ זײַנ טאמ!—האָט זיכ סקוראטאָוויטש אָפּגע־רופנ.—װאָס פאר א רוּעכ טראָגט דיכ אהער, ארויסטראָגנ זאָל מענ דיכ...

דער צעטומלטער מיכאלקע האָט א צי געטאָנ אינדערהויכ די הויזנ אונ שוינ שטיל געוואָלט ארויסגײנ.

— שטײ!—האָט סקוראטאָוויטש נאָכ שטארקער גענומענ שרײַענ.—האָסט געהערט, שטײענדיק הינטער דער טיר?

— פעטערל, איך האָב געוואָלט בעטן, זיי זאָלן אָפּגעבן דעם רימען.

— איך וועל דיר א שטיי טאָן הינטערן טיר, אז דו וועסט אפ די פיס ניט קענען שטיין.

— מער וועל איך ניט!..—האָט מיכאלקע גענומען כליפּען, ניט וויסנדיק פארוואָס מע שרײַט אפ אים און וואָס מע וויל פון אים.

— עך, עך,—האָט סקוראטאָוויטש א זיפץ געטאָן,—אָט אזוי האָט יענע אויך אלץ אונטערגעהערט און אויסגעקוקט.—ער האָט גערעדט וועגן זאָסיען, אָבער מיכאלקע האָט גאָרנישט ניט פארשטאנען.—און אָט דער טשאטעוועט אויך אלץ אויס. אָט האָט מיך גאָט געשטראָפט! גאָט זאָל אויסהיטן פון א פרעמדן מענטשן אין שטוב.

— א פרעמדער מענטש אין שטוב איז א סוינע,—האָט סטעפורזשינסקי באשטעטיקט.

— נו, וואָס זאָל מען איצט טאָן?—האָט סקוראטאָוויטש א קוועטש געטאָן מיט די פלייצעס.

ער האָט געהאט אזא אויסזען, פונקט ווי ער וואָלט געזאָגט: „פארפאלן אלץ־מיט־אנאנדער”.

— וועל איך גיין,—האָט א זאָג געטאָן סטעפורזשינסקי.

סקוראטאָוויטש האָט אים ארויסבאגלייט פון שטוב, און זיי זײַנען אינצווייען דורכגעגאנגען דורכן הויף צום טויער, שמועסנדיק אינדערשטיל. מיכאלקע איז אוועק אין קיך און זיך געלייגט שלאָפן. אין א מינוט פינף ארום איז ער שוין, א מידער פון א טאָג אומלויפן נאָך די בעהיימעס, געשמאק געשלאָפן. באגינען האָט אים, ווי שטענדיק די לעצטע צײַט, אופגעוועקט דער באלעבאָס (פריִער פלעגט אים אופוועקן די באלעבאָסטע). די פרוי, וואָס ער האָט געדונגען אין שטוב נאָכן טויט פון סקוראטאָוויטשיכען, האָט שוין געענדיקט אויסמעלקן די בעהיימעס. מיכאלקע האָט גייענדיק אונטערגעגארטלט די סוויטקע,

און, א בייזער פונעם שרעקלעכנ פארלאנג גאָרנישט צו וויסנ און גאָרנישט צו וועלנ, נאָר שלאָפנ, האָט ער א שטוים געטאָנ איינ פאָרטקע פונ טויער און ארויסגעטריבנ פונ הויף די בעהיימעס.

— איכ'ל דיר העלפנ דורכטרײַבנ די בעהיימעס פארבײַ די הרעטשקע,—האָט א זאָג געטאָנ סקוראטאָוויטש, ארויסשלעפנדיק אנ אויסגעבויגענעם סוקעוואטנ שטעקנ פונ צווישנ די האָלצשטיקער, וואָס זײַנענ אָנגעוואָרפנ געווענ נעבנ פלויט.

מיכאלקענ האָט געכידעשט דעם באלעבאָס פלוצימדיקע גוטסקײַט, אפילע דער טאָנ פונ זײַנ שטימ. דער באלעבאָס איז געגאנגענ לעבנ מיכאלקענ. מיכאלקע האָט זיכ געפילט ניט איבעריק גוט. אסאכ פרײַער וואָלט ער זיכ געפילט אליינ.

— דיר איז, דאכט זיכ, פערצנ יאָר?—האָט סקוראטאָחיטש אָנגעהויבנ שטיל צו ריידנ.

— פערצנ,—איז מאסקימ געווענ דער פארכידעשטער מיכאלקע.

— אָט, זעסטו, ביסט נאָכ ניט דערוואָקסנ!

— ניט דערוואָקסנ?

— קיינ הילפ האָט נאָכ דײַנ טאטע פונ קיינעמ ניט?

— פונ קיינעמ.

— און דער טאטע איז א קראנקער?

— א קראנקער.

— וואָרעמ וואָס דארפ ער? ער דארפ, אז ער זאָל גאָרנישט טאָנ און האָבנ א גרינג שטיקל ברויט, וואָלט ער נאָכ ווי עס איז געסקריפעט אביסל אפ דער וועלט. אָבער איצט—אזויפיל דײַגעס, ארבעט, ניטאָ מיט וואָס צו אונטערקרעפטיקנ זיכ, ניטאָ ווער עס זאָל אימ א האנט איבערבײַטנ... מע האָט דאָכ אימ אפ דער מילכאָמע אָפגעסאמט, איז נאָכ חינציק, האָט מענ אימ פארוווּנדעט אויכ. נא, הייסט עס, לעב זיכ, מענטש, ווי דו ווילסט! אָהאָ, די מילכאָמע, גאָט זאָל היטנ! זעסט דאָכ אליינ.

— איך זע.

— אָט וועל איך דיר, זונעלע, זאָגנ. דאָס מענטשלעכע לעבנ, דאכט זיך, איז לאנג. אונ אז דו גיסט אָבער א קוק!.. ביפראט נאָך, או דער מענטש זעט ניט אָנ קיינ גוטס אפ דער וועלט! איך טראכט אלצ וועגנ דײַנ טאטנ. מאטערט זיך א מענטש אפ דער וועלט, טריקנט אונ דארט. דערצו איז נאָך איצט אזא פאסקודנע צײַט, איצט איז מענטשנ נאָך שווערער צו לעבנ. ניטאָ, ווענ עס זאָל אויסקומענ, אָנ וואָס זיך אָנצוכאפנ. דארפסט אליינ פארשטיינ.

— איך פארשטיי.

— וויל איך דיר זאָגנ: אפילע דער, וואָס איז רײַכער, לעקט איצטער אויך קיינ האָניק ניט. אונ ווי לעבט אײַער געזינד! אָפט גיב איך מיר א קלער וועגנ דעם. גאָט מײַנער, טראכט איך זיך! ווי דו ווילסט זיך, איך וועל ניט גיינ אָנשלאָגנ זיך. אָבער דו דארפסט העלפנ דעם טאטנ. ווײַל דו ווערסט דעמלט קיינ זונ ניט זײַנ, אויב דו ווערסט עס ניט טאָנ.

— ווי־זשע זאָל איך העלפנ?

— איז הער זיך צו. נעכטנ האָב איך זיך געבייזערט אפ דיר, וואָס דו מישסט זיך אינ פרעמדע געשעפטנ. ווי מיינסטו, ס'איז גוט ארײַנמישנ זיך אינ פרעמדע געשעפטנ? יעדערער לעבט זיך, ווי ער פארשטייט, אונ דאָס דארפ קיינעמס דײַגע ניט זײַנ.

— איך בינ הינטערנ טיר גאָר ווינציק געשטאנענ.

„אזא קליינס, אונ שוינ כיטרע,—האָט סקוראטאָוויטש א טראכט געטאָנ,—די נעשאָמע זאָל פונ דיר ארויס, פאסקודניאק דו!“

— איר מיינט עפשער, אז דאָס האָב איך דעמלט דערציילט, ווו עס ליגט דאָס קאָרנ אינ וואָגנ־שטאל? זאָל איך אזוי לעבנ, אז ניט איך. ווענ איר מיט טאָליקנ האָבנ דעמלט באהאלטנ דאָס קאָרנ, האָב איך נאָר די ערשטע נאכט א קוק געטאָנ דורכ א שפעלטעלע אינ וואנט. אונ מער בינ איך אפילע נאָענט ניט

צוגעגאנגענ. אויב עמעצער האָט דערציילט, איז עס זאָסיע. איכ האָב איר איינמאָל אויסגעזאָגט.

„זאָלסט ביז נאכט ניט דערלעבנ,—האָבנ געשעפטשעט סקו־ראטאָווימשעס ליפנ.—וויים אלצ, אונ כיטרעוועט".

— אונ דאָס, וואָס איכ בינ נעכטנ געשטאנענ, אונ איר מיינט, אז איכ האָב אונטערגעהערט, איז זאָל איכ פונ דעם אָרט ניט אופשטיינ, אז ניט. איכ האָב נאָר געוואָלט, ער זאָל מיר דעם רימענ אָפּגעבנ, ס'איז דעם טאטנס רימענ. אונ איכ, אפ מײַנ וואָרט, אז כ'האָב גאָרנישט געהערט וועגנ וואָס ס'האָט זיכ גערעדט, צי באהאלט איר דאָרט ווידער קאָרנ, צי עפּעס אנדערש... זאָל זיכ דאָרט זײַנ, וואָס עס וויל,—איכ ווייס פונ גאָרנישט, ווײַל כ'האָב גאָרנישט געהערט. אפ מײַנ וואָרט, אז ניט. כ'האָב נאָר געהערט, ווי איר האָט געלייענט פאר סטעפּור־זשינסקינ טאָליקס א בריוו פונ דער רויטער ארמיי.

דאָ איז שוינ סקוראטאָוויטש ארויס פונ געדולד. ער האָט אָנגעהויבנ ריידנ כאָטש שטיל, אָבער אלציינס האָט יעדעס וואָרט זײַנס געזעצט איבערנ קאָפּ, ווי מיט א האמער:

— ווו האָסטו זיכ אזוינס אויסגעלערנט?! פונ וועמענ האָסטו עס איבערגענומענ?! ביסט א כיטרער, א פאלשער, נו, מיילע, אָבער אפ וואָס איזדיעקעוועסטו זיכ נאָכ איבער מיר, איבער אנ אלטנ מאנ? צײַט איכ לעב, האָב איכ נאָכ קיינמאָל ניט גע־זענ אונ ניט געהערט, אז א קינד אינ אזא עלטער זאָל האָבנ אזא הארצ! עכ, גאָט מײַנ גאָט! צו וואָס האָסטו דאָ מיר אָנגע־פּלוידערט וועגנ טאָליקס א בריוו אונ וועגנ באהאלטנ קאָרנ!

— נו, איכ האָב געהערט...

—וואָס האָסטו געהערט?

— ווי איר האָט געלייענט טאָליקס בריוו.

מיכאלקע האָט געדעדט דורכ טרערנ. דאָס דאָזיקע קינד האָט געצאפּלט אונ געציטערט! די בעהיימעס זײַנענ שוינ אומגעגאנ־גענ איבער דער לאָנקע. סקוראטאָוויטש האָט זיכ צוגעזעצט אפ

א מעזשע. מיכאלקע איז געשטאנענ קעגנ אימ, ווי א פארגליווערטער, רײַבנדיק צווישנ די פינגער א גראָז־שטענגעלע. ער האָט געזענ, ווי סקוראטאָוויטש האָט שווער געעטעמט: ער איז אופגערעגט געווענ, אונ די יאָרנ האָבנ גענומענ זייערס. די לאנג ניט־געגאָלטע באקנ זײַנע זײַנענ אראָפגעהאנגענ געווענ, אונ די אויגנ האָבנ געפינטלט. ער האָט ארײַנגערוקט די פינגער אונטערנ היטל אונ געקראצט דעמ קאָפּ.

— האָב איכ מיט דיר גערעדט וועגנ דעמ קראנקנ אונ הונגעריקנ טאטנ ניט אפ קיינ שפאס.

— ווארט צו, פעטערל, איכ וועל א לאָז טאָנ אָפטרײַבנ א בעהיימע פונ די הרעטשקע.

— ברענט זי אָפּ, צוזאמענ מיט די הרעטשקע! זאָלסט וויסנ איינס: מער זאָלסטו ניט אונטערהערנ, אונ שווײַגנ. ס'איז ניט דײַנ זאַכ, דו דארפסט שטיינ אָנאזײַט. אונ איכ וועל געבנ דעמ טאטנ ברויט אונ... געבנ, אלצ וועל איכ געבנ... אָט וואָס: די בעהיימעס וועל איכ שוינ אליינ צוזענ, אונ דו לויפ צו פארנאכט אהיימ אונ טראָג אוועק כאזער. האָסט בא מיר אָרנטלעכ געדינט, אונ די געזינד איז בא מיר איצט געוואָרנ א קליינע— פאר מיר וועט קלעקנ! אונ דיר וועט אויכ קלעקנ, לעבנדיק בא מיר. קיינ קארגער בינ איכ קיינמאָל ניט געווענ. אפנ ווינט וועל איכ ניט ווארפנ, אָבער געבנ עפּעס א מענטשנ וועל איכ שטענדיק, אויב עס טרעפט מיט אימ עפּעס אנ אומגליק. סײַ בא אײַכ איז צאָרעס, סײַ בא מיר איז צאָרעס. די מומע האָט ניט געקענט איבערטראָגנ די דאָזיקע מעהומע. זי איז אזוי אויכ ניט געווענ קיינ גיבערטע, אונ אזא אומגליק וואָלט כ'וויים ווער מענ פארטריבנ אינ קיווער ארײַנ, גאָט מײַנ גאָט! אזוי איז אויכ מיט דײַנ טאטנ.

ער האָט אזוי צענומענ מיכאלקענ, אז יענער האָט זיכ שוינ מער ניט געשעמט אונ מער ניט מוירע געהאט. ער האָט געוויינט אונ אפילע מיט א כליפערײַ גענומענ שרײַענ אפ דער

בעהיימע, נאָכ וועלכער ער איז געלאָפנ, קעדיי ארויסטרייַבנ זי פונ דער הרעטשקע:

— ווּהינ, גר־ר־ר־ויע.

בייס ער איז געלאָפנ צו דער הרעטשקע און צוריק, האָבנ זייַנע אויסגעדארטע צעראצטע פיס, וועלכע זייַנענ שווארצ געווענ פונ בלאָטע, געשווינדלט פונ אונטער די ברייטע, אונטערגעקאשערטע, צעריסענע הויזנ, וואָס סקוראטאָוויטש האָט אימ געשענקט. ווי א קליינ אונטערגעשאָסנ פויגעלע איז ער אונטערגעשפרונגענ צו דער מעושע, ווּ סקוראטאָוויטש איז געזעסנ:

— איכ זאָל אזוי לעבנ, אז איכ וועל ניט נאָר קיינעמ גאָרנישט ניט דערציילנ. נאָר אויכ קיינעמ ניט הערנ, אויסער אייַכ.—האָט ער גענומענ קלאפנ מיט די פויסטלעכ איבערנ העמדל, וואָס ער אליינ האָט פארלאטעט אפ דער ברוסט און אפנ בויכ (סקוראטאָוויטשעס גאָב).—ווייַל איכ ווייס גאָרנישט, און איכ האָב גאָרנישט געהערט. וואָס וועל איכ גיינ זאָגנ, אז איכ ווייס אפילע ניט, וועגנ וואָס איר האָט גערעדט און פארוואָס איר האָט אפ מיר געשריִענ. מאלע וואָס איכ בינ געשטאנענ אביסל הינטער דער טיר...

סקוראטאָוויטש איז געזעסנ שטארק פארטראכט. עס קענ גרייַלעכ זייַנ, אז אינ דעמ מאָמענט האָט ער געטראכט: צי האָט ער דאָ אליינ ניט געמאכט עפעס א פעלער. יעדנפאלס, ווענ ער האָט זיכ אינ א מינוט פינפ ארומ אופגעהויבנ פונ דער מעזשע און איז אוועק, האָט ער א מורמל געטאָנ אונטערנ נאָז:

— דער טייַוול ווייס אימ, אָט דעמ קליינעמ. צי איז ער בעעמעס צו כיטרע, צי האָב איכ, אלטער נאר, זיכ דערשראָקנ פאר א קינד. דער ניט־גוטער האָט מיכ געטראָגנ טייקעפ!.: געדארפט עפשער צוגיינ צו אימ אנדערש. עכ, עכ!

פארנאכט האָט ער אריַינגעלייגט אינ א זעקל דרייַ שטיקלעכ כאוזער און געגעבנ מיכאלקענ:

— נו, זונעלע, טראָג דעם טאטן, זאָל ער ניט שטארבן פון הונגער. דו אליין ווייסט עפשער ניט אזויפיל וועגן דײַן טאטן, וויפל איך ווייס. ער איז א קראנקער, אים איז שווער צו עטעמען, ער האָט ניט מיט וואָס צו דערקוויקן דאָס הארץ, ער טראכט וועגן זײַנע קליינע קינדער, און איר זאָרגט אפילע וועגן אים ניט. מע דארף זאָרגן וועגן א קראנקן טאטן. ווערזשע וועט אים העלפן, אז ניט די קינדער!

מיכאלקע איז ארויס אפן גאנעק און א קוק געטאָן אין זעקל. ער איז מאמעש פארצאפלט געוואָרן, דערזעענדיק אין זעקל אזויפיל כאזער. שוין איצט האָט ער דערפילט יענע פריידיקע מינוט בא דער אויסגעהונגערטער און אויסגעמאטערטער פאמיליע, ווען ער וועט צעעפענען פאר זיי דאָס זעקל! און אָט איז מיכאלקע אוועקגעלאָפן צוריק צום באלעבאָס. פון גרויס אופרעגונג האָט ער קוים ארויסגערעדט די ווערטער:

— איך וועל קיינעם גאָרנישט דערציילן. איך וועל ניט ריידן ניט וועגן אײַך, ניט וועגן טאָליקן, ניט וועגן דעם קאָרן, ניט וועגן... נו, וועגן גאָרנישט. איך וועל שווײַגן און וועל אײַך אפילע העלפן.

— דײַן הילף, זונעלע, דארף איך ניט האָבן. פיטער זיך די בעהיימעס.

— גוט.

מיכאלקע איז אוועקגעלאָפן אהיים. ער איז טאקע אינדערעמעסן געלאָפן—גיין רויִק האָט ער ניט געקענט. זייער גיך איז ער געלאָפן דורכן וואלד. אים האָט זיך אלץ געדאכט, אז ער זאמט זיך צופיל, אז ארום אים שטייען אלץ די זעלבע ביימער און ווערן ניט פארשווונדן הינטער אים.

ער האָט נאָך גיכער גענומען לויפן און אינגיכן איז ער, א פארסאָפעטער, ארויסגעלאָפן פון וואלד.

— נאָך אזוי ליכטיק, און אין וואלד איז שוין אינגאנצן פינצ־

טער,—האָט ער צו זיך אַליין גערעדט, ווען ער האָט זיך אוועקגעשטעלט אָפּכאַפּן דעם אָטעם.

אינדערהיים האָט ער ווירקלעך אַלעמען דערפרייט און פאַרוווּנדערט. דאָס קליינוואַרג האָט זיך אַרופגעוואָרפן אויף כאַזערפעטס. די מאַמע האָט זיך צעשריִען:

— נעמט ניט קיין סאַך, וואַרט צו, איך וועל אײַך אַליין געבן.

מיכאַלקע האָט גענומען דערציילן:

— אָפּאַנעם, אַז סקוראַטאָוויטש האָט ווידער ערגעץ פאַרבאַהאַלטן קאָרן און מיינט, אַז איך ווייס, ווו...

און ער האָט דערציילט אַלץ, ווי ס'איז געווען און פון וואָס ס'האָט זיך אָנגעהויבן.

— סטעפּורזשינסקי?—האָט אַ זאָג געטאָן דער פאָטער.—האָט ער עפּשער געטראָפן בײַ סטעפּורזשינסקין אַ באַהעלטעניש פאַר זײַן קאָרן, צי עפּעס אַנדערש-וואָס? און ווירקלעך, דאָרט איז אים צום האַנט, אַ וואַלד. אַך, וואַרט נאָר,—האָט זיך דער פאָטער אַ כאַפּ געטאָן פאַרן קאָפּ,—אויב ער האָט דאָרט אַפילע אוועקגעלייגט אַ העלפט פון זײַן געוועטעניש, וועט אויך קיינער ניט געפינען.

מיכאַלקע איז אוועקגעלאָפן צוריק.

— נעכטיק דאָ איבער, און מאָרגן באַגינען וועסטו אוועקגיין,—האָט זיך דער פאָטער אָנגערופן.—ס'איז דאָך שוין אײַנגאַנצן פינצטער.

אָבער ווי קען איצט מיכאַלקע אײַנזיצן אויף איין אָרט! ער איז געלאָפן צוריק, צוטוליענדיק צום בויך דאָס פּוסטע זעקל. אויף מאָרגן איז סקוראַטאָוויטש אַליין געווען בײַ מיכאַלקעס פאָטער. זיצנדיק אין פּירהויז, האָט ער געטײַנעט:

— מיכאַלקע ווייס. און איך האָב זייער מוירע, ער זאָל ניט דערציילן. געוויס האָט אײַך שוין מיכאַלקע דערציילט. נו, איך האָב אַראָפּגעפירט פון פעלד אביסל קאָרן און זומער-טוועס צו סטעפּורזשינסקין: געוואָלט באַהאַלטן, וואָרעם די „ראַזוויאַר-

סטקע״... האָב איך אהינ געפירט גלייַך פונ פעלד... איז בעט איך אייַך, איר זאָלט שווייַגנ! אייַער ייִנגל איז בא מיר, וועל איך אימ ניט קריוודענ. זאָל ער זיך נאָר נעמענ צו דער ארבעט, וועט ער בא מיר זייַנ ווי אנ אייגענער זונ. פלוצלינג אזויפיל אומגליקנ אפ מייַנ קאָפּ! אייַך וועל איך אָפּדאנקענ.

אונ ער האָט ארייַנגעטראָגנ אינ פירהויז א זעקל מיט קאָרנ.

— וואָרענ, א דאנק אייַך, א דאנק! — האָט מיכאלקעס פאָטער א זיפצ געטאָנ מיט דער גאנצער קראנקער ברוסט זייַנער אונ זיך פארהוסט. געשטיקט האָט ער זיך מיטנ הוסט לאנג, זיך אזש פארגאנגענ.

— אָט אנ אומגליק, — האָט סקוראטאָוויטש מיטגעפילט.

— קיינ גוטער מענטש זאָל ניט וויסנ פונ אזעלכע לייַדנ, — האָט מיכאלקעס פאָטער געזאָגט מיט גרויס אָפּנהערציקייַט. — אז איך גיב א טראכט וועגנ די קינדער, ווערט מיר דאָס הארצ מיט בלוט פארגאָסנ. ווענ ניט די קינדער, וואָלט איך, דאכט זיך מיר, פונ בריק אינ טייַך, אבי ניט מאטערנ זיך אליינ אונ פרעמדע ניט דאָקוטשענ.

סקוראטאָוויטש האָט אימ געגעבנ א האנט אונ איז אוועקגע־פאָרנ אהיימ. פונ דעמלט אָנ האָט מיכאלקע קלאָר דערפילט, ווי ס'האָט זיך געביטנ סקוראטאָוויטשעס באציִונג צו אימ. מיכאלקע איז שוינ איצט געווענ בעסער געקליידט אונ איז קיינמאָל ניט געווענ הונגעריק. פונ צייַט צו צייַט פלעגט סקוראטאָוויטש אויך צושיקנ וואָס נייטיק איז צו מיכאלקענ אהיימ.

איינמאָל אינאָוונט, לייגנדיק זיך שלאָפנ, האָט מיכאלקע בא־מערקט דורכ דער אָפענער טיר אינ אלקער, ווי סקוראטאָוויטש האָט זיך אוועקגעלייגט אינ בעט אינ די זאכנ אונ אינ די שטיוול. די לעצטע צייַט האָט זיך מיכאלקע צוגעוווינט צו קוקנ אפ אלצ מיט כשאד; אצינד האָט ער זיך באמיט צו דערגיינ, פארוואָס דער באלעבאָס האָט אזוי געטאָנ. מיטאמאָל האָט זיך סקוראטאָ־וויטש אופגעכאפט, פארויכערט אונ פארמאכט די טיר. אצינד

האָט שוינ מיכאלקע ניט געזענ, וואָס עס טוט זיכ אינ אלקער. ער האָט אָבער געהערט, ווי די בעט האָט א סקריפּע געטאָנ: סקוראטאָוויטש, הייסט עס, האָט זיכ ווידער אריַינגעוואָרפנ אינ בעט, ניט אויסטוענדיק זיכ, ווייַל פאר אזא קורצער רעגע האָט ער זיכ ניט געקענט אויסטאָנ. אונ ס'האָט זיכ עפּעס ניט גע־הערט, ער זאָל אויסטאָנ די שטיוול: געוויינלעכ קרעכצט ער אונ טראסקעט, ווענ ער טוט אויס די שטיוול.

מיכאלקענ האָט געמאטערט דער געפיל פונ פארדעכטיקייַט. ער האָט געטראכט: „איצט איז סקוראטאָוויטש צו מיר גוט, אונ ווי איז ער פריִער געווענ? ווענ איכ זאָל גייִנ דערציילנ, אז א העלפט פונ אלצ האָט ער גלייַכ פונ פעלד אוועקגעפירט צו סטעפּורזשינסקינ, אָט וואָלט ער זיכ בא מיר געצאפּלט! אָט וואָלט איכ אים אונטערגעשטעלט א פיסל!"

אונ ער האָט אָנגעהויבנ לאכנ אונ ריידנ צו זיכ אלייִנ וועגנ סקוראטאָוויטשנ:

— איַי, וואָלט ער דעמלט געטאנצט, געסקאווטשעט. אָט וואָלט ער זיכ אייַנגעהויקערט, אינ צענ פּאָהיבעלעס!

געשוויגנ אביסל, א סמאָרע געטאָנ מיטנ נאָז, איַינהאלטנדיק דעם געלעכטער, אונ ווידער:

— אָט וואָלט ער עס דעמלט געטייַנעט מיט גאָט!

— וואָס זאָגסטו דאָרט?—האָט זיכ סקוראטאָוויטש אָפּגערופנ פונ אלקער.

מיכאלקע האָט זיכ דערשראָקנ אונ זיכ צוגעטוליעט צום גע־לעגער. סקוראטאָוויטש האָט געווארט אביסל, דערנאָכ א מורמל געטאָנ:

— רעדט פונ שלאָפ, צי וואָס פאר א קלאָג.

„זאָל בעסער א קלאָג צו דיר פארגייִנ,—האָט מיכאלקע גע־טראכט,— נאָט אז איכ וועל אינקאס ווערנ, וועט שוינ דיר ניט העלפנ ניט דייַנ כאווער, ניט דייַנע קאָרנ".

ער איז געלעגנ אונ ניט געקענט איַינשלאָפנ. ס'איז דורכגע־

גאנגענ עפשער א שאָ, אויב ניט מער. מיכאלקענ האָט שוינ
אָנגעהויבנ שלעפערנ. מיטאמאָל האָט ער ווידער דערהערט, ווי
ס'האָט א סקריפע געטאָנ די בעט אונ דערנאָכ עפעס ווי דומפע
טריט. סקוראטאָוויטש איז אוועק אינ גרויסנ צימער, באמיִענ־
דיק זיכ צו גיינ שטיל. אָבער ווי ער האָט זיכ ניט באמיט, האָט
מיכאלקע אלצײנס געהערט. מיכאלקע האָט געהערט, ווי סקורא־
טאָוויטש איז ארויס אינ פאראדנעם פירהויז אונ אָפּגערוקט
דעם פארוקער פונ טיר. ער האָט דײַטלעכ געהערט, ווי סקורא־
טאָוויטש האָט דערנאָכ פארשלאָסנ די טיר פונדרויסנ אונ ווי ער
האָט זיכ שווער ארָאפּגעלאָזט פונ גאנעק. נאָכדעם האָט ער שטיל
א רופ געטאָנ דעם הונט. מיכאלקע איז שוינ געשטאנענ אינ
גרויסנ פינצטערנ צימער אונ פונ הינטער די אושאקעס גע־
קוקט אינ פענצטער. ער האָט דערזענ סקוראטאָוויטשנ: זײַנ
סילועט האָט זיכ געצייכנט גענוג קלאָר. מיכאלקע האָט זיכ גע־
טרייסלט פונ אופרעגונג אונ שרעק. ער האָט געזענ, ווי סקו־
ראטאָוויטש האָט זיכ שוינ באוועגט פארבײַ שפּײַכלער—הייסט
עס, אז ער איז שוינ געווענ נעבנ טויער. הינטערנ טויער האָט
זיכ געצויגנ א שטעגל גלײַכ אינ וואלד. דאָרט איז אלצ שווארצ
געווענ; סקוראטאָוויטשעס סילועט איז דאָרט אינגיכנ פארשווּנדנ
געוואָרנ. מיכאלקע איז געשטאנענ עפשער א האלבע שאָ אפ
איינ אָרט. אומרו אונ שרעק האָבנ אים דאָ געהאלטנ. פארוואָס
ער האָט מוירע געהאט—וואָלט ער אליינ אויכ ניט געקענט
זאָגנ. ערגעצ האָט גענומענ שקראבענ א מײַזעלע. מיכאלקע איז
געקומענ צו זיכ. ער איז אוועק צוריק אינ קיכ. שלאָפנ האָט
ער ניט געקענט אונ, שטייענדיק אביסל אינ א ווינקעלע, איז
ער שטיל, ער זאָל ניט אופוועקנ די ארבעטערנ, ארויס פונ
שטוב. אינ פירהויז האָבנ זיכ אָפּגערופנ פונ שלאָפ די גענדז,
אונ מיכאלקע איז בא זיכ געוואָרנ דרייסטער. „דו באהאלטסט
מיסטאָמע נאָכ ערגעצ־ווּ קאָרנ",—האָט ער געטראכט וועגנ
סקוראטאָוויטשנ, גייענדיק לענגויס דעם פלויט צום טויער.

אצינד האָט בא אים אָנגעהויבן אָנוואקסן א סינע צום באלעבאָס. „פריִער האָסטו אפילע ניט געוואָלט ריידן מיט מיר, ווי מיט א מענטשן, און איצטער גיסטו מיר נאָך, איך זאָל שווײַגן! און אזוי־אָ, מאכנדיק מיך פאר דײַנעם א שוטעפ, באהאלטסטו זיך פונדעסטוועגן אויס פון מיר! ווארט־זשע צו, אויב אזוי!“— אזוי וואָלט מען געקענט פאָרמולירן מיכאלקעס שטימונגען אין דעם מאָמענט. ער איז שוין געווען לעבן טויער, נאָר ווײַטער איז ער ניט געגאנגען—ער איז געבליבן שטיין, ארויסרוקנדיק דעם פאָנעם צווישן צוויי פאנאנדערגערוקטע פלעקענער. ס'האָבן געשײַנט די שטערן, און פאָרויס איז דער וואלד אינגאנצן פארהילט געווען אין פינצטערניש. פאר די אויגן האָט זיך געגעפלט דער שטיין־הארטער וועג. מיכאלקע האָט זיך ניט א ריר געטאָן, אים איז קאלט געוואָרן, איז ער זיך דורכגעגאנגען א פאָר מאָל לענגויס דעם פלויט. דערנאָך האָט ער ווידער פארנומען דאָס פריִערדיקע אָרט און זיך ווײַטער געשטאנען. נאָכדעם האָט ער אָנגעהויבן באמערקן, ווי עמעצער גייט, דאכט זיך, פון וואלד, ווי אפן וועג באוועגט זיך א מענטשלעכער סילועט. אין א ווײַלע ארום האָט ער שוין גוט געזען, ווי עס גייען צוויי מענטשן. בא מיכאלקען האָט געקלאפט א צאָן אָן א צאָן. אים האָט זיך געדאכט, אז דאָס היטל אפ זײַן קאָפּ באוועגט זיך. ער האָט זיך ניט געקענט אָפרײַסן פון פלויט. אָט זעט ער שוין, אז דאָס איז סקוראטאָוויטש. און הינטער אים גייט עמעצער, וואָס לויט דער פיגור זײַנער איז ער זייער ענלעך אפ טאָליקן. אָבער טאָליק איז דאָך אין דער ארמיי! עס קען ניט זײַן, דאָס זאָל זײַן טאָליק, סײַדן ער איז צוריק אוועקגעלאָפן אהיים! דער לעצטער געדאנק האָט אָנגעהויבן פארנעמען די אויבערהאנט אין מיכאלקעס קאָפּ.

אפ יענער זײַט פלויט, רעכטס פון טויער, זײַנען געוואָקסן עטלעכע אלטע דעמבן. שושקענדיק זיך, זײַנען ביידע טונקעלע פיגורן צוגעגאנגען צו די דאָזיקע דעמבן. דער פלויט האָט זיך

געצויגן ביז די דעמבן. מיכאלקע איז פארגליווערט געוואָרן באם פלויט. סקוראטאָוויטש האָט געשעפטשעט:

— בעסער גיי ניט אין שטוב, זײַ ניט אזא העלד. צוליב וואָס ריזיקירן.

— מע האָט מיך ניט געפרעגט?—האָט טאָליק א פרעג געטאָן.

— ניין, דו ביסט דאָך אין ארמיי.

— קיין „ראזוויאָרסטקע" מאָנט מען ניט?

— וואָס וועלן זיי בא מיר נעמען, די נעשאָמע? איך בין אינגאנצן אָפּגעבערענט געוואָרן, און איך זאָל נאָך ווײַטער געבן „ראזוויאָרסטקע"!

„אנטלאָפן פון ארמיי,—האָט מיכאלקע געטראכט.—ער איז דאָך פריִער אויך אנטלאָפן פון ארמיי. אלץ איז געווען אזוי פּאָשעט. אנטלאָפן, און דער טאטע איז געגאנגען זיך זען מיט אים". מיכאלקע איז שוין אנטוישט געוואָרן. פּלוצלינג איז אים אײַנגעפאלן א נײַער געדאנק: „קיינער ווייס ניט, אז ער איז אנטלאָפן פון ארמיי, נאָר איך אליין ווייס, איז געדענק־זשע!" די באזיניקונג פון דעם דאָזיקן מאָמענט האָט בא אים אָנגעהויבן פארוואנדלט ווערן אין האס. ער האָט זיך אָפּגעריסן פון פלויט און איז אוועק גלײַך צום קיך־פירהויז. „ס'וואָלט גוט געווען, זיי זאָלן מיך דערזען"—האָט ער א טראכט געטאָן. צוקומענדיק צום מיטן הויף, האָט ער זיך בעקיוון געלאָזט לויפן. מע האָט אים באמערקט. ער האָט געהערט, ווי סקוראטאָוויטש האָט שטיל א קאָמאנדעווע געטאָן צום הונט, קיינער זאָל ניט הערן:

— בײַס!

דער הונט האָט א טאנץ געטאָן איבערן פלויט, זיך ארופגעוואָרפן אפ מיכאלקען און אָנגעכאפּט אים מיט די לאפּעס פאר די אקסלען. מיט די הינטערשטע פיס איז ער געשטאנען אפ דער ערד. ער האָט אויסגעזוען העכער פון מיכאלקען. אָנשטאָט

דעם, ער זאָל אים א ריס טאָן מיט די ציינער, האָט ער אים גענומען לעקן דעם פּאָנעם.

— עכ, דו, ליסקא! פייגערנ זאָלסטו,—האָט מיכאלקע א גלעט געטאָן דעם הונט איבערן קאָפּ.

דער הונט האָט געדרייט מיטן עק.

— מיכאלקע, דו?—האָט סקוראטאָוויטש א געשריי געטאָן.

נאָר מיכאלקע איז שוין געווען אין קיך אפ זיין געלעגער. טאָליק האָט געשעפּטשעט דעם פּאָטער:

— איכ וועל באלד דעם דאָזיקן וואָרעם אינגאנצן אָפּראמען פונ וועג. נאָר קיינער זאָל עס ניט באמערקן.

סקוראטאָוויטש האָט א קוועטש געטאָן מיט די פּלייצעס.

אפ מאָרגן האָט סקוראטאָוויטש אויסגעפרעגט מיכאלקען, צי ער איז עס באנאכט אומגעגאנגען אינ הויף. ער האָט זיכ אָבער גאָרנישט דערוווסט: מיכאלקע האָט זיכ ניט מוידע געווען. מי־כאלקע האָט אָנגעהויבן מוירע האָבן סיי פאר סקוראטאָוויטשן, סיי פאר זיינ כוטער. ער האָט זיכ אָפּגעבעטן בא דעם אלטן סקוראטאָוויטשן אפ איינ טאָג אהיים. סקוראטאָוויטש האָט אים לאנג ניט געלאָזן, נאָר פונדעסטוועגן האָט ער געמוזט נאָכגעבן מיכאלקעס איינגעשפּארטקייט.

דאָס קינדערשע הארצ זיינס איז געווען פארמוטשעט אונ צעריסן אפ שטיקער פונ דאָס אלצ, וואָס איז איבער אים גע־ האנגען. דאָ וואָלט מען באדארפט אי מער יאָרן, אי א שטיי־ פערן כאראקטער, אי א פעסטע האנט (יערנפאלס ניט סקורא־ טאָוויטשעס), וואָס זאָל פירן דאָס דאָזיקע קינד, וווהינ מע דארפ. דאנ וואָלט זיינ כאראקטער זיכ דורכגעבראָכן א וועג.

ווענ די זונ האָט זיכ אָנגעהויבן נייגן צו מיירעוו, איז ער שוינ געווען אינדערהיים. מע קענ זאָגן, אז ערשט איצט האָט ער ווי עס געהער צו זיינ דערפילט, וואָס הייסט עס מענטש־ לעכע עקזיסטענצ, באזונדערס נאָכ האָט אים דערשיטערט דאָס, וואָס פאר אים איז געלעגן זיינ אייגענער טאטע. אינ דעם מאָמענט

וואָלט מען די אומקלאָרע, ניט־דײַטלעכע געפילן פונ דעם דאָזיקן קינד געקענט פאָרמולירן אזוי: „עס דרייט זיכ אנ אומבערעכנאָנעסדיקע אונ קאלטע זאכ. זי איז הארצלאָז. אונ אלצ, וואָס עס פאקט זיכ אונטער איר, דערשטיקט זי אונ צעשמעטערט. אונטער דער דאָזיקער מאשינ איז אויכ אונטערגעפאלנ דער פאָטער".

— טאטע,—האָט מיכאלקע א זאָג געטאָנ, צוגייענדיק צום פאָטער.

— מיכאלקע, ביסט געקומענ...—דער פאָטער האָט ווײַטער ניט געקענט ריידנ. ער איז געלעגנ לעבנ פענצטער אפ א באנק, אונ זײַנ בליק האָט געבלאָנדזשעט אפ א שויב, וואָס איז פארפלעקט געווענ פונ פליגנ. די זונ האָט זיכ געריסנ דורכנ שויב אינ שטוב ארײַנ. דער פאָנעם בא דעם מענטשנ איז בלוי געווענ, די אויגנ האָבנ געקוקט ניט אפנ ארום, נאָר ווי ערגעץ אינ זיכ. ער האָט זיכ געשטיקט. צוויי קינדער, קלענערע פונ מיכאלקענ, האָבנ געכאפט אינ שטוב באבעלעכ.

— וואָס וועט זײַנ מיט די קינדער,—האָט דער פאָטער דורכגעזײַט צווישנ די ליפנ, אונ זײַנ פאָנעם איז שווארצ געוואָרנ.—דו, מיכאלקע, פארדינסט שוינ ערגעץ,—גיב אכטונג אפ זיי, האָדעווע זיי אונטער, טרייסט די מוטער, לאָז ניט, מע זאָל זיי קריוודענ... פארדינ פאר זיי אויכ... האָט ליב איינער דעם צווייטנ...

מיכאלקעס הארצ איז איצט געווענ, ווי מע וואָלט עס געריסנ אפ שטיקלעכ מיט אײַזערנע צוואנגענ. ער האָט געכאפט פאר די קלענערע קינדער א באבעלע אונ זיי ארויסגעשיקט פונ שטוב. אליינ איז ער געבליבנ שמועסנ מיטנ פאָטער.

אינ צוויי טעג ארום האָט ער זיכ געפײַניקט אפנ פאָטערס פרישנ קייווער, אונ נאָכ אינ א טאָג ארום האָט סקוראטאָוויטש געבראכט די קליינע יעסוימים אביסל מעל אונ נאָכ ערגעץ אינ א קלענערנ זעקל.

מיכאלקע האָט געבלאָנקעט נאָכ סקוראטאָווישעס בעהיימעס איבער די לאָנקעס אונ פעלדער. אינאָוונט האָט די שטילקייט פונ דעם בייכוסעריש וואלד אונ די העלקייט פונ די שטערנ אינעם הויכנ הימל פארשטארקט זיינ אומעט.

4

ס'האָט געטראָפנ אזא גליקלעכע שאָ! דאָס ערשטע מאָל אינ זיינ קינדעריש לעבנ האָט ער דערפילט, וואָס הייסט עס אינ א מאָמענט פונ גרויסנ אומרו אונ דערשיטערונג זיינ ניט אליינ, נאָר מיט א פריינט!

סקוראטאָוויטש איז יענעם טאָג ניט געווענ אינדערהיים: די לעצטע צייט פלעגט ער צייטנווייז אפילע ניט נעכטיקנ אינדערהיים. מיכאלקע האָט זיכ ניט געסטארעט צו דערוויסנ זיכ, ווו ווערט עס נעלעמ דער באלעבאָס. אימ האָט זיכ וועגנ דעמ ניט געטראכט. ער איז געווענ זאט, באקליידט אונ באשוכט שוינ א האלב יאָר עפשער, אויכ די פאמיליע זיינע האָט ניט געליטנ קיינ הונגער. אזוי, אז די דאָזיקע דייגע איז אָפגעפאלנ. פארבליבנ איז א בענקעניש נאָכנ פאָטער אונ זייער בוילעטע בילדער פונ דעמ פאָטערס באגעגענישנ מיט סקוראטאָוויטשנ. אינ אזעלכע פאלנ פלעגנ זיי שטענדיק כאנפענענ איינער דעמ צווייטנ, אונ מיכאלקע האָט באמערקט, אז דער פאָטער איז גרייט געווענ גיינ אפ די סאמע לעצטע דערנידערונגענ, אבי נאָר אָנקאָרמענענ זיינע קינדער. אונ אָט אזוי, דערנידעריקט, איז דער טאטע געשטאָרבנ.

דער פארפרי איז געווענ א נעפלדיקער. די זונ איז אופגעגאנגענ שטיל, דער נעפל איז זיכ צעגאנגענ זייער לאנגזאמ. א געל בלעטל איז באנאכט אראָפגעפאלנ פונ א קליאָנ אונ איז געלעגנ אפנ צעטראָטענעמ גראָז. מיכאלקע איז אופגעשטאנענ שפעט, קיינער האָט אימ ניט געוועקט. ער איז געשטאנענ נעבנ

די עליאָנעס און געקוקט אפנ קליאָנ־בלעטל—דער הארבסט איז שוינ נאָענט! און דער נעפל שטייט לאנג!

ער האָט א קנאק געטאָנ מיט דער בײַטש און ארויסגעטריבנ די בעהיימעס. אפנ שטעגל באַם וואלד איז געשטאנענ סקוראַ־טאָוויטש מיט א האק אינ די הענט. ער האָט צוגעוואַרט, ביז מיכאלקע מיט די בעהיימעס וועלנ זיכ דערנעענטערנ.

— עפּעס האָבנ מיר הײַנט ביידע פארשלאָפנ,—האָט א זאָג געטאָנ סקוראטאָוויטש.—איכ בינ אפּאָנעמ ניט געזונט, וואָס כ'האָב פארשלאָפנ די צײַט. געטראכט האָב איכ אופשטיינ נאָכ פינצטער, אויסהאקנ עטלעכע פלעקענער פארנ פלויט. ערשט די זונ איז שוינ אופגעגאנגענ. האָב איכ זיכ מעיאשעוו געווענ, אז מע דארפ זיכ צוריקקערנ אהיים, וואָרעמ דער וואלדהיטער קענ נאָכ דערזענ.

„דו האָסט דאָכ ניט גענעכטיקט אינדערהיים, ערשט איצט גייסטו דאָכ אהיים,—האָט מיכאלקע געטראכט,—לײַג, לײַג, וויפל דו ווילסט, וואָס האָט עס צו מיר".

סקוראטאָוויטש האָט זיכ אוועקגעשלעפּט אהיים, מיכאלקע איז געבליבנ אליינ. ער האָט זיכ אוועקגעזעצט אפּ א מעזשע און איז אזוי לאנג געזעסנ, ניט קוקנדיק אינ ערגעצ. ער האָט א ציטער געטאָנ ערשט דעמלט, ווענ ער האָט דערזענ קעגנ זיכ זאָסיענ. אימ האָט טייקעפּ ארומגעכאפּט א פרייד. ער האָט זיכ א וואָרפ געטאָנ איר אנטקעגנ:

— וויאַזוי האָסטו מיכ דאָ גלײַכ געפונענ? (פונקט ווי זאָסיע וואָלט נאָר אימ אליינ געדארפט זוכנ!)

— איכ ווייס, אז דו דארפסט שוינ דאָ זײַנ מיט די בעהיי־מעס.

דער נעפל איז נאָכ געווענ א געדיכטער, און פאר א טריט צוואנציק האָט מענ ווינציק וואָס געזענ.

— איז אָט בינ איכ געקומענ צו דיר!—האָט זאָסיע גלײַכ אָנגעהויבנ ריידנ.

— מיר איז דאָ די צײַט זייער אומעטיק איינעם אליין.

— איך ווייס.

— פונוואנען ווייסטו?

— דײַן טאטע איז דאָך געשטאָרבן... און מײַן טאטן מיטן ברודער האָבן באנדיטן דערהארגעט.

— נו, איך ווייס. איך בין צופרידן, וואָס דו ביסט געקו־מען.

— צופרידן? איז דארפסטו מיר זאָגן דעם עמעס. דיר איז איצט גוט בא סקוראטאָוויטשן?

— בעסער ווי געווען. מער נישט וואָס איך בענק זייער נאָכן טאטן.

— און פארוואָס גיט דיר סקוראטאָוויטש אלץ? מיסטאָמע ווייסטו עפעס וועגן אים און דו שווײַגסט?

— פונוואנען ווייסטו, אז ער גיט מיר אלץ?

— אלע ריידן, אז בא אײַך איז איצט פאראן אי כאזער, אי ברויט. שכיינים האָבן געזען, ווי סקוראטאָוויטש איז איינמאָל אינאָוונט פארפאָרן צו אײַך אפן הויף און דערנאָך געשלעפט פון וואָגן אין פירהויז א זאק. און דו געדענקסט, וואָס דו האָסט מיר דעמלט געזאָגט, אז אויב סקוראטאָוויטש וועט דיר געבן קאָרן, וועסטו קיינעם ניט דערציילן, וו זײַן טווע איז באגראָבן.

— יענע טווע האָט מען דאָך געפונען, דו האָסט דאָך אויס־געזאָגט.

— און איצט אפאָנעם ווייסטו נאָך וועגן עפעס און דו שווײַגסט?

מיכאלקע איז שטום און בלאס געוואָרן. זײַנע ליפן האָבן געציטערט. און צערודערט געוואָרן איז ער ניט צוליב דעם, וואָס ער האָט פארשטאנען, אין וואָס פאר א מיִעסער זאך סקוראטאָוויטש האָט אים ארײַנגעשלעפט. דאָס האָט ער נאָך ניט געקענט אָפשאצן. נאָר פּאָשעט, זאָסיע האָט אים אין דעם מאָ־

מענט געפאקט אינ א לינג, אינ א געהיימענ אָפּמאכ מיט סקוראַ־טאָוויטשנ. געשוויגנ אביסל, האָט ער אָנגעהויבנ ריידנ:

— איכ ווייס ווענג סקוראטאָוויטשנ. דו מיינסט, אז ס'איז געווענ א סרייפע, האָט שוינ בא אימ אלצ אָפּגעברענט! ער האָט עפשער מער ווי א העלפט פונ פעלד באהאלטנ בא דעמ וואלד־היטער סטעפּורזשינסקינ.

זאָסיע איז פלוצלינג שטיל געוואָרנ אונ אָנגעהויבנ טראכטנ. מיכאלקע האָט אפילע באמערקט, אז זי האָט זיכ עפּעס דער־פרייט. אָט האָט זי זיכ א וואָרפ געטאָנ אונ אימ גענומענ טריי־סלענ פאר די אקסלענ:

— הייסט עס, מיכאלקע, גיב נאָר גוט א טראכט, פאר סקו־ראטאָוויטשנ איז די דאָזיקע סרייפע ניט שרעקלעכ?

— נו, ער איז דאָכ א רײַכער, ער קענ זיכ אפילע פונדאָס־נײַ פארבויענ, אונ א האלבע גערעטעניש האָט ער באהאלטנ בא סטעפּורזשינסקינ.

— איז עפשער האָט ער עס אליינ אונטערגעצונדנ?

— אליינ? זײַנע אייגענע? ווער טוט עס?

— קעדיי ניט געבנ קיינ „ראזוויאָרסטקע".

— צי דענ איז אימ ניט אלציינס,—אָפּגעבנ אפ ראזוויאָר־סטקע אָדער פארברענענ אפנ פײַער? אז עס ברענט אָפּ, איז דאָכ ערגער, ווײַל אי דער שײַער, אי די שטאלנ ווערנ פאר־ברענט. אונ אז ער גיט אָפּ אפ ראזוויאָרסטקע—בלײַבט אימ אלצ גאנצ.—מיכאלקע האָט געטײַנעט מיט אנ אויסזענ פונ א סאָלידנ מענטשנ, אָבער דורכ דער דאָזיקער סאָלידקײַט זײַנער האָט קלאָר ארויסגעלויכטנ א קינדערישע נאיִווע פארוואונדערונג. זאָסיע איז געשטאנענ קעגנ אימ אינגאנצנ אנ אופגערעגטע; ריידנדיק, האָט זי זיכ אזש אָנגעהויבנ פארהיקענ. די לעצטע צײַט איז מיכאלקע דרייסטער געוואָרנ, אָבער ניט קעגנ זאָסיענ: ער האָט געפילט, אז אנטקעגנ אימ איז זי א דערוואָקסענער מענטש.

— אונ ווו איז טאָליק?

— דו שווײַג נאָר. אלע מיינענ, אז ער איז אינ דער ארמיי.

— אונ אנדערע מיינענ טאקע ניט.

— סקוראטאָוויטש לייענט דאָכ פאר לײַט זײַנע בריוו פונ ארמיי.

— דאָס איז נאָכ ווינציק, וואָס ער לייענט!

— ווייסטו אויכ? טאָליק ברענגט אימ אליינ די בריוו אונ באַהאלט זיכ אינ וואלד.

— אונ וואָס ווייסטו נאָכ?

— מער גאָרנישט.

— לײַגסט!

— צוליב וואָס לוינט עס מיר לײַגנ?

— ווײַל דו לײַגסט! כיטרעוועסט מיט מיר! מיסטאָמע האָסטו אליינ געזענ, ווי סקוראטאָוויטש האָט אונטערגעצונדנ זײַנ שײַער!

— אפ וואָס דארפ ער אונטערצינדנ זײַנ אייגענעמ שײַער? דאָס האָבנ, קענטיק, באנדיטנ.

— אונ עפשער איז דאָס ער אליינ דער באנדיט, צוזאמענ מיט זײַנ טאָליקנ. עס קענ זײַנ, אז זיי צינדנ דאָס אונטער די דערפער, אונ אפילע אונדזער שטוב אונטערגעצונדנ. אונ קעדיי קיינער זאָל אפ זיי ניט טראכטנ, האָבנ זיי דעמ אייגענעמ הויפ אויכ אונטערגעצונדנ, אונ די סנאָפעס זייערע זײַנענ דאָכ בא סטעפורזשינסקינ!

א גרימאסע פונ כיטרער פרייד האָט זיכ באוויזנ אפ מיכאל־קעס פאָנעמ. זאָסיע האָט עס באמערקט אונ עפעס געוואָלט זאָגנ, נאָר ער האָט אליינ פארכאפט:

— נו, אויב אזוי, וועל איכ אימ, דעמ אויסוואורפ, א נעמ טאָנ אינ מײַנע הענט. שטענדיק האָבנ מיר פאר אימ מוירע געהאט, אונ איצט זאָל ער פאר אונדז מוירע האָבנ. וועל איכ נאָר פארוועלנ—וועל איכ וועגנ דערײַנ אויכ דערציילנ. דעמלט

וועט ער מיך האָבן צו געדענקען. זע נאָר, ווי ער איז געוואָרן אײדל מיט מיר! גיט מיר אַלץ נאָך. זיבן הויטן וועל איך פֿון אים אראָפּשינדן! דעמאָלט וועט ער מיר אַלץ געבן נאָך מער ווי איצט.

סײַ אין אָט די ווערטער מיכאַלקעס, סײַ אין דער כיטרער גרימאַסע אויף זײַן פּנעם איז שוין געווען דער ערשטער סימען פֿון אַ כאַראַקטער, וואָס הייבט זיך אָן אויספֿאָרמירן. אי מיט דער גרימאַסע, אי מיט די ווערטער האָט ער זאָגן ווי באַלײדיקט, אָפּגעגאָסן מיט קאַלטע וואַסער. מיט סינע און ביזקײַט האָט זי אַ קוק געטאָן אויף אים:

— אויף וואָס העלפֿסטו אים, דעם דאָזיקן באַנדיט? דאָס האָט ער, קענטיק, דערהאַרגעט מײַן טאַטן און מײַן ברודער!

— צי דען העלף איך אים?

— נעכטן האָט מיך אויסגעפֿרעגט דער אויספֿאָרשער — מע זוכט די באַנדיטן, וואָס צינדן אונטער דערפֿער און וואָס האָבן דערהאַרגעט דעם קאָמיסאַר און מײַן ברודער מיטן טאַטן. דער אויספֿאָרשער האָט מיך געפֿרעגט, צי ווייס איך, ווער עס טראָגט אויף מיר אַ גרויסן קאַס. האָב איך אַ טראַכט געטאָן און געזאָגט, אַז סקוראַטאָוויטש. איך האָב אָנגערעדט אויף סקוראַטאָוויטשן, ווער ער איז אַזוינס... נו, דו ווייסט אַלײן, ווי ער איז זיך מיט אונדז באַגאַנגען... איז ווער ווייס, עפּשער האָט עס טאַקע דערהאַרגעט מײַן טאַטן! וואָרעם ווער האָט געטראָגן אויף מיר און אויף מײַן טאַטן אַ גרויסן קאַס, אויב ניט ער! און אַחוץ דעם, זאָגסטו דאָך אַלײן, אַז ער באַהאַלט זיך אין וואַלד! איך האָב געוואָלט בײַ דיר פֿרעגן, צי איז עמעס, אַז ער באַהאַלט זיך אין וואַלד. („איך זוך, איך וויל זיך דערוויסן, ווער עס האָט דערהאַרגעט מײַן טאַטן מיטן ברודער“ — אָט אַזאַ פֿראַזע האָט זי געקענט אַ זאָג טאָן.) און אויב ס'איז ריכטיק, ווי דו דערציילסט, אַז דו האָסט טאַקע אַלײן געזען, אַז ער איז ניט אין דער אַרמיי, נאָר אין וואַלד, איז דאָס געוויס — ער! און דו

העלפסט אים, דו דערצײלסט קײנעמ ניט, דו שווײַגסט! זײ קוילענען מענטשנ אונ מײַנ טאטנ אונ... (דער פּאָנעמ אירער האָט א שוידער געטאָנ מיט אלע זײַנע שטריכנ, זי איז זיכ אזש פארגאנגענ אינ א געוויינ).

ער האָט זיכ אוועקגעשטעלט אינ א לעכערלעכער פּאָזע. עפּעס אײנ אקסל העכער, ניט גלײַכ, ניט געשיקט, ווי א פויגל. געוויס האָט ער ניט אלצ געהערט, וואָס זאָסיע האָט אָקאָרשט גערעדט. דאָס סאמע וויכטיקסטע האָט ער, דאכט זיכ, ניט אויסגעהערט.

— וואָס הײסט, איכ העלפ זײ?—האָט ער א פרעג געטאָנ.

— ער דארפ, אז קײנער זאָל וועגנ דעמ ניט ויסנ, אונ דו סטארעסט זיכ טאקע, אז קײנער זאָל ניט וויסנ.

אצינד האָט אימ אָנגעהויבנ אסאכ זאכנ קלאָר ווערנ. אימ האָט עס צענומענ.

— גײ, ווהינ מע דארפ, אונ דערצײל אלצ, וואָס דו ווײסט וועגנ די סקוראטאָוויטשעס!

ער האָט ניט געהערט אירע לעצטע ווערטער. ער האָט געשוויגנ בא א האלבער מינוט, אָפּגעבנדיק זיכ דער שארפער ארבעט פונ געדאנק. דערנאָכ האָט ער א פרעג געטאָנ הילפלאָז, אינגאנצנ קינדעריש:

— וואָס־זשע זאָל איכ איצטער טאָנ?

— זאָג איכ דאָכ דיר, גײ אונ דערצײל אלצ, וואָס דו ווײסט.

— ווהינ זאָל איכ גײנ? סײַדנ דו זאָלסט מיט מיר גײנ.

זי האָט אפ אימ ראכמאָנעס בעקראָגנ. אינ אָט די מינוטנ איז זי פאר אימ געווענ, ווי א מאמע. דאָס דאָזיקע געפיל איז בעגאנגענ דורכ אנ אנדער געפיל, דורכ א געפיל פונ קאס אונ סינע צו אימ.

— דו האָסט דאָכ פײַנט סקוראטאָוויטשנ... גוט, איכ וועל מיט דיר גײנ.

— גוט, לאָז מיכ ניט אלײנ... ווארט דאָ אביסל, איכ וועל פארטרײַבנ די בעהיימעס אינ הויפ אונ מיר'נ גײנ.

— האָסט מוירע לאָזן דאָ סקוראַטאָוויטשעס בעהיימעס?
— נו, גוט, כאַפּט זיי דער טײַוול, זאָלן זיי זיך ארומשלעפּן.
און אין דער רעגע האָבן זיי זיך געלאָזט גיין. זיי זײַנען געגאנגען מיטן פעלד, מוירע האָבנדיק פארן וואלד. ביידן האָט זיך געדאכט, אז פון הינטער יעדן בוים קוקט ארויס אַף זיי טאַליק סקוראַטאָוויטש. „כאַפּט אים דער רוּעך, דער הונט איז ווערט דעם שטעקן״ — האָט מיכאַלקע געטראכט וועגן סקוראַטאָוויטשן. און ער האָט שוין קיין געדולד נים געהאט, געוואָלט וואָס גיכער קומען און דערציילן. אזעלכע געדאנקען האָט ער איר ארויסגעזאָגט דעם גאנצן וועג, און זאָסיעס סינע צו אים איז שוין פארבײַגעגאנגען.

אומגעקערט אין כוטער האָט זיך מיכאַלקע אפּדערנאכט שוין. סקוראַטאָוויטש האָט זיך באַומרויִקט און אליין אופגעזוכט זײַנע בעהיימעס איבער פאַרשיידענע בײַוואלדישע פּיטער־פעלדער. ער האָט געוואַרט אַף מיכאַלקען און צוזאמען מיט דעם מוירע געהאט פאר זײַן קומען, ווי ער וואָלט געפילט, וווהין מיכאַלקע איז אוועק. יעדנפאלס איז ער געווען נים אינדערהיים, נאָר אין וואלד; באהאלטנדיק זיך צווישןביימער, האָט ער ארויס־געקוקט אַפן וועג, מיט וועלכן מיכאַלקע האָט זיך געדאַרפט צוריקקערן. אויב מיכאַלקע וועט זיך צוריקקערן נים אליין, וועט ער שוין דאָ אין וואלד פארבלײַבן. אָבער דערזען האָט ער מיכאַלקען איינעם אליין — יענער איז געגאנגען מיטן פעלדוועג. און פונווײַטן האָט מען געקענט זען, ווי ער אײַלט זיך זייער. סקוראַטאָוויטש איז אים ארויס אנטקעגן.

— ווו ביסטו געווען, זונעלע? האלסטו כאָטש געווען זאָגן, אז דו דאַרפסט גיין, וואָלט איך אליין אכטונג געגעבן אַף די בעהיימעס. און דאָס...

שפּעטער האָט זיך מיכאַלקע אליין געוווּנדערט, ווי דרייסט ער האָט זיך אין דעם מאָמענט צעשריִען אַף סקוראַטאָוויטשן. דאָס איז געווען עפּעס א קרענקלעכע אופגערעגטקײַט.

„און דאָס...״ וואָס „און דאָס?״.. גיב כאַזער אַ־ב ברויט, אַניט וועל איך גיין און אַלץ דערציילן. („באַלד וועט מען דאָך קומען אַרעסטירן אים״—האָט ער געטראַכט.)

סקוראַטאָוויטש האָט פּלוצלינג אופגעהערט שפּילן אַ ראָל פון אַ מילדן מענטשן, וואָס פילט מיט מיכאַלקעס אינטערעסן. ער האָט אָנגעכאַפּט מיכאַלקען פאַרן פּלייצע אַזוי, אַז יענער האָט זיך צוגעזעצט און זיך אויסגעבויגן אַפּ אַ זייט.

— און דו האָסט נאָך ניט דערציילט? זאָג דעם עמעס, אַניט וועל איך דיך באַלד אַ הייב טאָן און אַ זעץ טאָן אָן דער ערד, אַז דו וועסט ניט אופשטיין.

מיכאַלקע און פאַרציטערט געוואָרן. ער האָט באַלד דערזען זיין פעלער: ניט געדאַרפט אָט אַזוי ריידן מיט סקוראַטאָווישן, עפּשער האָט שוין גאָרניט געלוינט אומקערן זיך אין כוטער, נאָר ער האָט נאָך געוואָלט כאָטש דאָס לעצטע מאָל נעמען עפּעס בא סקוראַטאָווישן.

— איך האָב קיינעם ניט דערציילט,—האָט זיך מיכאַלקע צעשריִען און פון ווייטעק אין פּלייצע זיך פאַרקרימט.

— דו! שריי ניט אַזוי!

סקוראַטאָוויטש האָט אַזוי אָוועקגעפירט מיכאַלקען אַהיים, ניט אַרויסלאָזנדיק פון האַנט זיין פּלייצע.

— און וואָס קענסטו דערציילן, וואָס אַזוינס ווייסטו?

— איך האָב קיינעם גאָרנישט ניט דערציילט און וועל ניט דערציילן.

— ליִגסט, הינטל! זיי זיך מוידע!

— איך וועל קיינעם ניט דערציילן, נאָר איך האָב געהערט, וואָס מענטשן טראַכטן וועגן אייך, אַז איר אַליין האָט אונטער־געצונדן דעם שייער, קעדיי מע זאָל ניט כוישעד זיין, אַז טאָליק מיט זיין כעוורע צינדן אונטער דערפער און האַרגענען מענטשן.

— מע וויל מיך אומברענגען, אַן אומשולדיקן מענטשן. און דו אַליין גלויבסט אין אָט די אויסטראַכטענישן?

— איך ווייס נאָר, אז איר האָט באַ סטעפּורזשינסקין באַ־האלטן טווע און אז טאָליק איז ניט אין דער ארמיי, נאָר אין וואלד!

סקוראטאָוויטש האָט אראָפּגענומען די האנט פון מיכאלקעס פּלייצע און ווײַטער זײַנען זיי שוין געגאנגען שווײַגנדיק. אזוי זײַנען זיי ארײַן אין שפּײַכלער. סקוראטאָוויטש האָט געעפנט א דייזשקע:

— נעם כאזער, אָט דעם שטיק.

— איך וועל מאָרגן נעמען,—האָט א זאָג געטאָן דער צערודער־טער מיכאלקע.

סקוראטאָוויטש האָט פארשלאָסן דעם שפּײַכלער און איז אוועק אין שטוב. („מע וואָלט אים עפּשער איבערעמעסן גע־דארפט אָפּראמען פון וועג, וואָרעם איבער אים קען מען נאָך אומקומען"—האָט ער געטראכט וועגן מיכאלקען.) מיכאלקע איז פארבליבן אין קיך. ער האָט ניט געקענט אײַנשלאָפן: ער איז אינדערפינצטער געשטאנען נעבן פענצטער און דורכן שויב געקוקט אפן אויסגעשטערנטן הימל. ער האָט געהערט, ווי סקו־ראטאָוויטש לייגט זיך ניט שלאָפן, קלאפּט אָפּט מיט זײַנע שטיוול אָן דיל, קרעכצעט און רופט גאָט צוהילף. מיכאלקע האָט אזוי געטראכט: „און אויב מע וועט אים הײַנט באנאכט קומען ארעסטירן, שלאָפט ער דאָך ניט און קען נאָך אנט־לויפן. סײַדן זיי זאָלן שטילערהייט צופאָרן? וועלן דאָך אָבער די הינט אָנהייבן בילן". ער האָט זיך שוין געוועזן בארויִקט, די פּלייצע האָט אופגעהערט ווי טאָן, ער איז איבערפולט געווען מיט סינע צום באלעבאָס. ער האָט געטראכט, וואָס קען ער טאָן, די הינט זאָלן ניט בילן. אָט אזוי איז ער שווײַגנ־דיק געשטאנען באַם פענצטער.

— מיכאלקע, דו שלאָפסט?—האָט סקוראטאָוויטש הויך א שעפּטשע געטאָן הינטער דער וואנט.

„ער וויל עפּעס טאָן, איך זאָל ניט זען"—האָט זיך מיכאלקע טייקעפּ אָנגעשטויסן און שטיל זיך אוועקגעלייגט אפן געלעגער.

— שלאָפסט ניט, מיכאלקע?

א שטיל־שווייַגן. אין פּירהויז האָט זיך אָפּגערופן א גאנדז, און א קאַץ האָט ערגעץ אין די צימערן א מיאוקע געטאָן. סקוראטאָוויטש גייט צו צו דער קיך־טיר און עפנט זי שטיל אוף.

— מיכאלקע,—שעפּטשעט ער,—שלאָפסט?

— איך שלאָף, דער קאָפּ טוט וויי,—קרעכצעט מיכאלקע קלוי־מערשט ווי דורכן שלאָף, און אין הארצן לאַכט ער פון אים.

— שלאָף זיך, שלאָף. איך האָב בעקיוון א קוק געטאָן, ווייַל מאָרגן וויל איך דיך, אז גאָט וועט געבן געזונט, אופוועקן פריִער: מיר וועלן ברענגען פון וואלד א פּאָר פלעקענער פארן פּלויט.

— גוט.

סקוראטאָוויטש גייט ווידער אין זייַן „זאלכל", און מיכאלקע זיצט און טרייסלט זיך פון אופרעגונג. „האָט א קוק געטאָן, צי איך שלאָף. וואָס וויל ער טאָן? עפּשער וויל ער מיך דערהארגענען?" בא מיכאלקען שטעלן זיך די האָר קאפויר, ער לאָזט זיך צו דער טיר און מאכט זיך גרייט צו אנטלויפן. עס הערט זיך, אז סקוראטאָוויטש איז אין זייַן „זאלכל". עס גייט דורך בא א שאָ צייַט. „מיכאלקע, מיסטאָמע, שלאָפט שוין!" סקוראטאָוויטש האָט ניט ווילנדיק א קלאפּ געטאָן, בייס ער האָט אָפּגעקייטלט די טיר אינעם פאראדנעם פּירהויז: ער איז ארויס אפן הויף. מיכאלקע איז אריַינגעשפּרונגען אין דעם פינצטערן „זאלכל" און צוגעזאָרגן גע־וואָרן צום פענצטער. ער האָט אלץ געזען: סקוראטאָוויטש האָט זיך געשטעלט אפ די קני, ארויסגעשלעפּט פון אונטערן גאנעק א רידל, פארוואָרפן אפן אקסל און עפּעס א שווארצע זאך צוגע־טוליעט צו דער ברוסט. אזוי איז ער אוועק צום טויער. פאָר־זיכטיק איז מיכאלקע אוועק נאָך אים, טוליענדיק זיך צום פּלויט.

ער האָט זייער דײַטלעך געזען, ווי סקוראטאָוויטש איז צוגע־
גאנגען צו דעם פעלד־בארנבוים, וואָס איז געוואָקסן צווישן
וואלד און כוטער, און אָנגעהויבן דאָרט גראָבן. מיכאלקע האָט
אלץ אויסגעקוקט און, ניט קענענדיק אײַנהאלטן זײַן אופרע־
גונג, איז ער אוועקגעלאָפן צוריק און ארײַנגעשפרונגען אין
קיך דורך דער הינטער־טיר, פארגעסנדיק צושליסן די פאראדנע
טיר דורך וועלכער ער איז ארויס נאָכשפירן סקוראטאָוויטשן.

— גאָט מײַנער, ווער האָט עס די טיר געעפנט,—האָט זיך
אינגיכן דערהערט סקוראטאָוויטשעס קרעכצען אין צימער.—מי־
כאלקע, דאָס ביסטו ארויס?

— וואָס?—האָט זיך אָפּגערופן מיכאלקע, מאכנדיק זיך פאר
א שלאָפנדיקן.

— דאָס האָסטו געעפנט די טיר?

— וועלכע טיר?

מיכאלקע האָט זיך דערמאָנט און זיך דערשראָקן. סקוראטאָ־
וויטש איז ארײַן אין קיך. איצט האָט ער שוין ניט געטראכט
וועגן דעם, אז מיכאלקע זאָל זיך כאָטש ביז באגינען אויס־
שלאָפן.

— דאָס האָסטו געעפנט די טיר?

— איך בין געשלאָפן.

— און איך האָב געמיינט, אז דו ביסט ארויס אין הויף.
איך האָב אביסל א דרעמל געטאָן, און דערנאָך טראכט איך
זיך—איך וועל צוגיין אין וואלד אויסהאקן א פּאָר פלעקענער,
קיינער זאָל ניט זען, און ווי נאָר ס'וועט אָנהייבן טאָגן, וועל
איך מיט דיר צוגיין אהין. איך גיי ארויס אין פירהויז—ערשט
די טיר איז אָפן. עפשער האָב איך אליין פארגעסן אינאָוונט
פארמאכן די טיר, און עפשער איז דאָס דער ווינט. (געשוויגן
אביסל.) צײַטנווײַז גיב איך א טראכט וועגן דיר: דער טאטע
דײַנער איז געשטאָרבן, נעבעך. דו ביסט געבליבן א יאָסעם,
דו דארפסט זיך לערנען ווי לעבן אפ דער וועלט. (פול מיט

אומרו, האָט ער איצט געהאַט א באדערפעניש אויסצוגיסן זײַן
הארץ פאר וועמען עס איז, און דעריבער האָט ער אויסגערעדט
זײַן הארץ פאר מיכאלקען, כאָטש ער האָט אים פײַנט געהאַט).
וואָרעם וואָס טוט זיך אפ דער וועלט? מע גלויבט דאָך קיינ־
מאָל ניט קיין מענטשן, און מעג ער כאָטש אויסגיין, זיך אויס־
ציִען פאר דײַנע פיס. יעדער איינציקער זעט אינעם צווייטן א
סוינע, ווי גוט דו זאָלסט זיך ניט באגיין מיט מענטשן. דאָס
זאָג איך דיר דעם ריינעם עמעס. ביסט נאָך א קליינער, א נא־
רישער. קענסט נאָך ניט לעבן מיט מענטשן ווי עס באדארפ
צו זײַן. דאָס, וואָס דו פארמאָגסט, זאָלסטו מענטשן ניט בא־
ווײַזן, ווײַל מע וועט אָפּנעמען. און בא א מענטשן קען שטענ־
דיק טרעפן א פינצטערע צײַט. פון טפיסע און טאָרבע קען מען
קיינמאָל ניט באוואָרנט זײַן. באהאלט בא זיך סײַ דײַנע גע־
דאנקען, סײַ אלץ, וואָס דו פארמאָגסט, וואָרעם מע וועט דיך
אײַנשלינגען צוזאמען מיט אלע דײַנע בעבעכעס. ווען דײַן טאטע
וואָלט עפּעס־וואָס געווען האָבן בא דער נעשאָמע, וואָלט אים דען
שרעקלעך געווען די פינצטערע צײַט? ער וואָלט דעמלט גע־
לאָזן פאר זײַנע קליינע קינדער, און זיי וואָלטן פון קיין צאָ־
רעס ניט געוווסט. און אזוי זײַנען זיי נאָכן טאטנס טויט פאר־
בליבן אפ דײַנע יעסוימישע הענט. און דו קלײַבסט זיך נאָך
קלאפּן מיטן צונג! וועמען גלויבסטו? מיינסט, אז מענטשן וועלן
דיר העלפן? יעדער איינער סטארעט זיך ארויסדרײַסן וואָס מער
פאר זיך און דײַגעט ניט פאר יענעם! ווער ס'איז קלוג און
לײַטיש, יענער איז קארג אי אפ ווערטער, אי אפ אלץ. אלדאָס
זײַניקע האלט ער בא זיך. א פינצטערע צײַט קען בא יעדערן
טרעפן, און ביפראט נאָך איצט! אזא פאסקודנע צײַט איז איצט, אן
אומזיכערע, א שרעקלעכע—אומרו, מילכאָמע, פארשיידענע רע־
וואָליוציעס! דער מענטש איז איצט געוואָרן ווי א כײַע. יעדער
ראטעוועט זיך, ווי ער קען, יעדערער וויל לעבן. אפ דער וועלט
וועט נאָך גענוג פאָרקומען, ס'איז נאָך ניט פארענדיקט, מע

וועט נאָך טרייַבן מענטשן אפ יעסורים און לייַדן, קליינע קינדער וועט מען ווארפן אינמיטן וועג: זיי וועלן כליפען, וויינען, זיפצן, און קיינער וועט ניט ראכמאָנעס האָבן. די דאָזיקע אומגליקלעכע יעסורימים וועלן זיך אוועקלאָזן איבער דער וועלט אָן טאטעס און אָן מאמעס. און זיי, וואָס טוען זיי מיט מענטשן? האָבן אָנגעהויבן ראבעווען. רעקוויזיציעס, צי, ווי זאָגן זיי, ראזוויאָרסטקע, וואָס איז דאָס? (געשוויגן אביסל, א טראכט געטאָן, א כראקע געטאָן אזוי, אז ער האָט אוש אופגעוועקט אין פירהויז דעם הונט, און יענער האָט א האווקע געטאָן.) איז אָט, זאָג איך דיר, זונעלע... נו, גוט... שלאָף זיך, שלאָף.

און איז אוועק אין זייַן צימער. מיכאלקע האָט געהערט, ווי ער לייגט זיך ניט שלאָפן. „האָט מוירע. עפשער וועט מען קומען ארעסטירן, די הינט וועלן אָנהייבן בילן, וועט ער אנטלויפן“—האָט מיכאלקע געטראכט. און פלוצלינג האָט ער א ציטער געטאָן. סטארענדיק זיך, סקוראטאָוויטש זאָל ניט דערהערן, איז ער ארויס אין הויף און מיט א שטילן פייַף א רוף געטאָן די הינט. די הינט זייַנען אוועק נאָך אים אוש הינטערן כוטער, צום בארנבוים. דאָרט האָט ער געהאט א צווייענדיקע ארבעט: אי האלטן די הינט וואָס ווייַטער פון כוטער, אי זען, וואָס סקוראטאָוויטש האָט אָקאָרשט געטאָן נעבן בארנבוים. „מיינסט, דו וועסט זיך פון מיר אויסבאהאלטן? רעדסט מיר עפעס וועגן יעסורימים און וועגן א פינצטערער צייַט, איז ווארט נאָר צו“—האָט מיכאלקע זעלבסטזיכער און אפילע גייַוועדיק א טראכט געטאָן, אייַנטרעטנדיק די ערד לעבן בארנבוים. די הינט האָבן זיך געריבן אָן זייַנע פיס. ס'איז געווען אזוי פינצטער, אז ער האָט קוים געזען דעם ווילדן בארנבוים. ענדלעך איז אים דערעסן געוואָרן צו ווארטן: קיינער איז אין כוטער ניט געקומען, און ער איז אוועק צוריק. אין די פענצטער איז ערגעץ ניט געווען קיין פייַער, נאָר סקוראטאָוויטש איז ניט געשלאָפן. מיכאלקע האָט עס געהערט אין קיך דורך דער וואנט.

סקוראטאָוויטש האָט צו זיך אַליינ גערעדט: „סטעפאַנ סטעדאַס, סטעפּאַנקע... דו כאַטש לֿעבסט ניט צווישנ די דאָזיקע אויסוווּרפנ... גאָט מײַנ גאָט! אונ זי איז געשטאָרבנ... אנ אַלֿמענ עבלֿיבנ...“

מיטאַמאָלֿ האָבנ די הינט אָנגעשטעלֿט די אויערנ אונ גענורמענ בורטשענ. מיכאַלֿקע האָט זיך מאָמענטאַלֿ א לֿאָז געטאָנ צו זיי אונ געכאַפּט איינעמ אונ דעמ צווייטנ פאַר די מאָרדעס. ער האָט זיי בעגלֿעט איבער די קעפּ, פאַרדריקט זיי די מײַלֿער אונ זיי האָבנ געהאָרכזאַמ געשוויגנ. מיכאַלֿקענ האָט זיך געדאַכט, אז דערצו וועט שוינ קיינ סאָפּ ניט נעמענ: די הינט זײַנענ געהאָרכזאַמ געווענ, אונ אינ ערגעצ האָט מענ ניט געהערט קיינ רויש. אימ האָט דערעסנ, אונ ער האָט אָפּגעלֿאָזט די הינט. זיי האָבנ ווידער אָנגעשטעלֿט די אויערנ אונ אָנגעהויבנ בורטשענ. אינ דער זעלֿביקער רעגע האָט סקוראטאָוויטש גענומענ כריפּעג מיט א פאַרשלֿעפּערטער שטימ:

— ווער איז דאָרט?

קיינשומ ענטפער האָט מיכאַלֿקע ניט געהערט איבער די הינט. זיי האָבנ זיך א וואָרפ געטאָנ צו דער טיר, געעפנט זי אונ אפנ הויפ שוינ זײַנענ זיי זיך פאַרגאַנגענ אינ בילֿנ. מיכאַלֿקע האָט זיך א לֿאָז בעטאָנ אינ פירהויז. דאָרט האָבנ געשריִענ די איבערגעשראָקענע געגנדז; אנ אויסגעשטערנטער הימלֿ האָט זיך געזענ אינ דער אָפענער טיר, אונ א מענטשלֿעכע פיגור איז געשטאַנענ.

— גיי ניט ארויס! — האָט דער מענטש א געשריי געטאָנ אפ מיכאַלֿקענ.

— איכ בינ פונדאַנענ, איכ פיטער באַמ באַלֿעבאָס די בעהיימעס.

— גיי אינ שטוב.

ער איז גלֿײַך אוועק אינ סקוראטאָוויטשעס צימער. דאָרט איז סקוראטאָוויטש געשטאַנענ א בלֿאַסער קעגנ צוויי רויטאַרמייער אונ אײַנגעטײַנעט, אז זײַנ זונ איז אינ דער ארמיי.

— און וווּ איז דײַן פאסטעכל? אהא, אָט איז ער. נו, וווּ זאָל מען אים זוכן?

דאָס איז געווען א שווידערלעכער מאָמענט פאר מיכאלקען. כאָטש ער האָט שוין באטאָג אלץ דערציילט, כאָטש ניט לאנג נאָך האָט ער געשריִען אפ סקוראטאָוויטשן „גיב כאזער, אניט וועל איך דערציילן‟, ־פונדעסטוועגן, דערזעענדיק זיך פארמישט אין אָט דער געשיכטע, וווּ עס שמעקט מיט טפיסע (און דערוווּסט האַט ער זיך עס פונעם שמועס מיט זאָסיען), איז ער אזוי צערודערט און דערשראָקן געוואָרן, אז ער האָט אפילע מיט עפּעס א געוויסער פארלאָרנקײַט א קוק געטאָן אפ סקוראטאָוויטשן. יענער האָט זיך אזש אײַנגעגעסן אין אים מיט די אויגן. „שווײַג אָדער נאר זײַ אָפּ—כ׳וועל דיך אָפּגילטן, אפ אייביק גליקלעך מאכן‟—האָט גערעדט סקוראטאָוויטשעס קוק. „אז איך האָב שוין באטאָג אלץ דערציילט‟—האָט זיך געבעטן בא סקוראטאָוויטשן מיכאלקעס גאנצער וועזן. די הונגעריקע קליינע שוועסטערלעך און ברידערלעך האָבן זיך ווי אויסגעשטעלט פאר אים אין א שערענגע און גענומען פאָדערן ברויט, און בא סקוראטאָוויטשן איז ברויט פאראן אסאך. מיכאלקע האָט דאָ געדארפט בײַשטיין א גרויסן ניסאָיען.

— וווּ איז זײַן זון?

מיכאלקע האָט אָנגעהויבן שטאמלען:

— איך האָב געהערט, אז ער איז ניט אין ארמיי.

— דו אליין האָסט דאָך הײַנט באטאָג דערציילט, אז דו האָסט אים געזען. האָסט מוירע פארן באלעבאָס?

סקוראטאָוויטש האָט זיך פּלוצלינג, ווי אן אונטערגעשאָסענער, צוגעזעצט אפ דער קאנאפּקע. „איצט איז שוין אלץ פארפאלן‟—האָט געזאָגט די טויטע קאלטקײַט אפ זײַן פּאָנעם. פון דער מינוט אָן האָט ער שוין גאָרניט גערעדט. ער איז געזעסן און געקוקט ערגעץ אפן אושאק פון פענצטער. מיכאלקע האָט, צאפּלענדיק זיך, ווי א געפאנגענע פויגל, דערציילט אלץ, אפילע

דאָס, וואָס ער האָט זיך בלויז מעשאער געווען. סקוראטאָוויטש
האָט זיך א ריר געטאָן פון אָרט ערשט דעמלט, ווען מע האָט
אים באפוילן זיך אָנטאָן. מע האָט אים אוועקגעזעצט אפ א פור
און פון ביידע זייטן האָבן זיך געזעצט צוויי רויטארמייער. ס'האָט
געטאָגט. צווייען זיינען פארבליבן אין כוטער ביז אינדערפרי,
ביז מע איז געקומען פון דאָרפראט און אָפגעשריבן דעם כו־
טער. מיכאלקע האָט אומעטום געפירט און אלץ באוויזן, ווי ער
וואָלט דאָ געווען דער איינציקער באלעבאָס. פארנאכט האָט מען
אים געזאָגט, אז ער זאָל דאָ מער ניט פארבלייבן: אין דער דאָ־
זיקער איינזאמקייט זיינער קען נאָך קומען טאָליק און זיך אָפ־
רעכענען מיט אים, און די דאָזיקע נעקאָמע וועט זיין א גרוי־
זאמע. מיכאלקע האָט פארלאָזן דעם כוטער און איז אוועק
אהיים. דאָרט האָט מען געהאלטן באם פארענדיקן סקוראטאָ־
וויטשעס ברויט. בא אים איז פאָרגעקומען אזא שמועס מיט דער
מוטער:

— איצט, זונעלע, דארפסטו ערגעץ אן אנדער ארבעט זוכן.

— נאָר ניט ערגעץ אין איינזאמקייט, ווייל דאָרט איז שרעק־
לעך, טאָליק קען זיך נאָך אָפרעכענען מיט מיר.

— אן אויסוואורף איז אָט דער טאָליק, פונקט אזא, ווי דער
טאטע זיינער.

— ווען איך וואָלט געווען וויסן, וואָלט איך טייקעף אלץ
דערציילט. מערנישט, וואָס ער האָט אייך ברויט געגעבן.

די מוטער איז צערודערט געוואָרן, און דאָס האָט נאָך מער פאר־
פלאָנטערט מיכאלקעס געדאנקען. אין עטלעכע טעג ארום האָט מען
אים גערופן אפ א פארהער. סקוראטאָוויטש האָט אלץ געטייַנעט,
אז ער וויים ניט, ווו זיין זון איז. „ער איז אוועק אין ארמיי,
און אויב עמעצער האָט אים ווו געזען, איז ווייס איך גאָרנישט".
מיכאלקע האָט געזאָגט, אז ער האָט אליין געזען, ווי טאָליק
האָט געשמועס מיט זיין טאטן. מיכאלקען האָט מען געהאלטן
א גאנצן טאָג. ער האָט געזען, אז ער איז געוואָרן א גאָר

וויכטיקע פּרוזשינקע אין דעם דאָזיקן איניען. אים האָט זיך געוואָלט, אז אלץ זאָל וואָס גיכער דורכגיין און זיך פארענדיקן. שפּעטער האָט מען אים ווידער גערופן אפּ א פארהער. ביז איצט האָט זיך סקוראטאָוויטש מוידע געווען, אז ער האָט זיך עטלעכע מאָל געזען מיט טאַליקן, ער האָט אָבער אָפּגעלייקנט דעם זונס אָנטייל אין די מאָרדן און דאָס, וואָס ער האָט אליין אונטערגעצונדן זײַן כוטער. „באטראכט נאָר, וואָס איר רעדט! צוליב וואָס זאָל איך גיין אונטערצינדן מײַן אייגנס! די סרייפּע האָט דאָך מײַן ווײַב אין קייוועך פארטריבן! זי איז אזוי אויך קראנק געווען, און דאָס האָט זי אינגאנצן ניט אויסגעהאלטן". ענדלעך איז פעסטגעשטעלט געוואָרן זײַן שולד אין דער סרייפּע און אין באנדיטיזם. די אויספאָרשונג האָט זיך געענדיקט, און מיכאלקע האָט פריַער אָפּגעעטעמט. ער אליין האָט ניט געקענט אָפּשאצן, וואָס מיט אים איז פאָרגעקומען פאר דער דאָזיקער צײַט, וואָס פאר אן ארבעט איז אָפּגעטאָן געוואָרן אין זײַנע געדאנקען. ס'מאכט ניט אויס, וואָס ער איז אלט געווען אינגאנצן פערצן יאָר. פאר די לעצטע עטלעכע וואָכן איז ער געוואָרן זעלבשטענדיקער, ערנסטער, פּונקט ווי א דערוואָקסענער מענטש. אין אסאך יאָרן ארום האָט ער, דערמאָנענדיק די דאָזיקע טעג, אליין געטראכט: „איך בין דעמלט פּלוצלינג געוואָרן „א דורכגעטריבענע פויגל"—אָט אזוי האָט ער געטראכט וועגן זיך איצט שוין, אין אונדזער צײַט, מיט אומרו און בענקעניש. דעמלט אָבער האָט זיך ערשט געענדיקט זײַן קינדהײַט.

— — — — — — — — — — — — —

ס'איז שוין פריִער הארבסט געווען. די אָפּגעשניטענע קאָרנפעלדער זײַנען טונקל געוואָרן, פויגלען האָבן זיך געקליבן צוזאמען. די פויגלען האָבן געשריִען אין פעלד, ארום וואלד. ס'האָט זיך ארויסגעזען סקוראטאָוויטשעס פּוסט געוואָרענער כוטער. מיכאלקע איז געשטאנען נעבן געמויערטן סקלעפּ: ער האָט פארטראכט קומען אהער און א קוק טאָן, ווײַל צופיל איז ער שוין

דאָ אײַנגעלעבט געווען. ער האָט ארײַנגעקוקט אין די שטאלן, דורכגעגאנגען דעם סאָד און איז אוועק אין פעלד, צום ווילדן בארנבוים. דער בארנבוים האָט אים געצויגן צו זיך. ער איז צוגעגאנגען און זיך אומגעקוקט, צי קיינער זעט אים ניט. קיינער איז אין ערגעץ ניט געווען. ער האָט זיך צוגעטשפּארט מיט דער פּלייצע צום בארנבוים און גענומען קוקן אף דער ערד אונטער אים. ער האָט גערעדט צו זיך אליין: „זע נאָר, קיין סימען שוין ניטאָ אפילע! שוין מיט גראָז אָנגעהויבן פארוואקסן. קיינעם וועט אפילע אין קאָפּ ניט אײַנפאלן. איך נאָר אליין וויים! איך וועל דעם סאָד האלטן בא זיך! קיינער וועט וועגן דעם ניט ווּסן! איך אליין! זאָל קומען די פינצטערע צײַט, זאָל! איך האָב קיין מוירע ניט... אבי נאָר סקוראטאָוויטש זאָל זיך ניט אומקערן"...

א ווילדע פרייד האָט אים ארומגעכאפּט. מיט עפּעס א מין עקסטאַז האָט ער געהערט דאָס פייגל־געשריי און לאנג זיך ניט געקענט אָפּרײַסן פון בארנבוים. און אז ער איז אוועק—האָט ער זיך אלץ אומגעקוקט, קיינער זאָל אים כאָטש דאָ ניט באמערקן. אפמאָרגן איז ער ווידער אהער געקומען, איבערמאָרגן—אויך. דער הארבסט האָט זיך אלץ מער אָנגערוקט, די פויגלען האָבן געשריִען, די אָפּגעשניטענע קאָרנפעלדער זײַנען ברוין געוואָרן. ער איז אלץ אָפטער און אָפטער געקומען צום בארנבוים, געקוקט, ווי די ערד אונטער אים ווערט אלץ מער און מער פארהארטעוועט. און מיט א ווילדער פרייד געהערט דאָס פויגל-געשריי און געזען די הארבסטיקע נעפּלען אפן האָריזאָנט. אזוי האָט זיך פארענדיקט און אף אייביק פארשוואונדן זײַן קינדהײַט.

מיט יאָרן צוריק האָט אים דער טאטע, א קליינינקן, געבראכט צו פירן צו סקוראטאָוויטשן אף ארבעט. איצט האָט ער זיך שוין אליין געזוכט ארבעט בא לײַטן. פארנומען מיט די דאָזיקע זוכענישן, האָט ער זיך ווינציק צוגעהערט צו דעם, וואָס

ס'האָט זיך געטאָן אפ דער וועלט. איינמאָל האָט אים זאָסיע גע־
זאָגט:
— האָסט געהערט וועגן סקוראטאָוויטשן?
— ניין.
— נעכטן איז געווען אין צײַטונג.
— וואָס?
— די טעג האָט מען אים צעשאָסן.
די דאָזיקע נײַס האָט אים צעטומלט. ער איז געשטאַנען און געשוויגן. און נאָך אין עטלעכע טעג ארום, דרייענדיק זיך אין שטעטל אפן יאריד צווישן מענטשן און נאָכפרעגנדיק זיך, ווי מע קען אָנקומען אפ ארבעט, איז ער צוגעגאַנגען צו א מענטשן, וואָס האָט פארקויפט לעפל, פעסלעך און צעבערס. דאָרט איז געשטאַנען א גרויסער אוילעם און דער מענטש האָט דערציילט:
— דאָס, וואָס מע האָט צעשאָסן דעם אלטן באנדיט סקורא־טאָוויטשן? איז ער דאָך, דאכט זיך, ערגעץ פון אײַער קאנט, א היגער.
— און איר אליין זײַט פונוואנען?
— איך בין פון שטאָט. א גאנצע נאכט געפאָרן. נעכטן איז בא אונדז אין שטאָט געווען א גרויסע סרייפע. ס'איז פארברענט געוואָרן די באָלשעוויסטישע קאנצעליאריע און נעבן װאָקזאל האָט געברענט א סקלאד מיט טוווע, דאָרטן שטעלט מען צו ראזוויאָרסטקע. קאם אײַנגעלאָשן. די צוויי רויטארמייער, וואָס זײַנען געשטאַנען אפ דער וואך, האָט מען געפונען דערהארגע־טע. איניינעם מיט דער קאנצעליאריע איז געווען א קינדערהיים, איז ער אויך פארברענט געוואָרן. דאָרט זײַנען בעווען פארשיי־דענע קינדער, וואָס האָבן ניט קיין עלטערן, אָדער אזוי זיך יעסוימים, האָבן זיי שלעפעריקע קוים באוויזן ארויסשפרינגען דורך די פענצטער. די גאנצע דערנערונג זייערע איז פארברענט געוואָרן, די סקלאדן האָבן זיך אופגעריסן פון א באָמבע. זײַנען זיי, נעבעך, אוועק בעטלען, קעדיי נים אויסגיין פון הונגער.

עס גייט ווינטער, עפּשער וועט מענ זיי ערגעצ־ווו באקליידנ. א באנדיטישער אָנפאַל געוועזנ...

— אײַ־אײַ־אײַ! וואָס זאָגסטו דערויפ!

— מע רעדט פארשיידנס. מע זאָגט אפילע, אז דאָס קאָמאַנדעוועט אפּאָנעמ סקוראטאָוויטשעס זונ מיט דער באנדע, ער נעמט נעקאָמע פארנ צעשאָסענעמ טאטנ. ער קוקט אפ גאָרנישט: צינדט אונ בראָקט. מע רעדט — אונ צי איז עס עמעס, צי ניט — ווער ווייס! מיר זײַנענ מענטשנ, אזוי צו זאָגנ, פּראָסטע, האָרעפּאַשנע. אז דו וועסט ניט ארבעטנ, וועסטו ניט עסנ. נאָר מע הערט, וואָס מענטשנ ריידנ.

מיכאלקענ האָט עס געטראָפנ ווי א דונער. א מוירע האָט אימ ארומגעכאפּט. „איכ וועל ניט גיינ ארבעטנ ערגעצ אינ אײַנזאַמקייט“. אימ האָט א צי געטאָנ צו זאָסיענ. געפינענ זי איז געווענ ניט גרינג, זי איז אויכ געגאנגענ צו לײַטנ זוכנ ארבעט. נאָכ קיינמאָל איז איר ניט געווענ אזוי שווער צו לעבנ, ווי איצט. זי האָט א זאָג געטאָנ צו מיכאלקענ:

— איכ וועל גיינ אינ שטאָט. דאָרט איז זיכערער, אונ ווידער האָב איכ דאָרט אזעלכע מענטשנ...

— וואָסערע מענטשנ?

— געדענקסט, א קראנקער רויטארמייער איז געפאָרנ אהיימ אונ סקוראטאָוויטש האָט אימ געפירט? ער איז געווענ בא אונדז אינ שטוב. ער האָט מיר געלאָזנ זײַנ אדרעס אונ גערעדט מיט מיר, ווי א לײַבלעכער ברודער. ער האָט ווי געוווסט, אז מיר וועט זײַנ שווער צו לעבנ. עפּשער וועט ער מיר העלפנ ערגעצ קריגנ אנ אָרט. איכ בינ איצט אליינ, קיינעמ האָב איכ ניט...

— איכ וועל מיט דיר אויכ גיינ. עפּשער וועל איכ אויכ עפּעס קריגנ אנ ארבעט.

אונ זיי האָבנ זיכ צונויפגערעדט גיינ צוזאמענ. געלאָזנ האָבנ זיי זיכ אינ וועג נאָכ פארנ זונ־אופגאנג, איבערפּולטע מיט אומקלאָרע האָפענונגענ. אינמיטנ וועג האָט ער אָנגעהויבנ אי־

בערטראכטנ: עפשער אומקערנ זיכ צוריק? אימ האָט געצויגנ צו זיכ דער בארנבוימ אפ סקוואטאָוויטשעס פעלד, אימ האָט זיכ געדאכט, אז ער טאָר ווײַט ניט אוועקגיינ פונ דער דאָזיקער געגנט, אז ער דארפ היטנ יענצ אָרט. זאָסיע האָט באמערקט, אז ער קווענקלט זיכ, האָט זי אימ אײַנגערעדט, ער זאָל גיינ ווײַטער: איר איז שווער געווענ צו פארבלײַבנ אליינ. זי האָט גערעדט צו אימ, נאָר ער האָט דאָסראָוו געשוויגנ אונ געהערט, אונ געווענ איז בא אימ צו זאָסיענ אזא געפיל, ווי דאָס וואָלט זײַנ מאמע מיט אימ גערעדט. ער האָט זיכ אָנגעהויבנ באציִענ צו איר מיט א געפיל פונ גרויסער איבערגעגעבנקײַט. זיי זײַנענ דורכגעגאנגענ נאָכ א ווערסט צענ אונ דערפילט א שרעקלעכע מידקײַט. אינ עפעס א פאָרלאָזענער טריקנ־קאמער האָבנ זיי זיכ צוגעשפארט אָפרוענ אונ זײַנענ אנשלאָפנ געוואָרנ אפ קאסטריצע. אופגעכאפט האָבנ זיי זיכ באנאכט, ס'איז זייער פינצטער געווענ, דורכ די לעכער אינ דאכ האָבנ געלויכטנ איינצלנע שטערנ. ס'איז קאלט געווענ. זיצנדיק איינער נעבנ אנדערנ, האָבנ זיי געווארט אפנ פארטאָג אונ זײַנענ אופגערעגט געווענ פונ עפעס א געפיל, וואָס זיי האָבנ נאָכ קיינמאָל ניט געוווסט: זיי זײַנענ געזעסנ אקסל צו אקסל, זייער נאָענט. אפמאָרגנ צו האלבנ טאָג־צו זײַנענ זיי צוגעגאנגענ צו א וואָקזאל. ארומ איז געווענ א צעטראָטענער וויהאָנ אונ ניט ווײַט האָט זיכ אָנגעהויבנ די ערשטע שטאָטישע גאס. זיי האָבנ אומגעוואנדערט איבער דער שטאָט אזוי לאנג, ביז זיי האָבנ זיכ דערפרעגט אפ נאזארעווסקיס ווינונג. אפ דער טיר איז געהאנגענ א שלאָס. דער אָונט איז שוינ ניט ווײַט געווענ. די שכיינימ האָבנ געזאָגט, אז קאָנדראט נאזארעווסקי איז אינ דער ארמיי אונ אז „ס'איז דאָ א קליינ שוועסטערל זײַנס — אירינקע, איז זי פריִער געווענ אינ קינדערהיימ, אונ אז די באנדיטנ האָבנ אונטערגעצונדנ דעם קינדערהיימ, איז זי נעלעמ געוואָרנ, אונ קיינער ווייס ניט, ווו זי איז איצט. די קינדער האָבנ זיכ אוועק־

געשלעפּט איבער דער וועלט, ווי די פויגעלעך, ווער־ווּהין— פון הונגער, פון קעלט. אַלץ איז פאַרברענט געוואָרן, זיך קאַם פון פייער אַרויסגעראַטעוועט". זאָסיע און מיכאַלקע האָבן זיך אַוועקגעזעצט אויף אַ שטיין אין גאַס - און ניט געוווּסט, וווּהין גייט מען איצט. ס'איז צוגעפאַלן דער פאַרנאַכט. זיי האָבן ניט געהאַט וועגן וואָס צו ריידן. אויף דער גאַס איז פּוסט און שטיל. עפּעס אַ רויטאַרמייער, אַ פאַרשטויבטער, אַ מידער, האָט זיך אָפּגעשטעלט נעבן זיי:

— דאָ וווינט נאַזאַרעווסקי?

— דאָ.

— ווּ איז אירינקע?

מיכאַלקע און זאָסיע האָבן זיך אויפגעהויבן פון שטיין.

— קיינער ווייס ניט, ווּ זי איז. דער קינדערהיים איז אָפּגעבּרענט געוואָרן...

— דאָס ווייס איך. ווּ זאָל מען זי אָבער זוכן?

— מיר ווייסן ניט.

אַ פרוי איז אַרויס פון דער שכיינעסדיקער טיר:

— מע האָט זי נעכטן געזען אויפן וואָקזאַל.

דער רויטאַרמייער, זאָסיע און מיכאַלקע האָבן זיך געלאָזט צוזאַמען אויפן וואָקזאַל. אַלע דרייַען זייַנען אַרייַן אינעם גרויסן צימער פאַר פּאַסאַזשירן און האָבן דערזען באַם פענצטער אַ רעדל מענטשן. דאָרט האָט מען, קענטיק, עפּעס באַטראַכט. דער אוילעם האָט געשוויגן, נאָר ווען־ניט־ווען האָבן זיך געהערט אָנמערקונגען און פאַרשלאָגן. אונטערן פענצטער, בא דער וואַנט, אַנטקעגן נייַגעריקן אוילעם, איז געזעסן אַ קינד—אַ מיידעלע אין עפּעס אַ גרויסער שמוציקער און צעריסענער סוויטע. די הענט האָט זי געהאַלטן פאַרוקט אין די אַרבל, נאָר צייַטנווייַז פלעגט זי אַרויסשלעפּן פון די אַרבל אירע דאַרע פויסטלעך, קעדיי אַ קראַץ טאָן די ברוסט אָדער דעם קאָפּ. און דעמאָלט פלעגט מען זען, אַז די פויסטלעך אירע זייַנען ווייַסע, ביינער־

דיקע, האָבנ זיכ אזש דורכגעלויכטנ. דאָס פענעמל—ווײַס, דאָס נעזל—פארשפיצט. איינע א פרוי האָט געגעבנ דעם דאָזיקנ קינד ברויט אונ אנ אוגערעק. דאָס קינד האָט א דריי געטאָנ מיטנ קאָפּ:

— איכ טאָר עס ניט עסנ. בא מיר איז א קראנקער בויכ.

זי האָט גערעדט, ווי א דערוואָקסענע. אלע האָבנ געהערט די דאָזיקע פוסטע שטים, אינ ווערכער ס'האָט געקלונגענ א הארבע לעבנס-פראקטיק. איינער אנ אלטער מיט א סוקעוואטנ שטעקנ אונ מיט א זעקל אפנ פלייצע איז ראפטום אָנגעפאלנ אפ דער פרוי:

— וואָס גיסטו איר אוגערקעס,—אויכ מיר אנ עסנ! דו גיב איר, כאזער, צי אזוי עפעס א געשמאקע זאכ! זעסטו, אבי־וואָס וועט זי ניט עסנ! איר שטייט דאָ איבער איר אונ זיפצט, אונ זי וועט אײַכ פארקויפנ אונ אָפּקויפנ! זי ווייס מער פונ דיר, ס'מאכט ניט אויס, וואָס זי איז א קליינס. אָט, אשטייגער, עס זאָל אויסקומענ ערגעץ בעהיימעס פיטערנ, ווערסטו זי בעשומויפנ ניט אײַנריידנ. איכ וועל אײַכ דערציילנ, וואָס בא מיר איז הײַנטיקנ זומער געווענ. (ער האָט דערציילט, וואָס בא אימ איז געווענ דעמ זומער.) אָט זיצט זי אונ בעטלט, אונ ניט ווײַס, מיסטאָמע, זיצט ערגעץ די מאמע אָדער דער טאטע אונ קוקנ זיכ צו, צי זי האָט אסאכ אָנגעבעטלט—אבי גאָרנישט ניט טאָנ. אָט א פאָלק, גאָט זאָל היטנ!

דאָס קינד האָט אלץ אויסגעהערט אונ מיטאמאָל אופגעכאפט זיכ אונ אוועק צו דער טיר. זי האָט געהאלטנ די הענט אפנ בויכ אונ איז געגאנגענ אײַנגעבויגנ.

— אהא,—האָט אזש א געשריי געטאָנ דער מענטש מיטנ זאק,—דאָרט ווארט ערגעץ דער טאטע צי די מאמע.

דאָס מיידעלע האָט זיכ א קער געטאָנ צו אימ אונ קאלט א זאָג געטאָנ:

— קיינ מאמע האָב איכ שוינ לאנג ניט, אונ דעמ טאטנ האָט אנ אָפיצער ניט לאנג דערהארגעט.

און איז אוועק צו דער טיר. זי איז געגאַנגען אַזוי גיך, אַזוי פלינק געביטן די פיס, וואַקלענדיק זיך, ווי אַ שאָטן, אין די זייַטן, זי האָט געהאַט אַזאַ אויסזען, אַז ס'האָט זיך געדאַכט, אַז דאָס אײַלט אַ דערוואַקסענע פרוי צו דער אַרבעט. אין אַ ביסל צײַט אַרום האָט זי זיך צוריקגעקערט און אוועקגעזעצט זיך אויפן פריערדיקן אָרט, פונקט ווי דאָס וואָלט געווען ניט קיין קאַלטע קאַזיאָנע וואָקזאַל-געבײַדע, נאָר אַ ביז גאָר היימלעך אָרט, פול מיט טרייסט, פרייד און ליכטיקײַט, ווו עס וועט שטענדיק גליקלעך זײַן אָט דאָס דאָזיקע קינד. און אויב זי וועט דאָ ניט זײַן, וועט די פרייד און היימלעכקײַט פון דער גאָרער וועלט אומקומען, און אויף אייביק וועט אונטערגיין די טרייסט און די פרייד פון די אַלע, וואָס געפינען זיך דאָ נעבן קינד. און זי ווייס עס, דעריבער זיצט זי דאָ.

— זע, זי האָט זיך ווידער אומגעקערט,—האָט ניט אויפגעהערט דער מענטש מיטן זאַק.

— דער בויך מאַטערט זי,—האָט זיך אָפגערופן אַ פרוי.—אַ גאַנצן טאָג אַזוי.

זאָסיע איז אַרײַן אין רעדל מענטשן און אוועקגעשטעלט זיך קעגן מענטשן מיטן זאַק.

— פרוּוו זיך אַליין זעצן אויף איר אָרט,—האָט זי אַ זאָג געטאָן מיט אַן אויפגערעגטער שטים.—ביסט שוין אַלט, אָבער קיין סייכל האָסטו נאָך ניט אָנגעלעבט. אין אַלץ זעסטו בלויז כיטרע געננ.

זי האָט פאַר אויפגערעגטקײַט ניט געקענט רייד ן, זי האָט זיך אויש פאַרהיקעט. אירע ווערטער האָבן אויפגערודערט דעם עולם.

— ער מעסט, אויפן אַנעם, אַלץ אויף זיך!

— קיינשום מיטגעפיל האָט ער ניט.

דער מענטש מיטן זעקל האָט זיך שטיל אָפגערוקט אַפהינטן. זאָסיע איז צוגעגאַנגען צו דעם מיידעלע. דאָס מיידעלע האָט געשעפּטשעט מיט אירע פאַרטריקנטע ליפּן:

— גוען קאָנדראַט וואָלט געווען אינדערהיים...

— קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי איז דײַנער א ברודער?—האָט זאָסיע א פרעג געטאָן.

דאָס מיידעלע האָט א צאַפּל געטאָן, ווי א פישל, און מיט א געוויסער האָפענונג אויפגעהויבן דעם פּאָנעם אינדערהויך.

— דאָס איז מײַן ברודער.

— ער איז אין ארמיי?

— קאָנדראַט... אין ארמיי.

דאָ איז צוגעגאַנגען דער פארשטויבטער רויטאַרמייער. ער האָט זיך אָנגעבויגן איבערן מיידעלע:

— אירינקע?

דאָס מיידעלע האָט זיך אוועקגעשטעלט אױף די פיס. אין איר האָבן אויפגעוואַכט אַזויפיל האָפענונגען, אַז דער פּאָנעם איר האָט אָנגעהויבן לויכטן און ס'איז נעלעם געוואָרן די פריערדיקע כמורנע קאַלטקייט. דער רויטאַרמייער האָט זי גענומען אַף די הענט, צוגעטוליעט צו זיך און אַוועקגעטראָגן. דער אוילעם האָט זיי אָפּגעטראָטן דעם וועג. גלײַך נאָך זיי האָבן זיך אויך געלאָזן גיין זאָסיע מיט מיכאַלקען. דער רויטאַרמייער האָט ארויסגעטראָגן דאָס מיידעלע אַף גאַנעק און אוועקגעשטעלט זי אַף די טרעפּ.

— וווהין טראָגט איר מיך?—האָט זי א פרעג געטאָן מיט א געוויסער אַנטוישונג נאָך דעם, ווי ער האָט זי אַראָפּגעלאָזן אַף די הילצערנע טרעפּלעך פון גאַנעק.

— מיר וועלן, אירינקע, הײַנט באַנאַכט זיך אָרײַנזעצן אין צוג און אַוועקפאָרן צו קאָנדראַטן.

— ער איז דאָך אַף מילכאָמע.

— ס'מאַכט ניט אויס. ער האָט מיך געשיקט, איך זאָל דיך צונעמען און ברענגען צו אים. ער האָט זיך דערוווּסט, אַז אײַער קינדערהיים איז פאַרברענט געוואָרן. ער איז איצט ניט אַפן פראָנט, ער געפינט זיך ניט ווײַט פון דאַנען. ער קאָמאַנ־

דעוועט איצט מיט אנ אָטריאד, וועלכער קעמפט מיט באנדיטנ.

— איר וועט היַינט אוועקפאָרנ? — האָט זאָסיע א פרעג געטאָנ.

— היַינט.

— זאָגט קאָנדראט נאזארעווסקינ, אז איכ בינ געקומענ אינ שטאָט אונ פארגאנגענ צו אימ, נאָר די שטוב זײערע איז אפנ שלאָס. דערציילט אימ, אז מיַינ טאטנ מיטנ ברודער האָבנ באנדיטנ דערהארגעט... עפשער וועט ער זיכ דערמאָנענ אָנ מיר...

אונ זי האָט גענומענ דערציילנ דעמ רויטארמייער. אירינקע האָט ניט געקענט לאנג שטיינ אפ די פיס אונ האָט זיכ צוגעזעצט אפ די טרעפלעכ. מיכאלקע האָט ניט אראָפּגענומענ פונ איר די אויגנ:

— אונ בא דיר איז קיינער ניטאָ אכוצ דעמ ברודער?

— ניטאָ, — האָט זי געזאָגט. — איכ בינ געווענ אינ קינדערהיימ, נאָר די באנדיטנ האָבנ אונטערגעצונדנ. דאָרט זיַינענ געווענ אסאכ קינדער קלענערע פונ מיר אונ קראנקע, האָט מענ זיי איַינגעאָרדנט, אונ איכ בינ אוועק, ווײַל פאר אלעמענ האָט ניט געקלעקט קיינ אָרט. איכ בינ דאָכ שוינ ניט אזא קליינינקע...

זי האָט גערעדט, ווי א דערוואָקסענע. פונקט אזא איז זי בעווענ אינ יענע טעג, ווענ זי האָט באגראָבנ דעמ טאטנ אונ צוגעזענ דעמ קראנקנ אונ פארווונדעטנ ברודער.

— אונ אז מע האָט צוגענומענ דיַינ ברודער אפ מילכאָמע אונ ער איז אוועק, האָט ער דיכ געלאָזנ אליינ, צי דיַינ טאטע האָט נאָכ געלעבט? — האָט א פרעג געטאָנ מיכאלקע.

— מע האָט אימ ניט צוגענומענ, ער איז אליינ אוועק, אונ דער טאטע איז שוינ דאנ ניט געווענ.

— ווי־ושע האָט ער דיכ געלאָזנ אליינ?

— ער האָט געדארפט גיינ, האָט ער מיכ געלאָזנ.

— דו האָסט דאָכ איינע אליינ געקענט אויסגיינ פונ הונגער, צי וואָס?

— כ'וועל ניט אויסגיין. ער האָט מיר דערקלערט, אז ער מוז גיין, האָב איך אים אָפּגעלאָזן. ער זאָגט שטענדיק דעם עמעס. אז איך בין געווען אין קינדערהיים, האָט ער געשריבן דעם פּאַרוואַלטער, מע זאָל אָפּ מיר אכטונג געבן. און ער האָט נאָך געשריבן, אז עס קען זײַן, ער זאָל אין עטלעכע טעג אַרום קומען מיך געוואָר ווערן. איך האָב געוואַרט אָפּ אים. און עפשער וועט זיך איינגיכן גאָר ענדיקן די מילכאָמע. איך פלעג אַלץ גיין צום צוג קוקן—געטראַכט, אז ער פאָרט.

איר פּאָנעם האָט זיך צעלויכטן—זי האָט געטרוימט וועגן דער באַגעגעניש מיטן ברודער.

מיכאַלקע האָט קאַלט אַ קוק געטאָן אָפּ אירינקען, פונקט ווי ער וואָלט איר מעקאַנע געווען, וואָס מע האַלט זי אָפּ די הענט. ער האָט שוין אַליין ניט באַמערקט, ווי ער האָט אָנגעהויבן ליב האָבן יענע פינצטערניש, וואָס איז געהאַנגען איבער אים. ניט געהאַסט האָט ער די דאָזיקע פינצטערניש, נאָר פאַרקערט, אָנ־געהויבן ליב האָבן זי, כאָטש ער אַליין האָט עס ניט באַמערקט. און דאָס האָט שוין פאַרשטעלט פון אים אירינקע נאַזאַרעוו־סקיס לײַדנדיקן אויסזען. און אָט, ביסלעכווײַז, האָט אין אים גענומען אַרויסרוקן און אויפהייבן דעם קאָפּ אַ שטאָלצע זעלבסט־צופרידנקײַט.

האַלטנדיק אירינקען אָפּ די הענט, האָט דער רויטאַרמייער געענדיקט ריידן מיט זאָסיען.

— און דײַן ברודער האָט דיך ליב און שאַנעוועט דיך? — האָט מיכאַלקע קאַלט אַ זאָג געטאָן צו אירינקען.

— ווי־זשע דען!—האָט זי זיך געוווּנדערט פון זײַן פראַגע.

— אָט אַזוי טאַקע שאַנעוועט ער דיך! — האָט מיכאַלקע אַ שניט געטאָן, אַליין ניט באַמערקנדיק, אז ער האָט פונקט ווי מיט אַ האַרטער זאַך אַ זעץ געטאָן אירינקען איבערן פּאָנעם.

— ביסט אַ נאַר!—האָט אירינקע געענטפערט און אָפּגעקערט פון אים דעם פּאָנעם.

דער רויטארמייער האָט צוגעטולֿיעט אירינקען צו דער ברוסט און אװעקגעטראָגן זי אהין, װוּ עס זײַנען געשטאַנען די װאגאָנעס. אף זײַנע הענט איז זי געװען אזא דארע און א קלֿיינינקע! זי האָט מיט איין האנט ארומגענומען דעם רויטארמייער פארן האלדז און זיך אזוי געהאלטן אָן אים. זאָסיע און איר באגלֿייטער זײַנען פארבלֿיבן אלֿיין. זאָסיע איז אָנגעפאלֿן אף אים:

— ביסט א גרויסער נאר: װאָס האָסטו איר געדארפט אזוינס זאָגן! ביסט זיך באגאנגען מיט איר אָט פונקט װי יענער אלֿטער מיטן זעקלֿ. דו דארפסט נאָר איינס: זײַן בא סקוראטאָװיטשן אין כוטער און העלֿפן די באנדיטן.

— העלֿפן די באנדיטן? איך װאָלֿט זיי, די דאָזיקע שלֿאנגען, מערדער, אופגעהאנגען!

— פונדעסטװעגן האָסטו געהאָלֿפן!

— איך האָב געראטעװעט הונגעריקע קינדער, און ניט געהאָלֿפן די באנדיטן. דערנאָך אָבער האָב איך דאָך אלֿיין דערציילֿט.

נאָכדעם האָט ער געביטן דעם טאָן פונעם שמועס, און שפּעטער א װײַלֿע איז ער אינגאנצן אנשװיגן געװאָרן: ער האָט מוירע געהאט, זאָסיע זאָלֿ אף אים ניט אין קאעס װערן און אים גאָר לֿאָזן אלֿיין.

— פארװאָס ביסטו אף מיר אָנגעשטויסן?—האָט ער א פרעג געטאָן, סטארענדיק זיך איבערצובעטן זי.

— איך האָב געהערט, װי דו האָסט גערעדט מיט אירינקע נאזארעװסקאיא.

— נו, איז װאָס, מאלֿע װאָס איך האָב געזאָגט... (געשװיגן אביסלֿ און װידער אָנגעהויבן ריידן.)—איך װעלֿ אָנקומען ערגעץ פאר א באטראק, איך קען שוין אלֿץ טאָן. איך האָב שוין אפילֿע געפרוּװט אקערן. און אין א יאָר ארום װעלֿ איך שוין גוט

אקערנ. אז איכ וועל זײַנ א באַטראַק, וועל איכ מער פאַרדינענ. אונ דערנאָכ, זאָגט מענ, וועט מענ געבנ ערד, וועל איכ אויכ נעמענ אפ אונדזער גאַנצער פאַמיליע. איכ וועל אַרבעטנ אונ מאַכנ א לעבנ.

עפּעס א געדאַנק, קענטיק, האָט אימ א בליצ געטאָנ אינ קאָפּ, אָדער ער האָט זיכ אָנ עפּעס דערמאָנט: א פרייד־גרימאַסע האָט זיכ באַוויזנ אפ זײַנ פּאָנעמ, פּונקט אזא, ווי דעמלט, ווענ ער פלעגט צוגיינ צומ באַרנבוימ אפ סקוראַטאָווישעס פעלד. מער האָט ער זאָסיענ גאָרנישט ניט געזאָגט: דאָס איז שוינ ניט געווענ דאָס פּאַסטעכל מיכאַלקע. דאָס איז שוינ געווענ א באַטראַכטער מענטש, מיכאַל טוואַריצקי. אפילע אינעמ שטייג זײַנעמ אָט דאָ, נעבנ וואָקזאַל־גאַנעק, איז קענטיק געווענ די ערנסטקייט פונ א האָרעפּאַשנעמ מענטשנ: ברייט פאַנאַנדערגעשטעלטע פיס, אונ די באָרוועסע פּוס־טריט זײַנענ אויסגעדרייט אינ די זײַטנ ברייט אונ ניט־גלײַכ. זאָסיע האָט געקוקט אפ אימ אונ געטראַכט וועגנ זײַנ אַרבעטזאַמקייט. דעריבער עפּשער איז זי געגאַנגענ אײַנגעמ מיט אימ צוריק.

אינ עטלעכע וואָכנ אַרומ איז ער שוינ געווענ א באַטראַק אינ איינעמ א גרויסנ כוטער. אונ אינגיכנ האָט ער אָנגעזאָגט זאָסיענ, אז זײַנ באַלעבאָס דאַרפ האָבנ א באַטראַטשקע. אפ אזא אויפנ האָבנ זיי ווידער צוזאַמענ געאַרבעט אונ געוווינט אינ איינ כוטערישער קיכ.

דער האַרבסט האָט זיכ געענדיקט, ס'איז געשטאַנענ א פראָסט, א שניי איז אָנגעפאַלנ. פונ אונטער די שליטנס האָט זיכ געטראָגנ א סקריפּענדיק קרעכצענ. איינמאָל פאַרנאַכט האָט פונ שטעטל א גאַנצע וואַלקע שליטנס זיכ געשלעפּט איבערנ שליאַכ. די שליטנס זײַנענ אָנגעלאָדנ געווענ מיט מאַסע, אלע פורמאַנעס זײַנענ געגאַנגענ בא די זײַטנ פונ די שליטנס. די מידע פערד האָבנ זיכ קאַמ געשלעפּט. אפ באַנאַכט האָט גענומענ א גרויסער פראָסט. די פורמאַנעס האָבנ זיכ געאײַלט דערפאָרנ ביז דער

בייַוועניקער קרעטשמע אונ לאָנג דאָרט די פערד א גאנצע נאכט אָפרוענ אינ דער סטאדאָלע.

אינמיטנ וואלקע, נעבנ זייַנ שליטנ, איז געגאנגענ דער סאמע יינגסטער אונ דער סאמע קלענסטער פורמאנ, אייַנגעדרייט אינ צעריסענע סוויטקעס אונ ארומגעבונדנ מיט א שטריק, וואָס איז צונויפגעדרייט געווענ פונ שנירלעכ. די סוויטקעס זייַנענ געווענ ניט לויט זייַנ וווקס: די ארבל זייַנענ געהאנגענ עפשער אפ א פערטל מעטער נידעריקער פונ זייַנע הענט; קעדיי די פאָלעס זאָלנ זיכ ניט שלעפנ אפ דער ערד, האָט ער די סוויטקעס אונ־טערגעצויגנ אינדערהויכ, צו די אקסלענ, אונ שטייַפ פארגארטלט, אזוי אז אפ זייַנ רוקנ האָט געשטארצט א הויקער פונ זייער א פאנטאסטישער פאָרמע. א היטל האָט ער געטראָגנ א וואטאָווע, אסאכ מאָל אויסגעלאטעט מיט אלטע שמאטעס פונ פארשיידע־נע קאָלירנ אונ פאָרמעס, אזוי, אז דאָס היטל אליינ האָט שוינ פארלאָרנ זייַנ אייגענע פאָרמע. די פיס זייַנענ בא אימ געווענ גראָבע, ווי קלעצלעכ: זיי זייַנענ אזוי ארומגעדרייט געווענ מיט אָנעטשעס, אז ס'האָט זיכ אויסגעדאכט: ניט גלאט אזוי אָנע־טשעס, נאָר גאנצע זעק זייַנענ דאָ גענומענ געוואָרנ אינ דער ארבעט. (עפשער איז טאקע אזוי געווענ). די אָנעטשעס אפ די פיס זייַנענ פארפעסטיקט געווענ פונ א פאָר פאָסטעלעס מיט שטריק־לעכ. געגאנגענ איז די דאָזיקע „שלאנקע" פיגור נעבנ איר שליטנ עפעס שוינ צו ערנסט, מייַסע באלעבאָס, געשלעפט די פאָסטע־לעס איבערנ וועג פעסט אונ זיכער, אונ נאָר דעמלט, ווענ ער האָט זיכ פונ צייַט צו צייַט אָפגערופנ צומ פערד אָדער צו א שאָכנ, האָט זייַנ שטימ נאָכ ניט געהאט אינ זיכ די זיכערע אויס־געהאלטנקייַט פונ א דערוואָקסענעמ: דורכ זייַנ פארקילטנ כריפ האָבנ זיכ נאָכ געהערט קינדערשע טענער. צייַטנווייַז האָט זיכ פונ צווישנ די אָנגעפרענדעטע שמאטעס באוויזנ זייַנ דריבנער פאָנעמ, א דארער אונ א פארשארפטער, אָבער ניט קיינ קראנ־קער, א פארברוינטער אונ א פארהארטעוועטער. איבער דעמ

דאָזיקנ גאַנצנ פּאָנעם איז דורכגעגאַנגענ א שטריכ: דאָ איז געווענ אי אומצוטרוי צו אלצ אפ דער וועלט, אי כיטרעקײַט, אונ צוזאמענ מיט דעם—א רויִקע ארבעטזאמקײַט.

דער דאָזיקער פורמאַנ האָט מער פונ אלעמענ געטופּעט ארום זײַנ פערד, ווענ זיי זײַנענ געקומענ אינ קרעטשמע. ער האָט אים ארומגעווישט מיט שטרוי, פארדעקט מיט א סוויטקע, וואָס ער האָט ארויפגענומענ פונ זיכ, גענוג היי אים געגעבנ: ער האָט ביגנייווע ארויפגעכאַפּט א בינטל היי פונ א פרעמדנ שליטנ אונ אונטערגעוואָרפנ זײַנ פערד. אז דער פערד האָט אָפּגעקילט, האָט ער אים געפירט צום ברונעם אָנפּאָיענ אונ אים אונטערגעשאָטנ זײַנ כיילעק האָבער. דערנאָכ האָט ער ארויסגענומענ פונ טאָרבע ברויט, אָפּגעגעסנ, גוט פארטרונקענ מיט וואסער, זיכ געלייגט שלאָפנ אינעם סאמע פינצטערנ ווינקל, אפנ פארשפּײַטנ דיל, אונ אינ צופרידנ געווענ. אופגעשטאנענ איז ער פריִער פונ אלעמענ, צוגעזענ דעם פערד אונ איז דער סאמע ערשטער גרייט געווענ צום וועג. ווענ ער האָט ארויפגעוואָרפנ פונ זיכ אינ קרעטשמע די סוויטקעס אונ באקומענ א מענטשלעכנ אויסזענ, האָט מענ געקענט זענ, אז דאָס דאָזיקע יאטל איז אלט ניט מער ווי א יאָר פערצנ, אז ער איז מאָרעשכוירעדיק, אז ער האָט קיינ כיישעק ניט צו פארפירנ א שמועס. ער קענ זיכ הערנ, וואָס מענטשנ ריידנ, קענ זיכ לאכנ, טיילמאָל אונטערגעבנ היצ א פרעמדנ שמועס, אונ צײַטנווײַז אפילע אונטערהעצנ עמעצנ, מע זאָל זיכ קריגנ, קעדיי נאָכדעם צוקוקנ פונ זײַנ ווינקל, פונדערזײַט. ער אליינ, הייסט עס, האָט צו דעם א קליינע שײַכעס.

ס'איז געווענ א שאָ צוויי צו טאָג. דער יונגער פורמאַנ האָט פארנ ארויספאָרנ אינ וועג צוגעזענ זײַנ פערד. פלוצלינג האָט ער דערהערט ערגעצ נאָענט הינטערנ טיר א באקאנטע שטימ. די טיר האָט זיכ געעפנט אונ אינ סטאדאָלע איז ארײַנגעפאָרנ א שליטנ. קרעכצענדיק פונ קעלט, האָט דער מענטש גענומענ אויסשפאנענ דעם פערד. דער יונגער פורמאַנ האָט זיכ אָנגעכמורעט:

„וועט מיכ באמערקנ דער באקאנטער מענטש, קענ מענ מיט אימ א שמועס טאָנ, קיינ אומגליק וועט פונ דעמ ניט ארויסקומענ, אונ וועט ער ניט באמערקנ—איז מער קיינ דייַגע זאָל איכ ניט האָבנ, איכ וועל זיכ אזוי אויכ באגיינ". אָבער מיטאמאָל האָט ער זיכ דערמאָנט אָנ עפעס, גענומענ קלערנ, טראכטנ — דער שטערנ זייַנער האָט זיכ גערונצלט, די נאָז אונ די קינבאקנ האָבנ ווי געוואָלט, מע זאָל זיי קראצנ. אונ אָט איז שוינ דער יונגער פורמאנ דרייסט צוגעגאנגענ צומ באקאנטנ מענטשנ.

— גוטמאָרגנ, פעטער סטעפורזשינסקי,—האָט ער א זאָג געטאָנ.

— גוט יאָר. מיכאלקע? וואָס טוסטו דאָ?

— א פורמאנ. איכ פיר מאסע. אונ איר?

— כ'פאָר אינ שטאָט. סארא פראָסט, גאָט זאָל אויסהיטנ! ווו ביסטו איצטער, מיכאלקע? ווי לעבסטו?

— איכ דינ בא א באלעבאָס. פארדונגענ זיכ בא איינעמ.

— א גוטער באלעבאָס?

— ער האָט דרייַ פערד. איכ נעמ בא אימ גאָרנישט פאר דער ארבעט, אונ דערפאר, אז ס'וועט קומענ פרילינג אונ זומער, וועל איכ מיט זייַנ פערד באארבעטנ מייַנ ערד. פרילינג וועט מענ טיילנ ערד, וועל איכ אויכ נעמענ. איכ וועל זיכ אוועקלאָזנ אינ אונדזער קאנט, דאָרט איז די ערד א בעסערע.

— זומער, הייסט עס, וועסטו וואַרפנ די ארבעט?

— ניינ, ווו־זשע וועל איכ נעמענ א פערד אפ באארבעטנ מייַנ ערד.

— איז וויאזוי וועסטו ארבעטנ אי בא זיכ, אי באמ באלעבאָס? וועסט אונטעררייַסנ דאָס געזונט!

— כ'וועל ניט אונטעררייַסנ. וואָס קענ מענ אנדערש טאָנ! פוסטעפאסעווענ? דאנ וועסטו גאָר אומקומענ! אונ ארבעטנדיק, איז... (ער האָט זעלבסטזיכער אונ גייַוועדיק א טרייסל געטאָנ מיטנ קאָפ צו דער גאנצער וועלט.) הולטייַעווענ? אָהאָ! ס'האָבנ זיכ אזוי אויכ פארפלאָדיעט אסאכ ליידיקגייער!

ווען סטעפּורזשינסקי וואָלט געקענט טיפער פילן, וואָלט ער פאַרשווידערט געוואָרן פון דער איבערגעטריבענער ערנסטקייט פונעם דאָזיקן ייִנגל.

— אזוי וועל איך עפשער א יאָר צוויי ארבעטן, און דערנאָך וועל איך זיך אליינ שטעלן אפ די פיס. כ'וועל זיך ארופשלאָגן אפ אנ אייגענעם פערד, אוועקשטעלן א שטוב און ווערן אליינ א שטיקל באלעבאָס. דער קאָמבעד וועט העלפן, און איך וועל מאכן א לעבן. ערד וועט דאָך זייַן!

בא א מינוט האָט ער געשוויגן און געטראכט: „אז איך וועל לעבן, וועל איך זיך גאָר גיך שטעלן אפ די פיס". (ער האָט זיך דערמאָנט אָנעם בארנבוים אפ סקוראטאָוויטשעס פעלד).

— איז ווי'אזוי, פּעטער סטעפּורזשינסקי, לעבט זיך אייַך?

— אזוי זיך, צוביסלעך.

— דער אלטער סקוראטאָוויטש איז שוינ ניטאָ?

— צי דענ האָסטו ניט געהערט?

— און וועגנ טאָליקנ הערט מענ גאָרנישט?

— ווער וייס אים, איך קלייַב יעדיעס וועגנ אים, צי וואָס? וואָס איז ער מיר? מע הערט וועגנ אים גאָרנישט!

— דאָס קאָרנ און ווייצ, הייסט עס, איז געבליבנ בא אייַך?

— וואָס פאר א קאָרנ און ווייצ?

— וואָס סקוראטאָוויטש האָט בא אייַך באהאלטנ, איך וייס דאָך.

— וואָס האָט ער באהאלטנ, וועגנ וואָס רעדסטו?

— וואָס הייסט, וואָס באהאלטנ? קאָרנ און ווייצ! איך האָב אלצ געוווּסט פונ אָנהייב אָנ. אלצ קלאָר געוווּסט.

— איז וואָס־זשע האָסטו געשוויגנ, אויב דו האָסט געוווּסט? דו טראכסט אוים אפ מיר דער שווארציאָר וויים וואָס. אויסגע־טראכט דאָרט, אז סקוראטאָוויטשעס קאָרנ איז בא מיר, און ווילסט עפשער, איך זאָל דיר אויסצאָלנ? איך בינ דיר ניט סקוראטאָוויטש! סקוראטאָוויטש איז געווענ א באנדיט, ווי ס'איז

נאָכדעם קלאָר געוואָרנ. נאָר ווער האָט עס געקענט וויסנ? קיינער האָט עס ניט געוווסט, און דו האָסט געוווסט און געשוויגנ, האָסט געהאָלפנ א באנדיט און דערפאר האָסטו בא זיי אלצ גענומענ. וואָס זאָגסטו אפ אים, שמענדריק דו: וויפל ביסטו אלט, און שוינ ווילסטו לעבנ אפ דער וועלט מיט כיטרע גענג! דו טשעפּע זיכ צו מיר ניט, וואָרעמ אז איכ וועל פארוועלנ, וועל איכ דיכ באגראָבנ. איכ וויים אלצ וועגנ דיר.

סטעפורזשינסקי האָט געטופעט מיט די פיס און מיט זײַנ שטארקנ שעפטשענ, אז קיינער זאָל ניט הערנ, האָט ער געשראָקנ מיכאל טוואריצקינ. און יענער האָט זיכ טאקע דערשראָקנ ניט אפ קיינ שפאס, אימ האָט אזש אָנגעהויבנ נאָיענ אינ הארצנ. אָנהייבנדיק דעמ שמועס מיט סטעפורזשינסקינ, האָט ער געטראכט, אז ער וועט אימ אָנשרעקנ, און יענער וועט אײַנגיינ אפ דעמ, זיי זאָלנ זיכ צעטיילנ אפדערהעלפט מיט סקוראטאָוויטשעס קאָרנ. אָבער באקומענ האָט זיכ, אז סטעפורזשינסקי קענ גאָר אימ „באגראָבנ“.

— איכ זע דיכ אפ דורכ און דורכ! — האָט סטעפורזשינסקי געשפריצט מיט שפײַעכצ, מוירע האָבנדיק פונדעסטוועגנ אליינ אויכ: „און וואָס וועט זײַנ, אז ער וועט זיכ ניט דערשרעקנ און וועט גיינ מעלדנ וועגנ מײַנע געשעפטנ מיט סקוראטאָוויטשנ? ער איז עפשער דרייסטער פונ מיר, ווײַל ער איז נאָכ א קינד, און איכ?“ נאָר ווענ ער האָט דערזענ, אז מיכאל טוואריצקי איז אזש פארגליווערט געוואָרנ פונ שרעק, איז ער בא זיכ דרייסטער געוואָרנ. דאָכ איז בא אים פארבליבנ א פריקרע בײַטאמ פונ שרעק. ער האָט געטראכט, צי זאָל ער ריידנ מיט אים אָפענע דיבורים, געבנ אים געלט, און אזוי ארום וועט זיכ אים עפשער אײַנגעבנ באגראָבנ דעמ דאָזיקנ איניענ אפ אייביק, צי עפשער זאָל ער זיכ מאכנ ניט ווּיסנדיק וועגנ דעמ, אז בא אים מיט סקוראטאָוויטשנ איז עפעס וואָס פאָרגעקומענ. ער האָט געטאָנ דאָס לעצטע: ער האָט ווידעראמאָל אָנגעשריענ אפ מי־

כאלקע טוואריצקינ, זיכ אויסגעדרייט אונ מיט אנ אויסזעג פונ דרייסטקייַט אונ אנטשלאָסנקייַט איז ער אוועק אינ קרעטשמע. מיכאל טוואריצקי האָט מיט א נעבעכדיקנ הילפלאָזנ אויסזעג זיכ גענומענ קלייַבנ אינ וועג. אָט אזוי, מוירע האָבנדיק איינער פארנ צווייטנ, זייַנענ זיי זיכ פאנאנדערגעפאָרנ נאָכ אָט דער צופעליקער באגעגעניש יעדערער אינ זייַנ זייַט. אינ א שאָ ארומ איז די וואלקע ארויסגעפאָרנ פונ דער קרעטשמע־סטאדאָלע אפנ וועג. אינ דער בלויער קלאָרקייַט פונעמ פראָסטיקנ באגינענ האָט זיכ באוועגט איבערנ וועג א דריבנע פיגור, אנ אייַנגעהויקערטע אונ אנ אָנגעפוישטע פונ די מיט שטריקלעכ פארגארטלטע סוויטקעס.

געקומענ איז ער אהיימ פארנאכט. דער באלעבאָס האָט אימ דערלויבט די פאָר שאָ גאָרנישט טאָנ, נאָר זיצנ אפנ אויוונ אונ וואַרעמענ זיכ. צונויפגעדרייט א גרויסנ פאפיראָס, איז ער ביז פינצטער אָפגעלעגנ אפנ אויוונ, אונ דערנאָכ איז זאָסיע געקומענ פונ דער ארבעט אונ אימ דערלאנגט אפנ אויוונ א שיסל קרופניק, אינ וועלכנ ס'איז געווענ מער וואסער, איידער גרויפנ. זאָסיע האָט זיכ אוועקגעזעצט אפנ ראנד פונ אויוונ אָנוואַרעמענ זיכ. ער האָט זיכ צוגערוקט צו איר אונ בעשומויפנ ניט געקענט נאָכ פויעלנ בא זיכ ארומצונעמענ זי מיט דער האנט. ער האָט שוינ אָנגעהויבנ פילנ דעמ ערשטנ אָנגריפ פונ בענקעניש נאָכ א פרוי.

5

ניט ווייַט פונ קאָנדראט אונ אירינקע נאזארעווסקיס געבורטשטעטל, אויב פאָרנ פונ מייַרעוו אפ מיזרעכ, זייַנענ דעמלט געשטאנענ צוויי אלטע הייַזער. ביזנ שטעטל איז פונדאנענ געווענ א ווערסט דרייַסיק. איינ שטוב איז געווענ א גרויסע, צעטיילט אפ צוויי העלפט, פונהינטנ איז צו איר צוגעבויט געווענ א גרויסע שטאל, אונ צו דער שטאל — א שייַער. דאָס צווייטע שטיבל איז געווענ א קליינס, מיט איינ פענצטער

צום וועג. דער וועג איז דאָ געווען א ווינציק אײַנגעפאָרענער, א
שטילער, מיט צעשטערטע און לאנג ניט־פאריכטע הרעבליעס.
קיינשום באוועגונג איז דאָ ניט געווען. גיין און פאָרן פלעגן
דאָ בלויז די אײַנוווינער פון די נאָענטע דרײַ דערפער. זומער
פלעגט מען דאָ, הויך פארקאשערנדיק די הויזן, גיין מיט קאָ־
סעס. מע האָט דאָ געקאָסעט היי אפ די בלאָטעס. און ווינטער,
ווען די הרעבליעס און בלאָטעס פלעגן פארפרוירן ווערן, פלעגט
מען פאָרן נאָכן די היי, וואָס איז פארן הארבסט געל געוואָרן.
ערגעץ דאָ אין די בלאָטעס, אפ א וואלד־בערגל, איז געשטא־
נען א קליינע קוסטארישע זעגמיל, איינגאנצן א פארלאָזענע.
אמערסטן איז עס געווען אן אָרט, וו מע האָט זיך געקענט
צונויפקלײַבן אין א פרײַער שאָ און פארויכערן. בייסן בירגער־
קריג האָט זי גאָר אופגעהערט צו ארבעטן און איז פארפוסטע־
וועט געוואָרן. ביז דער מילכאָמע האָט זי געהאלטן אין ארענ־
דע א שטעטלדיקער מעשטשאנין, אין דער רעוואָליוציע איז ער
איינגאנצן ארויסגעפאָרן פון דער געגנט, און איצט איז די זעג־
מיל געשטאנען מיט פארקלאפטע פענצטער. די מיט מאָך פאר־
וואָקסענע ווענט האָבן זיך אָפגעזעצט, און ס'קען זייער זײַן,
אז א יאָר צוויי שוין איז דאָ קיין איין לעבעדיקער נעפעש ניט
געווען. דער וועג צו דער זעגמיל איז פאר די דאָזיקע יאָרן
פארוואָקסן געוואָרן.

אין דער אומגעגנט פון די דאָזיקע דרײַ דערפער איז די
ערד געווען ניט אומעטום אלצייגס. דאָרט, וו העכער—איז גע־
ווען א גוטע גערעטעניש, דאָרט, וו נידעריקער, צו די בלאָ־
טעס־צו, פלעגט אלץ אויסגעשווענקט ווערן. דער, וואָס האָט פאר־
מאָגט מער ערד און בעסערע ערד, יענער האָט זיך נאָך פאר
דער מילכאָמע ארויסגעקליבן פון דאָרף. אזעלכע זײַנען געווען
א מענטשן צוואנציק. אזוי ארום, זײַנען א קילאָמעטער זעקס
פון זעגמיל, וו צווישן וועלדער האָבן זיך געצויגן פעטע ערד־
פלעצער, געשטאנען בא א צוואנציק כוטערס. דאָ האָבן גע־

לעבט: די באַגאַראָווסקיס, די סטעפּורזשינסקיס (שוועסטער־קינדער מיט דעם אונדז באַקאַנטן סקוראַטאָוויטשעס שאָכן, דעם וואַלדהיטער, זיי זײַנען אַהער געקומען אַ יאָר פֿריִער פֿאַר דער מילכאָמע און באַם פֿירשט געקויפֿט ערד), די יאַרמאָלינסקיס (ניט יאַרמאָליצקיס, נאָר יאַרמאָלינסקיס! די יאַרמאָליצקיס זײַנען פֿאַרבליבן אין דאָרף, אַף קיין כוטער זײַנען זיי ניט אַוועק, זייער פֿאַמיליע־נאָמען האָבן זיי ניט פֿאַרפּײַנערט, פֿלעגן יעדן יאָר אָנשנײַדן צו צוויי קאָפּיצעס קאָרן און שיטן אין ברוויט געשטויסענע קאָרע. נאָך גוט, וואָס אַף דעם כאָטש האָט מען ניט געדאַרפֿט האָרעווען: אַרום זײַנען געווען וועלדער, קאָרע האָט געקלעקט, עס, וויפֿל דײַן האַרץ גלוסט).

די אײַנוווינער פֿון די דרײַ דערפֿער האָבן זיך פֿאַרנומען מיט אויסאַרבעטן שינדלען און פֿון דעם האָבן זיי זיך ווי ס'איז דורכגעלעבט. זאָגן, אַז דאָ איז געווען אַ גרויסער אָפּזאַץ פֿון שינדלען, קען מען ניט, אָבער האָבנדיק אין די הענט אַ מעלאָכע, האָבן זיי געקענט צוקויפֿן מעל, עס זאָל זײַן וווּהין אַרײַנצומישן געשטויסענע קאָרע. צײַטנווײַז נאָר, ווען ערגעץ־ווו פֿלעגט טרעפֿן אַ סרייפֿע, פֿלעגט מען קויפֿן מער שינדלען. אין אַזעלכע פֿאַלן פֿלעגט מען קומען צו פֿאָרן אַהער נאָך שינדלען פֿונדערווײַט, אַפּילע פֿון יענער געגנט, ווו ס'איז געשטאַנען סקוראַטאָוויטשעס כוטער. און פֿונדאַנען אַהין איז געווען אַ ווערסט זיבעציק.

אין די צוויי שטיבער באַם וועג האָבן געוווינט מענטשן, וואָס זײַנען אַלעמען נייטיק געווען. אין דער גרויסער שטוב האָט געוווינט אַ שמיד. ער האָט זיך פֿאַרנומען ניט נאָר מיט שמידערײַ. בא אים איז געווען אַ קליין שטיקל ערד, אַף וועלכן ער האָט געקענט אויסהאַלטן אַ בעהיימע און אַ פֿערד. דער שמיד איז געווען אַ האָרעפּאַשנער מענטש, קיין רעגע ליידיק ניט געזעסן. מע האָט אים געקאָנט פֿאַר אַ ווערסט דרײַסיק פֿונדאַנען, אין שטעטל. ווינטער פֿלעגט מען אים דאָרט טײַלמאָל

קענענ זענ אינ א יאריד־טאָג; ער פלעגט ברענגענ פארקויפנ א שטיק צוואנציק מיסט־גאָפלענ, א פינפ אײַזערנע קאָטשערעס, א דלאָטע אָדער א פאָר מעסערס, וואָס ער פלעגט אליינ מאכנ. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט אימ פארגעדענקט פונ זײַנע יינגסטע יאָרנ אָנ.

אינ דער קלענערער שטוב, וואָס מיט איינ פענצטער צומ וועג און אָנ קיינשומ הויפ־געבײַדעס, האָט געווינט א צווייטער באלמעלאָכע, א פעלצנ־שנײַדער. ניט קיינ ערד, ניט קיינ פערד האָט ער ניט געהאט. אינדערהיימ איז ער ווינציק־וואָס געזעסנ, א האלבנ לעבנ זײַנס האָט ער אומגעוואנדערעוועט איבער דער וועלט מיט נאָדל־פאָדעמ און געניית פאר לײַטנ פעלצנ. פונ דעמ האָט ער געלעבט און געשפײַזט די פאמיליע.

דער שמיד איז געווענ א הויכער און א געזונטער. דער שנײַדער האָט געהאט אנ אויסזענ פונ א קרענקלעכנ מענטשנ. ער איז געווענ סוטולעוואטע, געהאט א פליכ און מוירע געהאט פאר קעלט. ער האָט געהאט א ווייכ און מיטפילנדיק הארצ פאר די אלע, וואָס האָבנ געלעבט פונקט ווי ער. אינ דער מילכאמע־צײַט האָט ער געהאט ווינציק ארבעט, ער האָט זיכ קוימ דורכגעלעבט, פארדינגענדיק זיכ צײַטנווײַז דרעשנ, צײַטנווײַז קאָסענ. ער און זײַנ שאָכנ דער שמיד זײַנענ געווענ מוזיקאנטנ — ביידע האָבנ געשפילט אפ פידלענ. דער שמיד אפ דער ערשטער פידל און דער שנײַדער האָט אקאָמפאנירט. געשפילט האָבנ זיי דאָס, וואָס די היגע אײַנוווינער האָבנ געברויכט — א פאַלקע, א קראקאָוויאק, א טשעטשאָטקע. די דאָזיקע טענצ האָבנ זיי איצט אָפט געשפילט, יאטנ פלעגנ זיי דינגענ און אָפצאָלנ זיי פאר דעמ מיט קאָרנ אָדער כאזערפעטס.

אינ יענער נאכט, ווענ אינ דעמ דאָזיקנ פארוואָרפענעמ העק זײַנענ פאָרגעקומענ פאסירונגענ, אויסערגעוויינלעכע פאר די היגע אײַנוווינער, איז געווענ זייער א שטארקער פראָסט. ערשט אונטער טאָג איז אפ דרויסנ לינדער געוואָרנ, ס'האָט זיכ אויס־

געשפרייט א נעפל און דער הימל איז פארוואָלקנט געוואָרן. אינאָוונט איז דער הימל געוואָרן אויסגעשטערנט און לעוואָנעדיק. פון די כוטערס האָט זיך אומגעקערט דער שנײַדער און געטראָגן אין א זעקל אפן פלייצע א לעבל ברויט און אין די הענט — א קעפל קרויט. ער האָט דאָרט געגנייט פעלצן. דער שנײַדער איז געגאנגען פארבײַ דער מיט מאָך פארוואָקסענער זעגמיל. ער האָט זיך דורכגעשלאָגן אהער, קעדיי צו פארקירצן דעם וועג. ס׳איז נאָרוואָס פינצטער געוואָרן, דער שווארצער סילועט פון דער פארלאָזענער זעגמיל האָט זיך קוים געצייכנט איבער די יאָרלע־קוסטעס, צווישן שלאנקע סאָסנעס. דער שנײַדער איז געגאנגען פאמעלעך און, ווי שטענדיק, שטארק געכראקעט און געשפײַט. פונעם שטעגל ביז דער זעגמיל איז געווען א טריט פינף הונדערט. דער שנײַדער האָט דאָס לעצטע מאָל א כראקע געטאָן און אוועקגעשטעלט זיך אפן שטעגל אקוראט אנטקעגן דער זעגמיל פארויכערן. פלוצלינג האָט זיך אים אויסגעדאכט, אז ארום זעגמיל האָט א שעמעריר געטאָן אפ איין רעגע א פײַערל.

— וועלפ, נעוויילעס, קלײַבן זיך, — האָט א מורמל געטאָן דער שנײַדער אונטערן נאָז און געשטעלט ברייטערע טריט. אין א טריט צוואנציק ארום איז אים אײַנגעפאלן א געדאנק און ער האָט אָנגעהויבן מורמלען אונטערן נאָז: „דאָס פײַערל האָט א שעמעריר געטאָן צו הויך, דאכט זיך — אין פענצטער, און די פענצטער אין זעגמיל זײַנען ניט נידעריק. יעדנפאלס, קענען קיין וועלפישע אויגן אזוי הויך ניט א שעמעריר טאָן. וואָס איז דאָס פאר אן אָנשיקעניש! אין זעגמיל ברענט פײַער? די פענצטער אין זעגמיל זײַנען דאָך שוין לאנג פארקלאפט מיט ברעטלעך! ניט שוין־ושע לײַכט עס דורך די שפאלטן? ווערזשע האָט עס דאָרטן געקענט אָנצינדן פײַער? עפשער שלעפן דאָרט לײַט בישלעכווײַז פאנאנדער די געבײַדע, און איך ווייס גאָרניט פון דעם? איז אויב אזוי, פארוואָס־ושע זאָל איך אויך

ניט נעמענ א פינפ קלעצער? און דאָס וואָלט גאָר קײנ אוולע ניט געווענ". ער האָט א טראכט געטאָנ, וועמעס זעגמיל דאָס איז. א פירשט האָט אויסגעבויט און אנ ארענדאר האָט געהאלטנ—אײנ טײַוול איז ניט בעסער פונ צווייטנ. און איצט זײַנענ זײ בײדע אוועק צו אלדע רוכעס, אויסגערונענ געוואָרנ... אײדער די דאָזיקע ווענט זאָלנ גלאט אינ דער וועלט ארײַנ פוילנ, איז שוינ בעסער אז מענטשנ זאָלנ עס צונעמענ... קכע, טפו!

דער שנײַדער האָט הילכיק א כראקע געטאָנ און באשלאָסנ אומבאמערקט צוצוגײנ נעענטער צו דער זעגמיל און זענ, צי נעמענ דאָרט מענטשנ אינדערעמעסנ פאנאנדער די ווענט און אים דערציילט מענ גאָרניט. ער איז צוגעגאנגענ א טריט הונדערט פונ זעגמיל און זיכ אָנגעשפארט אָנ א סאָסנע; דאָס פײַערל אינ מיל האָט א שעמעריר געטאָנ נאָכאמאָל און זיכ אויסגעלאָשנ. „דורכ די פענצטער־שפאלטנ לויכט זיכ"—האָט געטראכט דער שנײַדער. און ראפטום האָט אים ארומגעכאפט א שרעק: ער האָט דײַטלעכ באמערקט, אז פונ קוימענ אינ זעגמיל גײט א רויכ: „אנ אויוונ איז דאָרט פאראנ,—איז אים דורכגעלאָפנ א געדאנק אינ קאָפּ,—אָבער ווער הייצט עס דאָרט?" די שרעק זײַנע האָט זיכ פארגרעסערט פונ מינוט צו מינוט.

דאָ דארפ מענ זאָגנ א פאָר ווערטער וועגנ דעם דאָזיקנ מענטשנ. זײַנ כאראקטער האָט זיכ אויסגעפאָרמירט נאָכ פאר דער מילכאָמע; ער פלעגט דעמלט אומגײנ איבער די דערפער און נײענ פעלצנ. איבער וועלכע דערפער? גענײט האָט ער דאָס־ראָוו אינ די פארוואָרפנסטע ווינקלענ, ווו שאָפנ־פעל פלעגנ דאָרט אפּנ אָרט געבוירנ ווערנ און דאָרט אויכ אויסגעהאָדעוועט ווערנ. דער, וואָס האָט ניט קײנ אײגענע שאָפנ־פעל, יענער נעמט בא א רײַכנ שאָכנ און נאָכדעם ארבעט ער אָפּ פאר דעם. געוואנט און לײַוונט זײַנענ דאָרט געווענ אײגענע. פונ אײגענע סכוירע האָט מענ גענײט שטיוול, פונ אײגענע ליקע—לאפטיעס: ווער־

וואָס ס׳האָט געקענט. אומגייענדיק איבער די דאָזיקע העקן האָט
דער שנײַדער ארומגעכאפּט מיט זײַנע ארבעט א קרײַז פון הע־
כער הונדערט ווערסט. ער האָט געגייט פעלצן אויך אין סקו־
ראטאָוויטשעס כוטער, ער איז געווען אויך אין דער צווייטער
זײַט, וועלכע איז געווען פונקט אזוי ווײַט פון זײַן שטוב, ווי
סקוראטאָוויטשעס כוטער. אין די ווינטער־נעכט פלעגט ער אָפּ־
זיצן בא דער ארבעט ביז די דריטע הענער; דאָס איז געווען
זײַן זייגער; וויבאלד די דריטע הענער האָבן זיך צעקרייעט, איז
א סימען, אז מע דארף זיך לייגן שלאָפן. פון קיין זייגער האָט
מען אין אזעלכע העקן ניט געוווּסט.
אין דער שטוב, ווו דער שנײַדער פלעגט נייען א פעלץ,
פלעגן זיך יעדן אָוונט צונויפזאמלען די שפּינערנס: דער שנײַ־
דער פלעגט זיך קליגן אי נייען, אי דערציילן. און דערציילן
איז געווען וואָס: אומגייענדיק שטענדיק איבער דערפער, האָט
ער זיך אסאך אָנגעהערט. ער פלעגט אריבערטראָגן פון איין
אָרט אין צווייטן סײַ עמעסע, סײַ אויסגעטראכטע זאכן; ער
פלעגט עס לאָזן אומגיין צווישן מענטשן און נאָכדעם טראָגן
עס צוריק שוין אין א נײַעם וואריִאנט, אופגעכאפּט בא זײַנע פריִער־
דיקע צוהעריער, אזוי, אז ער אליין פלעגט שוין ניט דער־
קאָנען זײַנע פריִערדיקע מײַסעס. אין זײַן לעבן האָט זיך דער
שנײַדער אָנגעהערט פון מענטשן אָן א שיר אומגלויבלעכע און
פאנטאסטישע מײַסעס וועגן רוכעס און שיידים, וועגן פריצים
און פויערים, וועגן גאלאָכים און קסיאָנדזן. פארשטענדלעך, אז
דאָס סאמע אינטריגירנדיקסטע איז געווען דאָרט, ווו דער דער־
ציילער האָט מיט א פאנטאסטישער געהיימניספולקײַט פון אומ־
שטענדן און סיטואציעס אָנגעצונדן דעם אומגעדולדיקן אינטע־
רעס פון זײַנע צוהערער אויף ביז צו יענעם אָרט, ווען אפּגע־
שניטן האָט זיך באוויזן דער שעד אינעם אויסזען פון א פּא־
צעטישן פּאָרעצל און האָט אָנגעהויבן פראווען זײַנע מיִעסע
קייצאָנישע שטיק מיטן מענטשן. אזוי, אשטייגער, האָבן פריי־

צימ אײנמאָל געדונגענ א פידלער אפ אנ אָוונט. דער נעבעכדיקער פידלער האָט אפילע באקומענ א האלבנ רובל אנ אופּגאָב. מע האָט אימ געבראכט צו פירנ אינ די פריצישע זאלנ, אונ ער איז נישטוימעמ געוואָרנ פונ דער אויסערגעוויינלעכער רײַכקײַט. אלצ האָט געבלאנקט פונ גאָלד, אָפּשפּילנדיק א שאָ זעקס נאָכאנאנד, האָט ער זיכ פלוצלינג ארומגעזענ, אז ער שפּילט נאָר הינטער זײַנ קרויט־גאָרטנ אינ א בלאָטע, זינקענדיק אינ איר ביזנ האלדז.

אָדער אײנמאָל האָט א מענטש געביטנ מיטנ פּאָרעצ די פּיפּקעס. דער פּאָרעצ האָט זיכ ראפּטומ צעלאכט אונ איז נעלעמ געוואָרנ, אונ בא דעמ מענטשנ אינ די צײנער איז געבליבנ שטעקנ, אָנשטאָט דער אויסגעביטענער פּיפּקע, א שטינקענדיקע ביינ.

אָדער אײנמאָל איז נאָכ אפילע אזוי געווענ: אײנער האָט געפונענ אפנ וועג א שעפּס. ער האָט ארופגעלײגט אפנ וואָגנ, נאָר דער פערד שלעפּט קאמ דעמ וואָגנ. די שעפּס האָט זיכ צעלאכט אונ איז פארשוווּנדנ, אונ דער מענטש איז אינ אײנ מאָמענט גראָ געוואָרנ פונ שרעק.

אסאכ מײַסעס זײַנענ נאָכ געווענ וועגנ פארקישעפטע געלט, וועגנ „פארמאזאָנער" רובלענ.

מיט אײנ וואָרט, ביז דער רעוואָליוציע אונ בירגערקריג האָט דער שנײַדער געהאט בא זיכ א זאפּאס פונ פאקטנ וועגנ אויסערגעוויינלעכע זאכנ. גיכער פונ אלצ האָט ער דערײַנ נימ געגלויבט, אָבער געוויסע שפּורנ האָט עס פונדעסטוועגנ געלאָזנ אינ זײַנ באוווּסטזײַנ. אונ איצט, שטײענדיק נעבנ זעגמיל, האָט אימ ארומגעכאפּט א מיסטישע שרעק. דער פארשטאנד האָט אימ אונטערגעזאָגט, אז ניט קײנ שײדימ, נאָר מענטשנ האָבנ דאָרט צעלײגט א פײַער אינ זעגמיל. אָבער דער איניענ גופע איז דאָ געווענ צו געהײמניספול, אונ דאָס אָרט אונ דער ארומ זײַנענ אקוראט פאסיק געווענ פאר מיִעסע טײַוולשע שפּיצלעכ. דער

שנײַדער האָט זיך איבערגעצײַלעמט און־ א ריס געטאָן זיך פון אָרט, אומקוקנדיק זיך נאָכאַנאַנד אפּהינטן. נאָר ער האָט נאָך קיין צען טריט ניט געמאַכט, ווי די האָר אויפן קאָפּ האָבן זיך אים געשטעלט קאַפּויער, און אַליין איז ער אָפּגעשפּרונגען פון שטעגל אין א זײַט: מיטאַמאָל האָט אים פאַרצאַמט דעם וועג א צעשויבערטע און ריזיקע פיגור.

— וואַרט, שטיי אָפּ אַן אָרט! — האָט באַפוילן דער דאָזיקער שרעקלעכער געשפּענסט.

דער שנײַדער איז פאַרגליווערט געוואָרן און געבליבן שטיין.

— ווער ביסטו?

— דער שנײַדער פון „דוווכאַטע".

אזוי האָט זיך גערופן דאָס אָרט, ווו דער שנײַדער האָט גע־וווינט. דאָס האַרץ זײַנס האָט געצאַפּלט און שיר ניט אַרויסגע־שפּרונגען.

— וואָס גייסטו דאָ אום?

— איך בין געווען אויף די כוטערס, גענייט דאָרט פעלצן, און איך טראָג א לעבל ברויט און א קעפּל קרויט.

— בא וועמען האָסטו דאָרט גענייט?

— בא יאַרמאָלינסקין.

— לײַגסט! בא יאַרמאָלינסקין האָסטו גענייט יענע וואָך. (באַם שנײַדער האָבן זיך ווידער געשטעלט די האָר קאַפּויער). זאָג דעם עמעס, וואָס גייסטו דאָ אום?

— ברודער־לעבן (דער שנײַדער האָט מיט די לעצטע קוי־כעס אַרויסגעשריִען פון ברוסט.) איך... ברודערקע... פונוואַנען־זשע ווייסט איר, ברודער־לעבן, אַז איך האָב יענע וואָך גענייט בא יאַרמאָלינסקין?

— איך ווייס אַלץ. פּרוּוו נאָר זאָגן א ליגן, וועל איך דיך...

— איך זאָל אזוי לעבן, ברודערקע מײַנס, אַז איך לײַג ניט. איך זאָל פון דעם אָרט ניט אָפּגיין...

— וועסט טאַקע ניט אָפּגיין!..

— איך זאָג דעם עמעס. געניײט האָב איך טאקע יענע וואָך, נאָר הײַנט בין איך געגאנגען זיך אויסכעזשבענען מיט יארמאָלינסקין.

— און פארוואָס ביסטו אָקאָרשט געשטאנען און צוגעקוקט זיך צו דער זעגמיל?

— איך האָב זיך אוועקגעשטעלט פארויכערן, ערשט מיר האָט זיך אויסגעדאכט, אז אין מיל האָט א שײַן געטאָן א פײַערל.

— נו, איז וואָס האָסטו געטראכט?

— איך האָב גאָרנישט ניט געטראכט. איך האָב זיך נאָר געכידעשט, און דערנאָך האָט מיך ארומגעכאפט א שרעק.

— דאָס ביסטו איצט געלאָפן פאר שרעק?

— פאר שרעק, ברודער־לעבן.

— און פאר וועמען האָסטו עס אײַערנעכטן געשפּילט טענצ?

— וואָס הייסט פאר וועמען? וי שטענדיק, ברודערקע. בא דעם שמיד אין שטוב, מיר אינצווייען. מיידלעך האָבן אונדז געדונגען.

— וואָס פארא באָכערים האָבן דאָרט געטאנצט?

— עס, ווו איז איצט דאָ באָכערים, ברודער־לעבן! ניטאָ איצט קיין באָכערים. אין ארמיי אלע באָכערים. און דער, וואָס איז אינדערהיים, איז יענער, ברודער־לעבן, אזוי געראָטן, אז ער טויג ניט אין ארמיי. געווען סטיאָפּקע יארמאָליצקיס, אין ער דאָך א טויבער. מאקאר שעווצאָוו — איז ער דאָך א הינקעדיקער. און די איבעריקע זײַנען אלע געווען שנעקעס, אויך מיר באָכערים! ער קען דאָך נאָך ווי געהעריק ניט נעמען קיין מיידל פאר דער האנט. גלויבט מיר, ברודער־לעבן, אז איך נאר אײַך ניט אָפּ.

— לײַגסט, אלטע נעווײלע! און וואָס פארא יאטן זײַנען עס געקומען צום סאָפּ פונעם אָוונט און געטאנצט מיט די מיידלעך?

— איך ווייס ניט, געווען א מאן פינף. זיי האָבן געזאָגט, אז זיי זײַנען קלוימערשט נאָוואָבראנצעס, אז מע טרײַבט זיי,

זאָגן זיי, אין ארמיי, זייער יאָר איז געקומען. זיי זײַנען געוועזן דעזערטירן און איצט האָבן זיי זיך געמאָלדן. אין שטאָט, זאָגן זיי, טרײַבט מען, און זיי האָבן זיך אָפּגעשטעלט, ברודער־לעבן, נעכטיקן אין טעטערעוו. איז אָט זײַנען זיי געקומען טאנצן, דאָ איז דאָך אינגאנצן פיר ווערסט.

— פארוואָס־זשע האָבן זיי געהאט בא זיך געווער?

— דאָס, ברודער־לעבן, האָב איך ניט באמערקט.

— לײַגסט! דאָס זײַנען ניט רויטארמייער פון נאזארעווסקיס אָטריאד?

— פונוואנען, ברודער־לעבן, זאָל איך וויסן! ווי מיר דאכט, זײַנען זיי ניט פון אָטריאד — זיי זײַנען דאָך ניט אין שינעלן, נאָר אין פעלצן און סוויטקעס.

— באיאָרטע זײַנען געווען צווישן זיי?

— דאכט זיך, אז ניט... ווער־זשע ווײַס איר, ברודעריקע, וואָס איר ווייסט אלץ, אי וועגן יארמאָלינסקיס פעלצן, אי וועגן די אייערנעכטיקע טענץ?

— דו דערקאָנסט נאָך אלץ ניט? גיב גוט א קוק.

דער שנײַדער איז בא זיך דרייסטער געוואָרן און האָט זיך דערנענטערט.

— א... ברודערל מײַנס, וואָס־זשע האָסטו מיך אזוי איבער־געשראָקן?

— וואָס פאר א טײַוול האָט זיך געקענט ריכטן, אז דאָס ביסטו?

— דאָס זעלבע, ברודערל, איך אויך.

— צי האָסטו ניט אמאָל דעם דאָזיקן פעלץ מיט דײַנע איי־גענע הענט גענייט? הינטן ארײַנגעשטעלט א שטיקל געלן פעלץ.

— יאָ, דאָס איז ער, ברודערל, דאָס איז דער זעלבער פעלץ. אײַ, ברודער־לעבן, וואָס טוט זיך דאָ! אבי איך האָב געמיינט, אז דו ביסט אין דער רויטער ארמיי.

— וו ס'טו געזען. מיר זײַנען דאָ אינדרײַען און מיר ווינ־

טערן אין זעגמיל, און צו פרילינג־צו, אז ס'וועט ווערן וואַ־רעמער...

— איי־איי־איי, ברודער־לעבן, וואָס איך הער! און ווען איך האָב געגייט דעם פעלצ, האָט מיר דיין טאטע געזאָגט, אז דו ביסט אין ארמיי.

— און ווי, אויב עמעצער, אן אומבאקאנטער מענטש, וועט דיך פרעגן, צי ווייסטו, ווו עס זיינען פאראן דעזוערטירן — וועסטו דערציילן, אז דו האָסט מיר געזען, צי ניט?

— כאסוועשאָלעם, ברודערל, וואָס האָסטו אויסגעטראכט.

— וועסט שווייגן?

— וואָס איז דאָס מיר פאר אן אינטערעס צו ריידן, איך האָב פון דער צונג פארנאָסע, צי וואָס? איך לעב דערפון, וואָס איך האָרעווע מיט די הענט.

— נו, איז געדענק־זשע! מיר ווינטערן דאָ אינדרייען אין זעגמיל—אינדערהיים איז א מוירע צו זיין. און אויב דו וועסט עמעצן וועגן דעם כאָטש א האלבן וואָרט זאָגן, וועסטו אפ דער וועלט ניט זיין.

— ווען זאָגסטו עס, איך ווייס אליין ניט, צי וואָס? דאכט זיך, איך בין ניט קיין יינגל.

— נו, געדענק. און וואָס הערט זיך דאָרט הינטער איער „דוווכאטע", שטייען נאָך באָלשעוויקעס? אין טעטערעוו זיינען דאָ אסאך רויטארמייער?

— איך בין דאָרט געווען מיט א וואָכן צוויי צוריק, בא פאַ־טיעווסקין און בא לאהוטען, פאריכט פעלצן, האָב איך דאָרט קיין איין סאָלדאט ניט געזען. איצט אָבער—וועל איך ניט זאָגן, ווייל איך ווייס ניט.

— דאָרטן איז דאָך אייערנעכטן געשטאנען נאזארעווסקיס אָטריאד, און זיי זיינענע געקומען צו דיר, איבערגעטאָנענע, טאנצן.

— איז אָט ווי! —האָט זיך דער שניידער שטארק געוווּנ־

דערט.—עפשער זײַנען זײ דאָס טאַקע אינדערעמעסן געװען. װאָ־
רעם איך קוק און קוק—קײן אײן באַקאַנטער.

— װאָס האָבן זײ דאָרט בא אײַך געפרעגט, בײסן טאַנצן?
װעגן װאָס האָבן זײ גערעדט?

— װעגן װאָס האָבן זײ גערעדט? פריִער פון אַלץ, ברודערל,
האָבן זײ זיך געלאָזן טאַנצן. און נאָכדעם האָבן די מער פלינ־
קערע פון זײ זיך צוגעשאַרט צו מײדלעך און זיך געהאַלטן
נעבן זײ. נו, און דערנאָך, צום סאָף שױן, אַז איך מיטן שמיר
האָבן א זעץ געטאָן א מאַרש, האָט אײנער בא מיר שטילער־
הײט א פרעג געטאָן, צי הערט מען דאָ ניט װעגן דעזערטירן
און באַנדיטן.

— אָ, איצט זע איך שױן, אַז דו זאָגסט דעם עמעס.

— װאָסי, איך האָב דען, ברודערל, אמאָל עמעצן געלײַגט?
האָב איך אים געענטפערט, אַז איך האָב גאָרנישט ניט געהערט.
װאָרעם אינדערעמעסן, װאָס האָב איך געהערט? גאָרנישט ניט,
ברודער־לעבן!

— געדענק־זשע! איבער עמעצער װעט זיך דורך דיר דערװיסן,
אַז מיר װינטערן דאָ, װעלן מיר דיר דעם קאָפּ אַראָפּדרײען.
קענסט גײן.

און דער שנײַדער איז אװעק. ער האָט מוירע געהאַט אַרומ־
צוקוקן זיך. אים האָט זיך געװאָלט אין דעם מאָמענט צונויפּ־
שרומפּן, פאַרקלענערט װערן, זיך באַהאַלטן. אים האָט זיך אַלץ
געדאַכט, אַז יאַרמאָלינסקיס זון גײט שטיל נאָך נאָך אים און איז
שױן גרײט א זעץ טאָן אים מיט א האַק איבערן קאָפּ. „ער
זאָל מיך כאָטש ניט טשעפּען, איך אים װעל געװיס ניט פאַר־
טשעפּען". אָבער אזוי האָט ער נאָר געטראַכט, ביז ער האָט
אויסגעמיטן די קוסטאַרניקעס. און װי נאָר פון בײדע זײַטן האָט
זיך באַװיזן זײַן פעלד און פון־װײַטן האָבן א שעמעריר געטאָן
די פײַערלעך פון „דװוּכאַטע", האָט ער אָנגעהויבן גאָר אַנדערש
צו טראַכטן: „װאָס זאָגסטו אָפּ אים, אָפּ יאַרמאָלינסקיס בענקל!

קלײַבט זיך מיר דעם קאָפּ אַראָפּדרײען? פאַרוואָס? דערפאַר, וואָס דײַן טאַטע האָט מיר אַרײַנגעשפּאַרט א צעפּוילט קעפּל קרויט? איך האָב דאָך אָפּגערעדט נאָר אופּצונײען אײן פּעלץ, און דו האָסט מיר געגעבן נאָך פיר אַלטע פּעלצן אויסלאַטען! דאָקטוירים זאָלן דיר דײַן פּאַרצעף אויסלאַטען! קוק אים נאָר אָן, דעם יאַרמאָלינסקין, דעם גוויר, דעם פּעלצן־מאַגנאַט! ער וועט עס מיר דעם קאָפּ אַראָפּדרײען. וואָס גײט דיר אָן מײַן קאָפּ. קאָרמעסט אים מיט ברויט? קײנמאָל אין מײַן לעבן האָב איך דאָך פון דיר ניט געהאַט, וואָס אָט דאָס איז ווערט! שטענדיק, אַז דו דינגסט אַפּ אַרבעט, סטאַרעסטו זיך באַשווינדלען". מיט אַזעלכע געדאַנקען איז דער שנײַדער צוגעגאַנגען צו „דווּכאַטע". ס'איז געווען נאָך ניט שפּעט, ס'איז ערשט פינצטער געוואָרן. א פראָסט האָט גענומען. דורך דער בלאָטע זײַנען מענטשן געגאַנגען אין דאָרף און געפּילדערט. דער שנײַדער האָט זיך אָפּגעשטעלט אין זײַן הויף נעבן טויער און ביזן סאָפּ דערפירט זײַנע געדאַנקען. ער האָט שוין געוואָלט אַרײַן אין שטוב, נאָר מיטאַמאָל האָט ער דערהערט הינטער זיך מענטשלעכע טריט. פון הינטער זײַן שײַער איז בעגאַנגען דער שאָכן—דער שמיד.

— גוט, וואָס דו ביסט געקומען, און איך האָב שוין מוירע געהאַט, אַז דו וועסט נעכטיקן ערגעץ אַפּ די כוטערס.

— וואָס האָסטו מוירע געהאַט?

— וואָס הײסט, וואָס? מע איז געקומען בעטן, מיר זאָלן שפּילן טענץ. באַלד וועט מען זיך אָנהײבן קלײַבן.

— ווען דו וואָלסט וויסן, ווי מע האָט מיך אָקאָרשט איבערגעשראָקן אַפּן שטענעלע נעבן מיל.

— ווער?

— ווײסט, וועמען איך האָב באַגעגנט? יאַרמאָלינסקיס זונדל, פון די כוטערס.

דער שמיד האָט א כאַפּ געטאָן דעם שנײַדער פאַר די אַקסלען.

— עס קען ניט זײַן! איז ער טאַקע דאָ?

— איך ליג ניט. געזאָגט, אז זיי נעכטיקן אינדרײַען אין זעגמיל, און אויב איך וועל עמעצן וועגן דעם דערציילן, וועט ער מיר דעם קאָפּ אָראָפּדרייען.

— און ווער איז דאָרטן מיט אים נאָך, האָט ער ניט דער־ציילט?

— שיידים ווייסן אים, ברודער־ליבער. עפשער האָט ער דער־ציילט, נאָר איך האָב געציטערט, ווי א שער פאַר ווײַרעך, האָב איך עפשער ניט אַלץ דערהערט. און אגעוו, וויל איך גאָרניט הערן וועגן אָט די אַלערליי פּאַסקודסטוועס. וועסט זיך נאָך אַרײַנדרייען אין א צאָרע, די ערד זאָל זיי נעמען.

— וועמען?

— זאָג איך דאָך דיר, אָט די אַלע יארמאָלינסקיס, אָט די אַלע, ווי זאָגט מען עס... ער האָט געזאָגט, אז זיי ווינטערן דאָרט אינדרײַען.

— ניט שווין־זשע מײַנסטו, אז ער וועט דיר גיין זאָגן דעם עמעס, — האָט דער שמיד אזש געטרייסלט דעם שנײַדער פאַר די אַקסלען. — דערצייל מיר אַלץ, וואָס מיט דיר איז דאָרט פאָרגע־קומען.

דער שנײַדער האָט זייער גערן אַלץ דערציילט, איבערגעבנ־דיק אפילו אין פערזאָנען זײַן שמועס מיט יארמאָלינסקין. אויס־געהערט אים, האָט דער שמיד אים גענומען שעפּטשען אפן אויער:

— איַ, ווי דו פאַרשטייסט ניט! גיב נאָר גוט א רודער מיטן מויעך. ווען דאָס וואָלט טאַקע געווען אזוי, ווי ער האָט דער־ציילט, איז אפּ וואָס דאַרף ער דיר אַנטפּלעקן זײַנע סוידעס?

— זאָגסט ריכטיק, — איז טייקעף אײַנשטימיק געוואָרן דער שנײַדער, — וואָס איז ער פאַר א פּאַני־בראַט מיט מיר.

— אויב ער האָט געזאָגט, אז זיי זײַנען דאָרט אינדרײַען,

איז א סימען, אז זיי זײַנען דאָרטן מער. אויב ער האָט געזאָגט, אז זיי ווינטערן דאָרט, איז א סימען, אז זיי וועלן דאָרטן ניט ווינטערן.

— קומט, אז זיי וועלן מיר אויך קיינשום שלעכטס ניט טאָן, כאָטש ער האָט מיך געשראָקן.

דער שמיד האָט זיך צעלאכט. דערנאָך האָט ער אָנגעהויבן איבערלייגן די זאך:

— אויב ער האָט אזוי אָפן אלץ דערציילט, איז א גרויסער סאָפעק, צי וועלן זיי דאָרטן אפילע זײַן ביזן סאָף פון דער הײַנטיקער נאכט. ער האָט געפרעגט, צי זײַנען ניטאָ אין טעטערעוו קיין רויטארמייער? איז קען מען דאָ אזוי טראכטן: דורך טעטערעוו גייט דורך דער סאמע שטילסטער וואלד־וועג צו מײַרעוו־צו, דאָרט, ווו עס ענדיקט זיך דער ראיאָן, וואָס די באָלשעוויקעס האָבן פארנומען. אהינצו דארפן זיי זיך לאָזן, זיי ראטעווען זיך, דאָס זײַנען דאָך די לעצטע רעשטלעך פון א געוועזענער באנדע. עס זײַנען דאָך אומגעגאנגען קלאנגען, אז זיי האָבן זיך געלאָזן אין אונדזער געגנט נאָך דעם, ווי נאזארעווסקיס אָטריאד איז אף זיי אָנגעפאלן און אויסגעשניטן מיט א קוילנוואַרפער שיר ניט די גאנצע באנדע. אליין דער גאטשאלניק זייערער, סקוראטאָוויטש, איז געבליבן לעבן, און איצט האָט מען אים אף ווינטער פארטריבן אהער, אין די בלאָטע־וועלדער. אפאָנעם, אז ער געפינט זיך דאָ ערגעץ און וועט אינגיכן אוועקגיין אף מײַרעוו. עך, סארא פארשטאָפטן קאָפּ דו האָסט,—האָט זיך דער שמיד אזש געטרייסלט, דריקנדיק דעם שנײַדערס אקסלען.—הינטער טעטערעוו, אין מאָטיליאָווטשטשינע זײַנען פאראן רויטארמייער, לויף גיכער און זאָג אָן!

— אז איך וויל ניט, ברודערל מײַנס, זיך ארײַנמישן! זיי וועלן זיך נאָכדעם נויקעם זײַן אין מיר. גאָט וועט געבן, און זיי וועלן ווי עס איז אליין ארײַנפאלן אין די באָלשעוויסטישע הענט. אויסוואַרפן!

— פארברענט זאָלסטו ווערן, אָט א מענטש! גוט, איך וועל זיכ אליינ ארופכאפנ אפ א פערד און צופאָרנ. טייקעף קום איכ צוריק. און דו גיי צו מיר, באלד וועט מענ זיכ אָנהייבנ קלייַבנ, זאָלסטו דערווייַל, ביז איכ וועל זיכ אומקערנ, אליינ שפּילנ, קעדיי קיינער זאָל גאָרנישט ניט טראכטנ.

— זאָל איכ סייַדנ נעמענ דייַנ פידל?

— נעמ, נעמ... בעסער וואָלט געווענ, דו זאָלסט דאָ זייַנ: ווייַל עס קענ געמאָלט זייַנ, אז עמעצער פונ זיי זאָל אונטערגיינ אונטער דייַנ פענצטער, און ווענ זיי וועלנ דערזענ, אז דו ביסט אינדערהיימ, וועלנ זיי זיכ אזוי ניט אייַלנ אוועקצוגיינ.

דער שמיד האָט ארייַנגעשטויסנ דעמ שנייַדער אינ פירהויז און אליינ האָט ער זיכ געזעצט אפ א פערד, פארוואָרפנ אפנ פלייצע, לייַט זאָלנ מיינענ, מיט דראָט צונויפגעבונדענע הייגאָפּלענ און דלאָטעמ (קלוימערשט אפ פארקויפנ) און איז פאַמעלעכ אָפּגעפאָרנ פונ שטוב. אויסמייַדנדיק די צוויי הרעבליעס, האָט ער אַ טריב געטאָנ דעמ פערד אינ פולנ גאנג. אינ צוויי שאָ ארומ האָט ער זיכ צוריקגעקערט און געטראָפנ בא זיכ אינ שטוב טענצ (דער שנייַדער האָט זיכ באגאָסנ מיט שווייס, באמיִענדיק זיכ ניט צו פארלירנ דעמ ריטמ). דער שמיד האָט גענומענ די פידל און א קנאק געטאָנ א פּאָלקע. די טענצ זייַנענ געגאנגענ שלעפעריק און צעקראָכנ. ס'האָבנ אויסגעפעלט פאר די מיידלעכ יאטנ. מע קענ זאָגנ, אז אלע יאטנ, וואָס זייַנענ דאָ געווענ, זייַנענ נאָכ געווענ ייִנגלעכ. אינ ארמיי איז זיי נאָכ פרי געווענ צו גיינ. נאָכ ניט אלע האָבנ געקענט טאנצנ.

נאָכ דעמ, ווי דער שמיד האָט גענומענ אינ די הענט די פידל, איז דורכגעגאנגענ א מינוט צענ, ניט מער. ס'האָט זיכ געעפנט די טיר און עס זייַנענ ארייַנ צוויי יונגענ. די מיידלעכ האָבנ זיי דערקאָנט: זיי זייַנענ אייערנעכטנ געקומענ טאנצנ און געזאָגט, אז זיי געפינענ זיכ אינ טעטערעוו אפ נאכטלעגער: מע טרייַבט זיי, הייסט עס, אינ דער ארמיי.

— איר זײַט נאָך אַלץ דאָ? — האָט עמעצער א פֿרעג געטאָן.

— וואָדען, איצט איז ניטאָ זיך וואָס צו כאַפּן, די מילכאָמע איז פאַרענדיקט, די אַרמיי וועט מען איינגיכן אַלציינס פאַנאַנדערלאָזן.

אין א ווײַלע אַרום האָבן זיך שוין די צוויי יונגען געדרייט אין א טאַנץ מיט די שענסטע מיידלעך. דאָס זײַנען געווען „עכטע יאַטן", פֿלינקע טענצער, ניט דאָס, וואָס „אונדזערע גרינע ייִנגלעך" — אַזוי האָט מיסטאָמע ניט איין מיידל געטראַכט, קוקנדיק אויף די אומבאַקאַנטע. איינער פֿון זיי האָט ראַפּטום א בעט געטאָן זײַן מיידל, זי זאָל צוואַרטן, ביז ער וועט אַראָפּוואַרפֿן פֿון זיך די וואַטאָווקע, „וואָרעם, ס'איז זייער הייס צו טאַנצן". ער איז צוגעגאַנגען צום שמיד אויסטאָן די וואַטאָווקע און אומבאַמערקט אים עפּעס א שעפּטשע געטאָן. אין א מינוט דרײַ אַרום האָט דער שמיד געמאַכט אַן איבעררײַס אין די טענץ, קעדיי אָפּצורוען אַ ביסל. ער האָט א שעפּטשע געטאָן דעם שנײַדער:

— לאָמיר אַרויס אין פֿירהויז. איך דאַרף דיר עפּעס זאָגן.

ווען זיי זײַנען אַרויס און דער שמיד האָט א ריב געטאָן א שוועבעלע, האָט דער שנײַדער דערזען דאָרט אויפֿן באַנק פֿינף מענטשן מיט ביקסן. דער שנײַדער האָט זיך דערשראָקן. איינער פֿון זיי האָט זיך אויפֿגעהויבן פֿון באַנק און זיך אָנגערופֿן צום שנײַדער:

— פֿירט אונדז צו דער זעגמיל.

— ניט מיטן ווען פֿיר זיי, נאָר מיט באַרטיאָווסקיס וועלדל, דורך וואַנען מע קומט אַרויס אויפֿן שטעגל קיין טעטערעוו, — האָט דער שמיד געזאָגט און זיך א קער געטאָן צו דעם שנײַדערס אומבאַקאַנטן: — איך וועל אײַך צעשטעלן אויף אַלע אַרויסגאַנגען.

און ער איז אַרויסגעשפּרונגען פֿון פֿירהויז. אין הויף האָט דער שנײַדער דערזען אַסאַך רויטאַרמייער. זיי האָבן זיך געטר-

ליעט אינ די פינצטערע הויפ־ווינקלעכ. דער שנייַדער האָט געזענ, ווי דער שמיד האָט געהאלטנ די קליאמקע פונ טיר, קיינער זאָל אינ דעמ מאָמענט ניט ארויס פונ שטוב אונ ניט הערנ, ווי ער דערקלערט איינעמ, מיסטאָמע דעמ עלטסטנ פונ די רויט־ארמייער:

— פונ יענער זייַט וואָלט איר פארנעמענ דאָס בריקל, אונ פונ יענער זייַט—דעמ ברעג טייַכ באמ וואלד. דאנ וועט בא אייַכ זייַנ אלצ ווי אפ דער דלאָניע.

די רויטארמייער זייַנענ מאָמענטאל פארשווונדנ געוואָרנ פונ הויפ. דער שמיד איז ארייַנ צוריק אינ פירהויז אונ אינ א האלבער מינוט ארומ האָט ער אָנגעהויבנ שפילנ. די טענצ האָבנ זיכ ווידער אָנגעהויבנ. דער שנייַדער האָט אוועקגעפירט די פינפ מאנ צו דער זעגמיל, באמיִענדיק זיכ צו ריידנ, קעדיי דערמיט פארקלענערנ זייַנ מוירע. אָבער ריידנ האָט מענ אימ ניט דערלויבט. פונ וועלדל זייַנענ ארויס א מאנ צענ רויטארמייער אונ אלע זייַנענ אוועק צוזאמענ. דער שנייַדער האָט געבראכט צו פירנ די מענטשנ צו דער זעגמיל. אינ זעגמיל איז שוינ קיינשומ פייַער ניט געווענ. וואָס ווייַטער דער שנייַדער איז געגאנגענ, אלצ דרייסטער איז ער בא זיכ געוואָרנ: מיט אימ אונ הינטער אימ זייַנענ געגאנגענ רויטארמייער. ענדלעכ האָט ער אפילע אָנגעהויבנ שטיל צו ריידנ. אונ נעבנ זעגמיל האָט ער שוינ גאָר הויכ א זאָג געטאָנ:

— עעע, עפעס בלישטשעט שוינ ניט קיינ פייַערל?

— שטיל!—האָט אימ א רויטארמייער פארשטעלט מיט דער האנט דעמ מויל.

קיינער איז אינ ערגעצ ניט געווענ, די זעגמיל איז פוסט געווענ. קיינעמ האָבנ זיי ניט באגעגנט אויכ אפנ וועג. „דער שמיד האָט געזאָגט ריכטיק,—האָט געטראכט דער שנייַדער,—זיי האָבנ מיכ אָפגענארט, קעדיי עס זאָל זיי זייַנ גרינגער צו אנטלויפנ”. דער שנייַדער איז ארייַנ אינ זייַנ ראָל.

— ער האָט מיך געפרעגט, צי איז אינ טעטערעוו פאראנ רויטארמייער,— האָט ער גענומענ שעפטשענ זײַנ נאָענטסטנ שאָכנ.— עפשער זאָלנ מיר זיך לאָזנ אהינ. (א טראכט געטאָג אונ זיך דערשראָקנ.) נאָר איר ווייסט דאָך אליינ דעמ וועג, צוליב וואָס זאָל איך נאָך מיט אײַך, שוינ באלד טאָג...

פונ הינטער דער זעגמיל זײַנענ זיי אלע אוועק מיטנ וועג, וואָס צווישנ דעמ פעלד אונ דעמ וואלד. פלוצלינג האָבנ זיי דערהערט, ווי ערגעצ ווײַט שיסט מענ אָפט. דעמ שנײַדער האָט מענ געהייסנ אומקערנ זיך אהיימ, אונ אלע איבעריקע האָט מענ באפוילנ זיך לאָזנ אהינצו. מע האָט איבערגעלאָזט צו צוויי מענטשנ אפ די ארויסגאנגענ פונ וואלד אונ מע האָט זיך געלאָזנ אינ וועג. דער שנײַדער איז דערלאָפנ ביז צו דעמ נאָענטסטנ דאָרפ אונ דאָרט געבליבנ נעכטיקנ—אהיימ איז אימ געווענ ווײַט, אונ די דרייסטקײַט זײַנע איז גלײַך פארשוווּנדנ. אינגיכנ איז איינער א דאָרפמאנ געקומענ פונ הינטער טעטערעוו אונ דערציילט, אז אפנ וואלדראנד, ניט ווײַט פונ דעמ וועג, וואָס גייט קיינ טעטערעוו, האָט מענ באמערקט א מאנ צענ באנדיטנ— זיי האָבנ פארקערעוועט אפנ וועג, נאָר פריִער האָבנ זיי געשיקט איינעמ פאָרויס: צי איז קיינער ניטאָ אפנ וועג. מע האָט זיי באשאָסנ אונ אלעמענ פארכאפט לעבעדיקערהייט, אָבער דער נאטשאלניק זייערער, וועלכנ מע זוכט שוינ אזוי לאנג, איז צווישנ זיי ניט געווענ. מע האָט געפרעגט די באנדיטנ, ווו איז זייער נאטשאלניק, האָבנ זיי געענטפערט, אז ער איז איינער אליינ אנטלאָפנ אפ יענער זײַט. אונ ווענ דער באָלשעוויסטישער נאטשאלניק האָט זיך צעשריִענ: „אָדער איר וועט מיר העלפנ כאפנ אימ, אָדער איך וועל אײַך טייקעפ אלעמענ צעשיסנ“, האָבנ זיך א פאָר באנדיטנ אָפגערופנ, אז דער סאמע נאָענטסטער באמ נאטשאלניק איז געווענ יארמאָלינסקיס זונדל, אונ זיי ביידע האָבנ זיך אָפגעטיילט פונ אלעמענ.

דער שנײַדער האָט מיטאמאָל אָנגעהויבנ קראצנ העכער די

ברעמענ, געשווינד אויסגערויכעוס איינער נאָכנ אנדערנ צוויי פאפיראָסנ, וואָס דאָס האָט קיינמאָל מיט אים ניט געטראָפנ, אונ אומגעריכט אלעמענ געמאָלדנ:

— איכ שטויס זיכ שוינ אָנ, וואָס דאָ איז. איכ האָב דאָכ גענייט א פעלצ בא יארמאָלינסקינ. איינמאָל גיי איכ מיר אזוי שפעט אינדערנאכט — די צווייטע הענער האָבנ שוינ געקרייעט, איכ זאָל אזוי לעבנ! — ערשט איכ הער, ווי עמעצער קריכט אפנ בוידעמ. איכ שטוב הער איכ אלצדינג. אונ דער באלעבאָס אליינ איז ניטאָ. וואָס טוט מענ? נו, האָב איכ געזאָגט דער באלעבאָסטע. אונ זי ענטפערט עפעס צו דרייסט, אז ווער וועט עס גיינ באנאכט קריכנ אפנ בוידעמ! אָבער איכ האָב דאָכ דײַטלעכ געהערט! דער באלעבאָס האָט זיכ פונ ערגעצ אומגע־קערט שפעט. אונ דאָ האָב איכ גראָדע הײַנט באגעגנט יארמאָ־לינסקיס זונ. ער האָט מיכ שיר ניט אומגעבראכט.

אונ ער האָט לאנג דערציילט די אופגערעגטע מענטשנ וועגנ זײַנ באגעגעניש מיט יארמאָלינסקיס זונ. געענדיקט דערציילנ, האָט ער זיכ צוגעלייגט אפנ באנק א דרעמל טאָנ ביז באגינענ, אָבער דאָס האָט זיכ אים ניט אײַנגעגעבנ. ערשטנס, האָט אים די אופגערעגטקײַט ניט געלאָזט טייקעפ אײַנשלאָפנ, צווייטנס, ווי נאָר ער האָט אָנגעהויבנ דרעמלענ, האָט אים עמעצער א שלעפ געטאָנ פארנ פוס. ער האָט אופגעהויבנ דעמ קאָפ אונ דערזענ א רויטארמייער.

דעמ שנײַדער איז מיטאמאָל באפאלנ אנ אומעט. „אָט האָב איכ זיכ ארײַנגעדרייט אינ א צאָרע”. שווײַגנדיק האָט ער אוועקגעפירט די פינפ רויטארמייער אינ יארמאָלינסקיס כוטער. דאָרטנ זײַנענ זיי אלע פארבליבנ ביזנ סאָפ נאכט אונ דעמ גאנצנ אינדערפרי. דער אלטער יארמאָלינסקי האָט זיכ געשוואָרנ, אז „איכ וויימ גאָרנישט ניט, איכ זאָל אזוי דערלעבנ פונעמ אָרט אָפגיינ”, אונ ער האָט אזוי געקוקט אפנ שנײַדער, אז יענער האָט, אויס קליינמוטיקײַט, ניט געוווּסט, ווו די אויגנ

אהינצוטאָנ. אינדערפרי האָט מענ יארמאָלינסקינ אוועקגעטריבנ פונ כוטער. פונהינטנ איז געגאנגענ דער שנײַדער. נעבנ דוווּ־כאטע האָט זיי אָפּגעשטעלט א פאטרול אונ געהייסנ ארײַנגיינ צו דעמ שמיד אינ שטוב. אהינצו האָט מענ דעמ שנײַדער ניט ארײַנגעלאָזט, אונ ער איז א צופרידענער אוועק אהיימ. בא זיכ אינ הויפ האָט ער דערזענ א ליידיקנ מיליטערישנ וואָגנ. בא דעמ שמיד אינ שטוב האָט איינער א הויכער ארמייער גענומענ אפנ פארהער יארמאָלינסקינ. דער פארהער האָט זיכ געצויגנ אזש ביז האלבנ טאָג, ביז ס'איז קלאָר געוואָרנ אַט וואָס: „דער נאטשאלניק פונ די באנדיטנ, סקוראטאָוויטש, האָט זיכ אוועקגעלאָזנ צומ גרענעצ, אָבער פריִער מוז ער זײַנ כאָטש א האלבע שאָ בא זיכ אינ כוטער. פונדאנענ א ווערסט זיבע־ציק״. יארמאָלינסקי האָט ניט דערציילט, פארוואָס סקוראטאָ־וויטש מוז דאָרט זײַנ.

נאָכ די דאָזיקע באווײַזנ איז דער ארמייער ארויס אינ פיר־הויז אונ געהייסנ אָנזאָטלענ די פערד אונ פירנ יארמאָלינסקינ אינ שטאָט. אינ א מינוט צענ ארומ האָט ער געזאָגט צומ שמיד:

— זע־זשע, גיב אכטונג אפ איר, גיב איר עסנ, ווי אנ איי־גענער.

— ברודערל מײַנס! — האָט געענטפערט דער שמיד, דריקנדיק אימ די האנט.

דער ארמייער איז ארופגעשפרונגענ אפנ פערד אונ זיכ גע־לאָזנ אינ וועג. נאָכ אימ האָבנ רײַטנדיק אוועקגעיאָגט צענ רויט־ארמייער. יארמאָלינסקינ האָט מענ אוועקגעפירט. דער שמיד איז ארײַנ אינ שטוב אונ א קוק געטאָנ אפנ אויוונ הינטערנ קוימענ.

— נו, אָנגעוואָרעמט זיכ? — האָט ער א פרעג געטאָנ.

— הייס, — האָט זיכ דערהערט פונ הינטערנ קוימענ א היל־כיקע קינדערישע שטימ.

— איז קריכ אראָפּ, טרינק מילכ. ווי רופט מענ דיכ?
— אירינקע.
— א, אירינקע, אירינקע, גאנצ פײַנ!
אירינקע איז אראָפּגעקראָכנ פונ אויוונ אונ איז צוגעגאנגענ צומ טיש טרינקענ מילכ. זי האָט געטראָגנ א סאָלדאטיש מיניאַטור־שינעלכל, די האָר אונטערגעשוירנ ביז די אויערנ. זי האָט אויסגעטרונקענ די מילכ אונ אָפּגעדאנקט. די שמידיכע האָט געקוקט אפ איר אונ געלאכט:
— סארא פײַנ סאָלדאטיקל.
א רויטארמייער איז ארײַנ אונ אוועקגעלייגט אפנ טיש ברויט:
— עס, אירינקע.
— וואָס רעדט איר,—האָט ניט אויסגעהאלטנ די שמידיכע,— זי וועט עסנ צוזאמענ מיט אונדז.
דער רויטארמייער איז צוגעגאנגענ צו אירינקענ אונ גענומענ צעשויבערנ אירע האָר.
— טשעפּע ניט!
אונ אירינקע האָט זיכ צעגאָסנ אינ א געלעכטער.
דער רויטארמייער איז אוועק אפנ וועג איבערבײַטנ די וואכ, אונ אירינקע האָט נעגעסנ מיטיק צוזאמענ מיט דעמ שמידס הויזגעזינד. די זונ האָט גענומענ שײַנענ, ס'איז ווארעמער געוואָרנ אינ אָט דעמ שטילנ ווינקל. אירינקע האָט אָנגעטאָנ אפנ שינעלכל א רויטארמייִש קורצ פּעלצל, איז ארויס אפנ הויפ אונ אוועקגעזעצט זיכ אפ א קלאָצ. דער ווינטערדיקער הימל איז געווענ בלוי אונ קלאָר. א גראָז־קוסט, וואָס איז ניט פארשאָטנ געווענ מיט שניי, האָט געשטארצט פונ אונטער דער פּריזבע. די גרעזלעכ זײַנענ געווענ פארפרוירנ אונ באדעקט מיט אײַז. אירינקע האָט אָפּגעריסנ א גרעזל אונ צוגעטראָגנ צו דער נאָז:
— שמעקט ניט,—האָט זי א זאָג געטאָנ צו זיכ אליינ אונ איז אוועק אינ שטוב. ניט זאָגנדיק קיינעמ גאָרנישט, האָט זי גענומענ דעמ בעזעמ אונ אויסגעקערט די פּאָדלאָגע.

טאָליק סקוראטאָוויטשנ האָט דער אָטריאַד ניט געכאַפּט, כאָטש קאָנדראַט נאזארעווסקיס מענטשנ האָבנ אומבאַמערקט אונ אָנ אופהער נאָכגעשפּירט נאָכ דעמ כוטער. איינ פּאטרול האָט פונ וועלדל אכטונג געגעבנ אפנ פעלד, אפ וועלכנ ס'איז געוואָקסנ דער ווילדער בארנבוימ. סקוראטאָוויטש איז צו זיכ אינ כוטער ניט פארגאנגענ, האָט אימ אויסגעמיטנ: ער האָט זיכ דערוווּסט, אז מע שפּירט אימ נאָכ. וויַאזוי דאָס איז געווענ, פארוואָס ער האָט איצט אומבאַדינגט געדארפט זייַנ אינ זייַנ כוטער אונ ניט אנדערש ווי נעבנ בארנבוימ אפנ פעלד—דאָס אלצ איז קלאָר געוואָרנ פונקט אינ עלפ יאָר ארומ.

קאָנדראַט נאזארעווסקי האָט געלאָזנ עטלעכע מענטשנ, זיי זאָלנ אכטונג געבנ אפ דעמ דאָזיקנ ווינקל, אונ אליינ איז ער אוועקגעפאָרנ אונטער דווּכאַטע. דאָרט איז איצט געווענ דאָס הויפּט־אָרט פונ די אָפּעראציעס פונ זייַנ אָטריאַד. איינמאָל פאר־נאכט איז ער ארייַנגעפאָרנ אינ א דאָרפישער גאס אונ האָט דערקאָנט דאָס דאָרפ: דאָ איז ער פריִער געווענ. ער האָט זיכ דערמאָנט וועגנ זאָסיענ אונ געוואָלט זיכ זענ מיט איר. ער האָט זיכ אָנגעהויבנ דערמאָנענ די גאס אונ דאָס אָרט, ווו ס'איז געשטאנענ איר שטוב. ער איז צוגעפאָרנ אונ דערזענ א בערגל אש. ער האָט א פרעג געטאָנ בא איינעמ, ווו איז זאָסיע. יענער האָט געענטפערט:

— זי דינט ערגעצ בא לייַטנ, באטראַקעוועט.

קאָנדראַט נאזארעווסקי איז אוועקגעפאָרנ ווייַטער. אינ צוויי טעג ארומ איז ער געווענ נעבנ דווּכאַטע. ס'איז שוינ געווענ אינאָוונט, ווענ ער איז צוגעפאָרנ צו דעמ שמידס שטוב. אינ די פענצטער איז ליכטיק געווענ, ס'האָט זיכ געהערט א פידל. קאָנדראַט נאזארעווסקי איז ארייַנ אינ שטוב אונ דערזענ: דער שנייַדער אונ דער שמיד האָבנ געשפּילט אפ די פידלענ, מיידלעכ אונ באָכערימ האָבנ געטאנצט. ס'האָבנ אויכ געטאנצט עטלעכע רויטארמייער. איינער פונ זיי האָט זיכ פלוצלינג צעשריִענ:

— זאָל אירינקע טאנצנ. אירינקע, קום מיט מיר!

אלע זײַנענ שטיל געוואָרנ אונ גרעסער געמאכט דעמ קרײַז. די מוזיק האָט א שפּיל געטאָנ א קאזאטשקע. דער רויטארמייער איז זיכ דורכגעגאנגענ איינ מאָל מיט א טאנצ איבערנ קרײַז אונ אוועקגעשטעלט זיכ. דערנאָכ איז אירינקע ארײַנ אינ קרײַז. זי איז געווענ אינ א גרוי קליידל, אינ די האָר האָט געשטעקט א קעמעלע. מיט די הענט אינ די זײַטנ האָט זי פלינק געטאנצט אונ געטופּעט מיט די פיסלעכ אָנ דער פּאָדלאָגע. די האָר זײַנענ איר געפאלנ אפ די אויגנ. זי האָט זייער פלינק געמאכט צוויי פיגורנ אונ איז ארויס פונ קרײַז. די רויטארמייער האָבנ גענומענ פּאטשנ מיט די הענט, פונ אירינקעס פּנעמל האָט געשטראָמט א פרייד. קאָנדראט נאזארעווסקי איז צוגעלאָפנ אונ געכאפּט זי אפ די הענט, ער האָט זי אזוי געהאלטנ בא א מינוט, קושנדיק זי אינ קאָפּ. אירינקע האָט זיכ צעגאָסנ אינ א זאָרגלאָזנ קינדערשנ געלעכטער, ניט געקענט אײַנזיצנ אפ איינ אָרט אונ איז נאָכאמאָל אוועק טאנצנ.

נאָכ גאָר ניט לאנג איז זי געווענ אזא שווײַגנדיקע, געדולדיקע אונ אקשאָנעסדיקע. זי איז אינגאנצנ ערנסט געווענ, ווי א דערוואָקסענע. דעמלט, ווענ זי איז קראנק געווענ פונ הונגער, האָט זי עס געקענט פארבאָרגנ פונ די נײַגעריקע מענטשלעכע אויגנ אונ ניט צוהערנ זיכ צו זייער אָכצענ אונ קרעכצענ אפ איר ביטערנ גורל. דעמלט איז זי געווענ א זעלבשטענדיקע. אצינד אָבער האָט דעמ ברודערס אופזיכט אונ די זאָרגעוודיקײַט פונ זײַנע נאָענטע מענטשנ זי דערווארעמט, אונ אינ איר האָט אופגעוואכט דער קינדערישער עלטער. זי האָט געוואָלט זײַנ קינדעריש־פארשײַט. מיט א כיטרע גלאנצ אינ די אויגנ האָט זי אלע ווײַלע געפאָדערט פונ ברודער, ער זאָל קוקנ, ווי זי טאנצט. טיילמאָל פלעגט זי זיכ מאכנ, אז זי קענ ניט טאנצנ אונ פלעגט אבי־ווי טופּענ מיט די פיס. אונ דאָס סאמע וויכטיקסטע איז דאָ געווענ, וואָס זי אליינ האָט געוווסט

דעם פרײַז פֿון דעם דאָזיקן „טאַנץ", ווי זי וואָלט אַליין פֿון אויבן־אַראָפּ געקוקט אַף אירע קינדערישע שפּילן. — טײלמאָל פֿלעגט זי, מיד ווערנדיק, ריידן צו זיך אַליין, אָבער אַזוי, אַז דער ברודער זאָל הערן:

„זיך צעהוליעט, ווי אַ קליין קינד". אָבער אָפּטמער איז זי געווען אַווירקלעך קינד. ניט געקינסטלט. דער ברודער האָט זי אַלע ווײַלע געכאַפּט אַף די הענט, און זי האָט, אַרויסרײַסנדיק זיך פֿון אים, הילכיק און פֿריילעך געלאַכט. אינגאַנצן אַ זאָרגלאָז קינד! ווי זי וואָלט זיך געסטאַרעט דעריאָגן און באַנײַען די העלע מינוטן פֿון דער קינדהײַט, וועלכע זײַנען פֿריער פֿאַרשטיקט געוואָרן דורך די שווערע פּײַנלעכע טעג.

# צווייטער טייל

## 1

אַ טעג צוויי נאָכאַנאַנד, אינ אַ הייסנ וועטער, האָט מענ איבערנ וואַלד געקענט זענ אַ מאָדנע בילד: געדיכטע סטײַעס קראָענ זײַנענ מיט אַ געשריי אַרופגעפלויגנ אינדערהויכ אונ זיכ ווידער אַראָפּגעלאָזט צווישנ די שפּיצנ פונ די סאָסנעס. אַזוי־אָ זידט דאָס וואַסער אינ אַ קרעניצע. אינדערהויכ האָט געשוועבט אַ קליינ וועספּנ־פּרעסערל, מוירע האָבנדיק אַראָפּצולאָזנ זיכ נידעריקער: ווײַזט אויס, אַז דאָרט האָט אַרודעוועט אַ גרויסע באַשעפעניש, פאַר וועלכער דאָס וועספּנ־פּרעסערל האָט מוירע געהאַט. צום סאָפּ פונעמ צווייטנ טאָג האָט אַ בלאָז געטאָנ אַ ווינט אונ אַפּ דער זײַט פונעמ שלענגלדיקנ טײַכל האָט זיכ דערטראָגנ אַ גערוכ פונ אַ טויטנ קערפּער. דאָס פויגל־געשריי איז שטאַרקער געוואָרנ.

דער וואַלד איז געשטאַנענ הויכ. די געגנט האָט זיכ געצויגנ צו אימ באַרג־אַרופּ. אַפּ דער זײַט וואַלד, באַהאַלטנ צווישנ קורצוווּקסיקע ווילד־פאַרוואַקסונגענ, אויסמײַדנדיק שטיינער אונ בערגלעכ, איז געלאָפנ דאָס טײַכעלע. לענגאויס דעמ טײַכל, באַמ ראַנד פונ וואַלד, האָט זיכ געשלענגלט אַ גוט אויסגעטראָטנ שטעגעלע. טונקל אונ שטיל איז דאָ געווענ.

ס׳איז נאָכ געווענ א שאָ צוויי צו אָוונט, די זונ איז נאָרוואָס צוגעגאנגענ צומ וואלד, ווענ אפ דעמ דאָזיקנ שטעגל האָט זיכ באוויזנ א מענטש. ער איז געווענ א ברייטפלייציקער, לויטנ אויסזענ — א געזונטער. אפ זײַנע שטיוול איז געלעגנ פארטרינקנטע ערד. ניט געקוקט אפ דער היצ, האָט ער געטראָגנ, ארופגעוואָרפנ אפ די אקסלענ, א געלבלעכע, אָפגעקראָכענע סאָלדאטישע קורטקע. דער דאָזיקער קורצינקער בעגעד איז אָפגעטראָגנ געווענ: ערטערווײַז זײַנענ אונטנ, פונ הינטער דעמ אָפגעטרענטנ אונטערשלאק, געהאנגענ שטיקלעכ וואטע. דער מענטש איז געגאנגענ פאמעלעכ, מיט א מידנ טראָט. מע האָט גלײַכ געקענט באמערקנ, אז דער מענטש איז א פארהאָרעוועטער. זײַנ פאָנעמ איז געווענ זייער יונג. א סאָפעק, צי איז ער אלט געווענ אפילע פיר אונ צוואנציק יאָר, יעדנפאלס — ניט מער. אָבער א מאָדנע זאכ: ער איז געווענ אָפגעלאָזנ, ניט געגאָלט. די באָרד אונ די וואָנצנ זײַנענ אימ געוואָקסנ ניט גלײַכ אונ שיטער. דער מענטש האָט געטראָגנ אפנ פלייצע — געפונענ, אפאָנעמ, אפנ וועג — א האלבע דוהע. אינ איינ אָרט האָט ער זיכ אָפגעשטעלט מיטנ רוקנ צומ וואלד אונ פונ צווישנ די קוסטעס א קוק געטאָנ אפנ פעלד, וואָס באמ טײַכל. דאָרט איז געווענ אנ אונטערפאר־פעלד. דער מענטש האָט גערעדט צו זיכ אליינ:

— עס דארפ נאָכ גוט אײַנפריִענ. איכ וועל נאָכ באווײַזנ אויסבאָראָנעווענ אונ איינ מאָל איבעראקערנ אפ פארזייענ קאָרנ.

ער האָט אָפגעמאָסטנ מיטנ אויג זײַנ פעלד־קלינ אונ איז ראפטומ אומרויִק געוואָרנ:

— וואָס איז פאר אנ אָנשיקעניש! בא מיר איז, דאכט זיכ, שמעלער, איידער אָנ דאָרט. געמאָסטנ, געטיילט, צומ סאָפ — איינעמ מער, דעמ צווייטנ ווינציקער, אָט, שיידימ! דאכט זיכ, בא יעדערנ די זעלבע צאָל נעפּאשעס.

ער האָט זיך געשווינד אומגעקערט, אויסגעמאָסטן מיט די טריט דעם שכיינעסדיקן פעלד־קלין, דערנאָך זיינעם און דאן זיך באַרויִקט:

— צום טייוול, דאָס האָט זיך מיר אויסגעדאכט.

און איז אוועק ווייטער, וויגנדיק ריטמיש מיט די אקסלען. ס'האָט געבלאָזן א ווינט, די זון האָט זיך דערקליבן צום סאמע וואלד. אין א טריט הונדערט ארום האָט דער מענטש אופגעהויבן דעם קאָפּ אינדערהויך:

— ווידער שרייען זיי, קיין שטומעניש נעמט זיי ניט!

ניט ווייט, איבער א סאָסנע, באם סאמע טייכל, האָט אזש געברויזט פון קראָען. דאָס וועספּן־פּרעסל האָט אויך געשוועבט, פּונקט ווי באטאָג, ווי נעכטן.

— וואָס איז דאָרט פאר אן אָגשיקעניש,—האָט דער יונגערמאן געוואָרטשעט זיך אונטערן נאָז,—א נעווילע האָט עמעצער ארויסגעוואָרפן, צי וואָס פאר אן אומגליק? דעם צווייטן טאָג שוין, אז פון די קראָען קאָכט דאָ, ווי אין א קעסל. ספּו!

ער האָט אריבערגעלייגט דאָס שטיקל דוהע אפן צווייטן אקסל און איז אוועק ווייטער. נאָך אין א טריט הונדערט ארום האָט ער דערפילט דעם ווינט, וואָס האָט געבלאָזן פון יענעם אָרט, איבער וועלכן ס'האָבן זיך געדרייט די קראָען.

— אָהאָ,—איז דער מענטש געבליבן שטיין,—עס דערלאנגט אין נאָז!

די נייגעריקייט האָט אים א צי געטאָן אהין. ער איז געגאנגען, שמועסנדיק מיט זיך אליין:

— ווער האָט עס געקענט פארשלעפן אהער א נעווילע? דאכט זיך, אז בא קיינעם... און עפשער איז א וואָלף געפיי־גערט?

אצינד איז שוין זיין נייגעריקייט פארדרייפאכט געוואָרן: די פּערספּעקטיוו צו זען א געפייגערטע כייע איז גאנץ טשי־

קאווע פאר א מענטשן, וואָס זעט גאָרנישט, אויסער זײַן שטוב,
זײַן פעלד און דאָס דאָזיקע שטעגל. ער איז אוועק גיך, קימאט
זוי געלאָפן. צוגייענדיק צו דעם אָרט, האָט ער זיך שטארק
דערשראָקן און איז אזש אָפגעשפרונגען אפ צוריק:
— אָך, ברידערלעך מײַנע!

ער האָט דערזען א מענטשלעכן טויטן קערפער. דער מעס
איז געלעגן אין דער געדיכטער פארוואקסונג מיט די פיס אין
וואסער, מיט דער ברוסט ארוף, .אפ א שטײַלן ברעג. ס'האָט
זיך געדאכט, אז דער מעס זיצט.

אין דער נאקעטער פיאטע צווישן די וואסער־וווקסן האָבן
זיך אײַנגעזויגן קרעפסן. באוועגנדיק מיט די שערלעך, זײַנען
זיי געקראָכן איינער אפן אנדערן, דערקלײַבנדיק זיך צו דעם
אָנגעהויבענעם אָרט. די זון האָט געקוקט פונדערהויך און בא־
לויכטן דעם מעס, די קרעפסן און דאָס וואסער. דערזען א
מענטשן, זײַנען די קראָען מאָמענטאל פארשוווּנדן. א דער־
שראָקענער פון אומגעריכטקײַט, איז דער מענטש אין א ווײַלע
ארום געקומען צו זיך. ער איז צוגעגאנגען נעענטער און בא־
טראכט דעם מעס. מיט שרעק און איבל האָט ער געקוקט אפן
מעס. איין אקסל איז בא דעם מעס געווען העכער, דער צווייד
טער ־ נידעריקער. ס'האָט אויסגעזען, ווי דער מעס וואָלט זיך
געסטארעט אָנצושפארן מיט א האנט אָנעם גראווי־גרונט פונעם
קליינינקן טײַכעלע און אופשטיין. דער פליכוואטער קאָפ איז
אפ אים געזעסן גלײַך, די געזיכט־שטריכן זײַנען ניט פארענ־
דערט געוואָרן פונעם גוואלטזאמען טויט — קענטיק, אז דער טויט
איז אים געקומען מאָמענטאל. בלויז די אונטערגעשוירענע
וואָנצן זײַנען פארקויטיקט און פארטריקנט געווען.

ווען דער יונגערמאן האָט א קוק געטאָן אפן מעס פונהינטן,
האָט אים ארומגעכאפט נאָך א גרעסערע מוירע און עקל. איי־
בערן אויער, נעענטער צום הינטערשטן טייל קאָפ, איז געווען
א ווונד. מע האָט געקענט דערקאָנען, אז מע האָט אים א זעצ

געטאָנ איבערנ קאָפּ מיט עפּעס א הארטער זאכ. אונ דערפונ האָט דער קאָפּ אופגעהערט צו לעבנ. די קראָענ האָבנ שוינ באוויזנ צעפּיקנ די וונד ביזנ האלדז. די הארטע זאכ, מיט וועלכער, ווייזט אויס, מע האָט אימ א זעצ געטאָנ איבערנ קאָפּ, האָט זיכ טאקע דאָ געוואלגערט. דאָס איז געווענ א סור־קעוואטע דרענגל פונ אנ אלטנ אויסגעטריקנטנ בוימ. עס איז געווענ אינ בלוט. דער יונגערמאנ האָט דאָס דאָזיקע דרענגל טייקעפּ דערזענ. אימ האָט ארומגעכאפּט אזא מוירע, אז ער האָט זיכ געלאָזט לויפנ פונדאנענ, אָפּשאָקלענדיק זיכ אפילע פונעמ שטיקל דוהע, וואָס ער האָט געפונענ אפנ וועג. ניט גע־קוקט דערופ, וואָס ער איז אינ אָט דעמ איניענ אינגאנצנ אומ־שולדיק געווענ, ווי א יונג שעפּעלע, האָט ער פונדעסטוועגנ, שפּאנענדיק גיכער, געטראכט מיט שרעק: „מעלדנ וועגנ דעמ צי ניט? אונ וואָס, אויב מע וועט אויסטראכטנ אפ מיר? גיי נאָכדעמ אונ דערווייז: זאָל בעסער עמעצער אנדערש דערזענ אונ מעלדנ, אונ איכ וועל זיכ בעסער ניט מישנ, זיכ האלטנ אָנאזייט. אויב אָבער עמעצער קוקט ארויס פונ הינטער א קוסט? דעמלט וועט זיינ ביטער: געזענ אונ ניט געמאָלדנ! דער רועכ אָבער האָט מיכ געטראָגנ גראָד היינט גיינ באטראכטנ דאָס אקערפעלד!“ אזעלכע געדאנקענ האָבנ באוויזנ, אז דער דאָזי־קער מענטש איז דאָ בעעמעס געווענ אומשולדיק, אָבער צוזא־מענ דערמיט איז ער, קענטיק, אָנגעשראָקנ געווענ פונ לעבנ, מיט א צוגעדריקטער דערשלאָגענער נעשאָמע. פאר זיינע אויגנ איז געשטאנענ דער מעס, אנ אראָפּגערוקטער פונ שטיילנ ברעג צומ וואסער.

אָבער אָפּגייענדיק א טריט דריי הונדערט, האָט זיכ דער יונ־גערמאנ אָנגעהויבנ בארויקנ. ער איז אוועק געלאסענער אונ שוינ געטראכט, ווי ער וועט באלד גיינ אינ דאָרפראט אונ מעלדנ. „אָט וועט זיכ עס דער אוילעמ א וואָרפ טאָנ קוקנ“. אזא איבערקערעניש אינ די געדאנקענ האָט באוויזנ, אז דער

דאָזיקער מענטש האָט ניט קיין געשטעלטן כאראקטער. ער איז שוין געגאנגען גאָר פאמעלעך. ער האָט דערזען באם וועג עט־לעכע שוואָמען.

— אפּאָנעם, אז דאָ איז קיינער ניט געגאנגען די לעצטע טעג,—האָט ער געזאָגט צו זיך אליין.—באם סאמע וועג פוילן דאָ שוואָמען. איז שוין גאָר קיין וווּנדער ניט, וואָס קיינער האָט ביז איצט ניט באמערקט דעם מעס.

די טעווע צו ריידן צו זיך אליין טרעפט בא מענטשן, גע־ווינטע צו איינזאמקײַט, אָדער וואָס זײַנען לויט זייער נאטור אזעלכע. דער יונגערמאן האָט אויסגעריסן די שוואָמען און אוועקגעטראָגן זיי אין די הענט. אין וועג איז אים איין שוואָם ארויסגעפאלן פון די הענט. דער מענטש האָט זיך אָנגעבויגן אויפצוהייבן אים און האָט דערזען בא זיך אונטער די פיס געלט—צוויי דרײַערלעך, איינגאנצן נײַע, קנאקנדיקע, ניט־צעקנייטשטע. ער האָט מיט פרייד אויפגעהויבן דאָס געלט און אבסאָליוט ניט געטראכט, אז דאָס האָט עפשער א שײַכעס צום מעס. וועגן דעם האָט ער א טראכט געמאָן ערשט דעמלט, ווען ער האָט אין עטלעכע טריט ארום געפונען נאָך געלט. דאָ איז שוין גע־ווען א גאנצע פעקל נײַנקע דרײַערלעך, זאָרגזאם פארקלעפט מיט א פאסיקל ווײַסן פאפיר. אפן פאפיר איז אָנגעשריבן געווען „300 רוב.‟

— וועגן דעם מעס וועל איך מעלדן, אָבער די געלט—ווער האָט געזען, אז דאָס איז בא מיר?—האָט דער מענטש געשעפּ־טשעט מיט די אויסגעטריקנטע ליפן, ארײַנשטופנדיק דאָס געלט טיף אין כאָליעווע.

ז״צט האָט בא אים גענומען ארבעטן דער קאָפּ: אויב דעם מענט האָט מען דערהארגעט צוליב געלט, איז פארוואָס וואל־גערט זיך אפן וועג? אויב די מערדער האָבן דאָס דאָזיקע געלט פארלאָרן, איז וויאזוי האָבן זיי דאָס ניט אײַנגעהיט, ווי־באלד זיי האָבן צוליב דעם א מענטשן דערהארגעט? און אויב

דאָס איז נאָר א טיילכל פונעם געלט, איז פונוואנען נעמט זיך עס אזא גרויסע סומע בא אזא אָרעם־געקליידעטן מענטשן? (דער מעס איז אָנגעטאָן געווען אין צעריסענע פויערישע קליידער, א באָרוועסער.) ניט קענענדיק זיך צו גאָרנישט ניט דערטראכטן, איז ער אוועק ווײַטער און קיין איין מאָל זיך ניט אומגעקוקט. ער האָט אויסגעפעלט דעם וואלד און אראָפגעלאָזט זיך אפ א פליינ. דאָרטן זײַנען געשטאנען עטלעכע שטיבער, נײַע, אָבער ניט־אײַנגעאָרדנטע נאָך: איין שטוב אָן א פראָנטאָן, די צווייטע—אָן א פירהויז, די דריטע—אָן א פלויט און אָן פארשיידענע באלעבאטישע הויף־געבײַדעס. כאָטש די נײַע וועגט זײַנען שוין גרוי געוואָרן פון יאָרן, האָט מען אָבער גלײַך געקענט זען, אז דאָס לעבן קען זיך דאָ בעשומויפן ניט אײַנאָרדענען ווי געהעריק. אז ס'איז פאראן איינס, פעלט דאָס צווייטע, און לאנגע יאָרן וועט זיך דארפן דאָס לעבן אײַנאָרדענען, ביז אלץ וועט דאָ פארשרויפט ווערן ווי געהעריק. אָבער ביז דאָס וועט געשען, וועלן די ערשטע שרויפן פאראָסטעט ווערן און ביז זיי וועלן פארביטן ווערן אפ נײַע, וועלן אויך די לעצטע שרויפן ארויספאלן. אזוי־אָ קומט דאָ אלץ פאָר, קיין איין זאך ווערט דאָ ניט פארפולקאָמט.

די שטיבער זײַנען געשטאנען איינע פון די אנדערע ווײַט, אָן א גאס, אין אן אומאָרדענונג. דער מענטש איז צוגעגאנגען צו דער ערשטער שטוב. אפ א יונגינקער ריאבינע נעבן די פענצטער האָבן זיך גערויטלט א דרײַ בינטלעך יאגעדעס—די ערשטע גערעטעניש אפן יונגן בוימל. אפן פלויט האָט זיך געטריקנט א קינדעריש העמדעלע. די זון האָט אָנגעהויבן פארגיין, אינדרויסן האָט שוין געגרויט. דער מענטש איז ארײַן אין שטוב. א קליין מיידעלע פון א יאָר זעקס האָט אויסגעשטעלט אפן טיש קליינע קלעצעלעך, קאשטאנעס און כאזער־ניסלעך.

— טאטע,— האָט זיך דערפרייט דאָס מיידעלע,—גיב א קוק, די קאשטאנעס זײַנען בעהיימעס, די כאזער־ניסלעך—שעפסן.

— ווּ איז די מאמע? ווי דו שפּילסט זיך פֿײַן, אסאך בע־היימעס בא דיר. נו, שפּיל זיך, שפּיל זיך.

ער איז עטלעכע מינוט געשטאנען ארום דעם מיידעלע, ניט אראָפּנעמענדיק פֿון איר די אויגן. ער האָט עפּעס געטראכט. ענדלעך האָט ער א גלעט געטאָן דאָס מיידעלע איבערן קאָפּ און איז ארויס פֿון שטוב. אין פֿירהויז האָט ער זיך באגעגנט מיט א פֿרוי. זי איז געווען א געזונטע, א רויטהאָריקע. די זון איז געשטאנען נידעריק איבערן פֿעלד און דורך דער אָפֿענער טיר באלויכטן די פֿיגור פֿון דער פֿרוי. אפֿ איר פּאָנעם זײַנען געווען רעשטן פֿון זומערשפּרענקלעך, די אויגן אירע זײַנען גע־ווען פֿארקלערטע און קלוגע. אין איר שטים האָט געקלונגען ערנסטקײַט און געשטעלטקײַט. מיט אָט דער פֿרויען־געשטעלט־קײַט אירער האָט זי צוגעצויגן צו זיך. די דאָזיקע געשטעלטקײַט איז איר בעגאנגען צום פּאָנעם. אפֿן קוק האָט מען איר געקענט געבן א יאָר פֿיר און צוואנציק. פֿון דער ערשטער פֿראזע, וואָס זי האָט א זאָג געטאָן צו דעם מענטשן, האָט מען געקענט זען, אז זי פֿארמאָגט א שארפֿ אויג און באמערקט אסאך זאכן. זי האָט א זאָג געטאָן:

— וואָס ביסטו עפּעס אזא... ביסט אופּגערודערט פֿון עפּעס, צי וואָס?

ער האָט געענטפֿערט:

— ווען דו וואָלסט געוווּסט! (א פֿײַערלעכע און אומרויִקע פּאוזע.) נאָר גאָט באהיט, דו זאָלסט עמעצן דערציילן, כאָטש איין וואָרט זאָגן...

— רייד גיכער!

— קיין וואָרט קיינעם. שווײַג—און שוין. אָט וועל איך דיר באלד באווײַזן.

ער האָט פֿאמעלעך ארויסגעשלעפּט די צוויי דרײַערלעך.

— וואָס באווײַזטו מיר זיי! וואָס ביסטו אזא צעטראָגע־נער!

— געפונען אפנ וועג. איך האָב זיך אָנגעבויגנ אופצוהייבנ א שוואָם. איך גיב א קוק—געלט. ווענ דו וואָלסט געוווסט, סארא שרעק מיך האָט ארומגעכאפט! דו ווייסט, וואָס איך האָב געזענ נעבנ טײַכל? א מעס וואלגערט זיך, ליגט מיט די פיס אינ וואסער.

— א מעס? לויפ גיך אינ דאָרפראט אונ מעלדע וועגנ אלצ.

— וועגנ וואָס—וועגנ אלצ?—האָט זיך דער מענטש געהאלטנ האָפערדיק קעגנ זײַנ פרוי.—איך וועל גײנ זאָגנ, אז א מעס וואלגערט זיך. (פלוצלינג האָט ער ניט אויסגעהאלטנ די קינסט־לעכע האָפערדיקײַט.) א שוידער! מיט די פיס אינ וואסער, אונ קרעפסנ הריושענ די פיאטעס. שוינ אָנגעהויבנ פוילנ. איך גיי אזוי, די זונ לאָזט זיך אראָפ איבערנ וואלד...

— איז פארוואָס זאָל איך קײנעם קײנ וואָרט ניט זאָגנ? וועגנ וואָס האָסטו עס געזאָגט, איך זאָל קײנעם ניט דערצײלנ? עפ־שער וועגנ דעם געלט, וואָס דו האָסט געפונענ נעבנ מעס? וויפל האָסטו געפונענ?

— איך האָב דאָך דיר געוויזנ.

— א ליגנ! האָסט מער געפונענ! ביסט צעטומלט געוואָרנ אונ אויסגערעדט זיך! טײקעפ זאָלסטו גײנ מעלדנ אונ אָפגעבנ דאָס געלט. (ווײַנע ליפנ האָבנ אָנגעהויבנ ציטערנ.) וואָס דריקסטו דאָרט צונויפ די פויסטנ? קוק אים נאָר אָנ! באווײַז די קעשענעס.

ער האָט אויסגעקערט אלע קעשענעס.

— נא, קוק, גלויבסט מיר ניט? ביסט שטענדיק אזא. האלטסט מיך שטענדיק, דער טײַוול ווייס, פאר וועמענ. אונ אויב אפילע איך וואָלט וועלנ די צוויי דרײַערלעך לאָזנ בא זיך, נו, איז וואָס, אויך מיר אנ אינטערעס! אלצײנס וועט דער מענטש ניט לעבעדיק ווערנ, אונ פאר א לעבעדיקנ מענטשנ איז זעקס רובל קײנ געלט ניט? אָט וואקסט בא אונדז א קינד, אים שטײט פאָר א לעבנ, אונ אפ דער וועלט קענ נאָך אלצ זײַנ.

דו דײַגעסט גאָרניט וועגן קינד, דו מײנסט, דורכגעלעבט א טאָג—איז אדאנק גאָט? און וואָס שפּעטער? דו מײנסט, אז ס׳וועט קײן מילכאָמע ניט זײַן? עפּשער וועט נאָך אויסקומען אונדזער קינד זיך אומשלעפּן איבער די וועגן א הוילע און א באָרוועסע, אָן א טאַטן און אָן א מאמען, שטארבן פון הונגער! און דו מײנסט, אז מענטשן וועלן ראכמאָנעס האָבן? יעדערער סטארעט זיך ארײַנכאפּן וואָס מער פאר זיך, און דו מײנסט, אז אלע זײַנען גוטע און חוילע?

ער איז ארײַן אין זײַן ראָל. ער האָט געטראכט: „ג־ט, וואָס איך האָב זיך צודערצײַט געכאפּט און ניט באוויזן איר דאָס פּעקל מיט די דרײַערלעך. דער טײַוול האָט מיך געצויגן פארן צונג זאָגן „זאָלסט קײנעם קײן וואָרט ניט". שיר זיך ניט אויסגערעדט. איצט וועט זי זיך אָנשטויסן. אָט וואָס איך האָב אָנגעמאכט!"

מיט אן ארויפגעלאָזטן קאָפּ איז ער ארויס פון פּירהויז. זײַן פיגור האָט זיך פארומערט געהוידעט איבערן אײַנגעפאָרענעם וועג. אין א מינוט צען ארום איז ער שוין געווען אין דאָרפראט און געמאָלדן, אז ער האָט געזען נעבן טײַכל א מעס. די צוויי דרײַערלעך האָט ער גלײַך אָפּגעגעבן.

ס׳איז שוין געווען אינגאנצן פינצטער, ווען ס׳האָט זיך באוויזן א מיליציאָנער. צום מעס זײַנען זיך צונויפגעלאָפן אסאך מענטשן. דער מיליציאָנער האָט געהײסן ניט טשעפּען דעם מעס, ביז עס וועט קומען דער אויספאָרשער. מע האָט באשטימט צוויי היטער. אָבער זײ האָבן מוירע געהאט צו פארבלײַבן אינצווייען אפ באנאכט. ס׳איז אויסגעקומען צו באשטימען פיר מאן. זײ האָבן צעלײגט א פײַער, פארוקט הינטער די גארטלען העק און זײַנען דאָ פארבליבן. דער אוילעם האָט ניט געוואָלט אזוי גיך זיך פאנאנדערגײן—מע האָט נאָך געדארפט א שמועס טאָן וועגן פארשײדענע שרעקלעכע פּאסירונגען אפ דער וועלט: די אומגעבונג אלײן האָט עס געפאָדערט. פּלוצלינג האָט עמעצער א געשרײ געטאָן:

— ברידערלעך, דאָס איז דאָך סעדאָס!

דער אוילעם איז דערשטוינט געוואָרן.

— עס קען ניט זײַן, וואָסער סעדאָס?

— ווייסט ניט, וואָסער סעדאָס? דער אמאָליקער פּריצישער קעזקאָכער!

— וואָס דרייסטו א מויעך! שוין א יאָר צען, אז סעדאָס איז צוזאמען מיטן פּאָרעץ אנטלאָפן קיין אויסלאנד.

— דאָס ווייס איך ניט ערגער פון דיר. אָבער גיב א קוק, א פליכעוואטער!

— ווינציק פליכעוואטע פאראן אפ דער וועלט?

— טאָ גיב א קוק אפן פּאָנעם, דאָרט, ווו די קראָען האָבן ניט צעפּיקט.

— געזען שוין. נו, און די וואָנצן? בא יענעם זײַנען די וואָנצן געווען שפּיציק פארדרייט, און דאָס זײַנען גאָרניט סע־דאסעס וואָנצן.

— וואָנצן איז ניט קיין קאָפּ—מע קען זיי אונטערשנײַדן.

— איז ווי־זשע קומט ער אהער?

— דער קלאָג ווייס אים! עפּשער איז ער געקומען שפּיאָנע־ווען.

— שפּיאָנעווען? כא־כא! ביסט באם סייכל, צי ניט! ווי קען ער אהער קומען שפּיאָנעווען, אז ער איז א היגער און אלע קאָנען אים אפילע אן אָפּגעשונדענעם.

— איז וואָס־זשע שרײַסטו אפ מיר! דאָס האָב איך אים גע־שלעפּט אהער, צי וואָס? מיטן קאָפּ זאָל ער אָנלייגן.

מיט אָט דער קלאָלע וועסטו אים איצט ניט דערשרעקן. אָט האָסטו אים דערשראָקן! ער איז איצט דרייסטער פון דיר.

די ידיִע, אז נעבן טײַכל זיצט דער דערמאָרדעטער סעדאָס, האָט זיך מאָמענטאל צעטראָגן איבער די דערבײַיִקע דערפער און ס'האָט זיך צונויפגעזאמלט נאָך א גרעסערער אוילעם. ס'איז שוין געווען ארום האלבע נאכט, און דער אוילעם איז זיך ניט

פֿאנאנדערגעגאנגענ. דער מיליציאָנער האָט אײַנגערעדט גײַנ שלאָפֿנ, נאָר דאָס האָט נאָכ מער געוועקט די נײַגעריקײַט בא דעמ אוילעמ. מע האָט זיכ אָנגעבויגנ אונ באטראכט סעדאסעס צעקרימטנ פּאָנעמ. אצינד האָט מענ שוינ אָנגעהויבנ מער פּינקטלעכער איבערלייגנ די זאכ:

— סעדאס איז דאָס האקע, אָבער פֿארוואָס איז ער אזוא אָפּגעריסענער! אינ אנ אלטער סוויטקע, ערגער, ווי ווער עס איז.

— איז דאָס עפּשער ניט סעדאס! וואָס, האָסט געזענ זײַנ מעטריקע, וואָס דו זאָגסט, אז דאָס דארפֿ זײַנ סעדאס? מאלע וואָס דיר האָט זיכ אויסגעדאכט.

— וואָס אויסגעדאכט! גיב א קוק, אויב דו האָסט אויגנ.

אָט אזוי, דיסקוסירנדיק, האָט זיכ דער אוילעמ אָנגעהויבנ פֿאנאנדערגיינ נאָכ האלבע נאכט. די היטער האָבנ א גאנצע נאכט אונטערגעהאלטנ דעמ פֿײַער אונ געשמועסט.

דער יונגערמאנ, וואָס האָט דער ערשטער דערזענ דעמ דערמאָרדעטנ סטעפּאנ סעדאסנ, איז דאָ אויכ געווענ נעבנ מעס, צוזאמענ מיטנ אוילעמ. ער האָט עטלעכע מאָל דערציילט פֿאר לײַטנ, ווי „צוערשט האָב איכ דערהערט א געשטאנק, דערנאָכ זע איכ—א מעס. בינ איכ א טויטער געבליבנ". ער האָט זיכ אינ דעמ מאָמענט געפֿילט צווישנ דעמ אוילעמ ווי א העלד. אינדערעמעסנ, ער האָט דאָכ דער ערשטער דערזענ דאָס דאָזיקע שוידערלעכע בילד! ווענג דעמ געפֿונענעמ געלט האָט ער, פֿונדעסטוועגנ, קיינעמ קיינ וואָרט ניט געזאָגט. אפּמאָרגנ, גאנצפֿרי, איז ער ארויסגעפֿאָרנ אפֿנ פֿעלד. אנ אויסזענ האָט ער געהאט אזוא, ווי אימ וואָלט אינ קאָפּ ניט געלעגנ מער צו טראכטנ אונ צו ריידנ ווענג דער דאָזיקער געשעעניש, ווײַל ער האָט אזוי אויכ אסאכ ארבעט! אזוי אז דעמ טאָג איז ער אפֿילע נימ צוגעגאנגענ צומ מעס, כאָטש אייניקע מער נײַגעריקע שכײנימ זײַנע האָבנ דאָרט די גאנצע צײַט געהינעט. מע האָט פֿונ

זיי ניט געקענט פאָטער ווערנ! דער יונגערמאנ האָט אבסאָלֿוט ניט געטראכט וועגנ דעמ, צי איז דער דערמאָרדעטער אינדעמעסנ געווענ סטעפאנ סעדאס, צי האָט זיכ עס נאָר אייניקע אויסגעדאכט. ער האָט זיכ מיט דעמ ניט אינטערעסירט. ער האָט אינ דעמ מאָמענט געהאט וויכטיקערע דייַגעס.

צי זייַנענ עס געווענ בלֿויז האשאָרעס, צי אנ עמעס, נאָר פונ מוילֿ צו מוילֿ האָבנ אָנגעהויבנ אומגיינ פארשיידענע פינקטלֿעכע אונ גענויע יעדיִעס וועגנ דעמ דאָזיקנ איניִענ. אסאכ פונ אָט די שמועסנ האָבנ זיכ גאָר אינגיכנ באשטעטיקט.

ערשטנס, האָט עמעצער, דורכגייענדיק צופעלֿיק פארבייַ אמאָלֿיקנ סקוראטאָוויטשעס כוטער (אונ דאָס איז געווענ דאָ ניט ווייַט, הינטערנ וועלֿדלֿ; דאָרט זייַנענ איצטער געשטאַנענ עטלֿעכע יִישעוו־הייַזער), דערזענ, ווי אפנ זעלֿבנ אָרט, ווו ס'איז אמאָלֿ געוואָקסנ סקוראטאָוויטשעס צעצווייַגטער בארנבוימ, איז אינ עטלֿעכע ערטער די ערד צעגראָבנ געווענ מיט א רידלֿ. דאָס רידלֿ האָט זיכ געוואלֿגערט דאָ דערנעבנ—א גלֿאנציקס פונ לֿאנגע יאָרנ ארבעט, מיט אנ אויסגעגלֿעט הענטלֿ. ס'האָט געהאט דעמ אָנבליק, ווי עמעצער וואָלֿט דאָ עפעס געזוכט, עפעס געגראָבנ. צוערשט האָט מענ אפ דער צעגראָבענער ערד קיינשומ אכט ניט געלֿייגט. אונ ווירקלֿעכ, וואָס פאר א וווּנדער קענ דאָרטנ זייַנ, אויב די ערד איז צעגראָבנ! אָבער דערנאָכ האָט זיכ דער באלֿעבאָס אלֿיינ (יענער, וועמענ עס איז אָנגעקומענ, באמ פארטיילֿנ סקוראטאָוויטשעס כוטער, דער דאָזיקער פעלֿד־קלֿינג), אָנגעהויבנ וווּנדערנ: וואָס איז פאר אנ אָנשיקעניש, ווער האָט עס דאָ געגראָבנ אפ מייַנ פעלֿד? מע איז אַוועק קוקנ אונ מע האָט געפונענ עטלֿעכע אינ דער ערד אייַנגעטאָפטשעטע נייַיִנקע דרייַערלֿעכ. כאָטש נעבנ מעס זייַנענ אזעלֿכע דרייַערלֿעכ ניט געווענ, אָבער דער יונגערמאנ האָט דאָכ געפונענ צוויי אזעלֿכע דרייַערלֿעכ ניט ווייַט, אפנ שטעגלֿ. אפ אזא אויפנ האָט מענ די געשיכטע מיט דער צעגראָבענער ערד פארבונדנ מיטנ

מעס. ס'איז געקומענ צו פאָרנ אנ אויספאָרשער אונ באטראכט דאָס אָרט. די גריבער זײַנענ אויסגעגראָבנ געווענ ניט טיפ, עטלעכע גריבער זײַנענ געווענ. כוצ דעמ איז די ערד אינ אסאך ערטער געווענ אזוי, ווי א כאזער וואָלט עס צעראָיעט. דערבײַ איז דאָס אלצ געווענ בלויז פונ איינ זײַט פונעמ בארנבוימשטאמ. דער בארנבוימ גופע איז שוינ עטלעכע יאָר ניט געווענ. געבליבנ איז בלויז א נידעריקער אונ ברייטער אויסגעהוילטער שטאמ. דער אויספאָרשער האָט באמערקט, אז דאָ האָבנ אָרודעוועט צוויי מענטשנ: אפ דער פרישער ערד איז איינ שפור געווענ פונ א גרויסנ שטיוול, דער צווייטער—פונ א קלײנעמ שטיוול, א שענערנ. אפמאָרגנ איז דער אויספאָרשער ווידער געקומענ אהער אונ באמערקט נאָכ איינ דעטאל: אפנ שטאמ פונעמ בארנבוימ, פארטשעפעט אָנ א סוק, האָט געפלאטערט אפנ ווינט א שמאטקעלע פונ עפעס א קלייד, א קליינ שטיקל פונ אלטנ פויערישנ לײַוונט. דער אויספאָרשער האָט עס צוגענומענ מיט זיכ אונ איז אוועק צומ מעס. ס'האָט זיכ ארויסגעוויזנ, אז דאָס איז אָפגעריסנ געווענ פונ די הויזנ, וואָס אפנ מעס. ס'איז קלאָר געוואָרנ: ער איז געזעסנ אפנ שטאמ, ווײַל אנדערש וואָלט ער זיכ ניט געקענט פארטשעפענ אָנעמ סוק, אונ ער איז, זעט אויס, געווענ אומרויִק, אויב ער האָט זיכ אזוי א ריס געטאָנ פונעמ שטאמ.

איצט האָבנ שוינ אלע געבראָכנ די קעפ: וואָס האָט דאָרט דער מעס געגראָבנ די ערד, אונ ווער איז מיט אימ געווענ דער צווייטער? אונ צי איז דער צווייטער געווענ זײַנ מערדער, ווו איז ער אהינגעקומענ? ווו זאָל מענ אימ זוכנ?

צו דעמ האָבנ נאָכ פלוצלינג אָנגעהויבנ צוקומענ פארשיידענע קלאנגענ אונ שמועסנ. (מע דארפ נאָכאמאָל זאָגנ, אז אויב ניט אלצ, איז אָבער אסאכ פונ די דאָזיקע שמועסנ אינ א געוויסער צײַט ארומ באשטעטיקט געוואָרנ ווי א ריינער עמעס.) מע האָט אָנגעהויבנ שמועסנ, אז מיט א טעג צענ צוריק איז איינער פונ

דער געגנט געווען צוליב געווויסע פערזענלעכע אינטערעסן (דאכט זיך, נאָך שינדלען געפּאָרן) אפּ יענער זײַט שטעטל, פֿונ־דאנען כאפּט עס א ווערסט זעכציק, אויב ניט מער. און כאָטש פֿון דאָרט איז די גרענעץ ווײַט, מע קען אפילע זאָגן, פֿאר־גלײַכנדיק מיט אָט דער געגנט, זייער ווײַט, פֿונדעסטוועגן האָט איינער אן ארמייער, א רײַטער אין א פֿאָרמע פֿון א גרענעץ־וועכטער—אים באגעגנט, דעם מענטשן, הייסט עס, פֿון אונדזער קאנט, און אים געפֿרעגט, צי האָט ער ניט באגעגנט אפּן וועג צוויי פֿארדעכטיקטע פֿארשוינען, איינער—שוין א באַיאָרטער, דער צווייטער—נאָך א יונגערמאן אין די סאמע בלײַ־יאָרן זײַנע.

„ניין, איך האָב אזעלכע ניט געזען",—האָט געענטפֿערט אונדזער מענטש, ווײַל ער האָט טאקע אינדערעמעצן ניט געזען. דערנאָך האָט מען אָנגעהויבן שמועסן, אז געזען האָט ער, אָבער ניט צווייען, נאָר איינעם, און ער איז זייער ענלעך געווען אפּ סטעפּאן סעדאסן. מיט איין וואָרט, אסאך האָט מען גערעדט און איבערדערציילט. יענער מענטש אָבער, וואָס וועגן אים האָט מען דערציילט, אז ער האָט קלוימערשט באגעגנט א מענטשן, ענלעך אפּ סטעפּאן סעדאסן, איז פֿון ערגעץ ניט געקומען און ניט געקענט, הייסט עס, באשטעטיקן. און ווער ער איז אזוינס, פֿונוואנען, האָט קיינער קלאָר און דײַטלעך ניט געזאָגט. יעדע־רער האָט געהערט, וואָס „מע זאָגט", אָבער ווער דאָס האָט גע־זאָגט און וו—דאָס האָט מען זיך בעשומויפֿן ניט געקענט דער־וויסן. אזוי ארום האָט דער דאָזיקער מאָמענט געקענט זײַן פֿאָ־שעט אן אויסטראכטעניש. אזוי האָט עס געוויס געקענט זײַן. יעדנפֿאלס האָט מען דאָ ניט געפֿונען קיינשום גרונט צו גלויבן אין דעם.

נאָכדעם האָט מען אָנגעהויבן ריידן, אז ניט פֿאר זעכציק ווערסט נאָר פֿאר אכציק ווערסט האָט מען געזען ניט איינעם, נאָר אסאך פֿארדעכטיקטע פֿארשוינען און קיין איינער פֿון זיי איז ניט ענלעך געווען אפּ סעדאסן. מע האָט געזען אפילע

אזעלכע פארדעכטיקטע אפ דער זײַט שטעטל אויכ. זיי זײַנען אלע געגאנגען ערגעצ אינ איינ ריכטונג, מיט זעק, טאָרבעס, קעסטלעכ, זיי זײַנען אראָפ אינ שטעטל פונ צוג (קענטיק, אז אייניקע פונ זיי זײַנען געקומען פונדערווײַט). אינ אסאך ערטער האָט מען זיי געזען.

ענדלעכ איז געקומען פונ יענער זײַט שטעטל א וואלקע מיט שינדלען. מע האָט איבערגעגעבנ אזא געשפרעכ.

— ווו האָט איר גענומען די שינדלען?—האָט מען זיי געפרעגט.

— נעבנ דוווכאטע, אינ טעטערעוו.

— ווי טײַער ט'איר געצאָלט?

— ווי טײַער געצאָלט? מע האָט ארײַנגעזאָגט אזא פרײַז, אז אונדז איז פינצטער געוואָרנ אינ די אויגנ. קיינמאָל איז נאָכ אזא פרײַז ניט געווענ.

— פארוואָס־זשע איז עס?

— דערפאר, וואָס דאָס זײַנען שוינ די לעצטע שינדלען, מער וועט מענ שוינ דאָרטנ ניט אויסארבעטנ קיינ שינדלען.

— מער ניט?

— מער ניט. דאָרט עפנט זיכ איצט, ווי מע פלעגט אמאָל זאָגנ, א נײַע אמעריקע.

— וואָסער אמעריקע?

— מע פארדינט געלט! דער טײַוול ווייס, וואָס דאָרט טוט זיכ איצטער. פונ אלע עקנ לאנד שיטנ זיכ אהינ מענטשנ, אונ מע זעט גאָר קיינ סאָפ ניט צו דעמ, א מוירעדיקע זאכ! איר ווייסט, ווו איז טעטערעוו? ביז מע דערקלײַבט זיכ אהינ פונ דוווכאטע, דארפ מענ אפ דרײַ הרעבליעס זיכ צעברעכנ רוק־און־לענד. איז דאָרטנ, אז מע פלעגט פריִער ארופ אפ דער ערשטער הרעבליע, פלעגט מענ זענ א בערגל מיט אנ אָלכע־וועלדל. וואָלט איר איצט א קוק געטאָנ אפ דעמ דאָזיקנ אָלכע־וועלדל! דאָרט בויענ זיכ אצינד פיר הײַזער, אונ מע דעקט זיי מיט די

שינדלען פון טעטערעוו, אין יעדן הויז איז צו צוויי און פער־
ציק פענצטער אין א וואנט און צו פיר טירן. אין שטעטל אפן
וואָקזאל ליגן בערג מיט אײַזן. מיר זײַנען געפאָרן פארבײַ
דוווכאטע, איז שוין דאָרט ניט קיין צוויי הײַזער, נאָר פיר.
צוויי נײַע הײַזער האָט מען צוגעבויט—און ניט אזוי זיך הײַז־
קעס, נאָר טאקע הײַזער, פון אָפגעהובלטע קלעצער. איבער די
בלאָטעס ליגט אויסגעצויגן אן ערדמעסטערישע לענטע—עפעס
מעסט מען דאָרט.
אזעלכע געשפרעכן האָבן קיינשום נײַס ניט ארײַנגעבראכט
אינעם איניען. אָבער אינגיכן האָבן אייניקע אומשטענדן גענויט
צו זוכן, אויב ניט דעם אָנהייב, איז כאָטש איין זײַט פונעם
איניען, אין א געגנט, וואָס איז געווען א קילאָמעטער נײַנציק
פונעם אָרט, ווו דער מעס איז איצט געלעגן. די זאך איז אין
דעם, וואָס פלוצלינג האָבן זיך צווישן דער באפעלקערונג אָנ־
געהויבן אומטראָגן קלאנגען, אז אין איינעם א ראיאָן האָט מען
בארבעוועט דעם באנק. דער דאָזיקער ראיאָן איז פונדאנען
געלעגן אין דער ריכטונג צו מיזרעך־צו, איז געווען א פאר־
וואָרפענער און א וואלדיקער. אמאָל, מיט א יאָר צען צוריק,
האָבן דאָרט אָרורעוועט באנדיטן. קעדיי דערקלײַבן זיך פונדא־
נען אין צענטער פון דעם ראיאָן, האָט מען געדארפט צוערשט
דורכפאָרן דורכן שטעטל און דערנאָך—פארבײַ דוווכאטע. אין די
געשפרעכן וועגן דעם בארבעוועטן באנק האָט מען איבערגע־
געבן אזוינע פראָטים: א געלערנטער הונט, וועלכער איז גע־
ווען בא די אויספאָרשער, האָט די גאנצע צײַט געשמעקט דעם
וועג פון דעם בארבעוועטן באנק אין דער ריכטונג צו מײַ־
רעוו־צו און האָט אזוי באוויזן דורכלויפן אזש ביז יענעם קער־
פונקט, פונוואנען ס'איז שוין געווען ניט ווײַט צו דוווכאטע.
דאָרטן זײַנען שוין די שפורן אָדער פארפאלן געוואָרן, אָדער
אויסגעוויטערט געוואָרן, און דער הונט האָט מער גאָרנישט ניט
געקענט דערשמעקן. אזוי ארום איז בא די דאָרטיקע אויספאָר־

שער געווען א מיינונג, אז מע דארפ זוכנ די רויבער ערגעצ ארומ דוווּכאטע. פארשטייט זיכ, אזעלכע מענטשנ וועלנ לאנג ניט זיצנ אפ איינ אָרט, אָבער, זוכנדיק זיי, דארפט מענ האָבנ אינ זינענ די ריכטונג צו מייַרעוו־צו.

אָט אזוי האָט מענ דערציילט. אָבער דאָס זייַנענ אלצ געווענ נאָר קלאנגענ. אונ אָט האָט מענ ענדלעכ איבערגעלייענט די נייַס וועגנ דעמ בארויבעווענ באנק אינ די צייַטונגענ. דעמלט איז אלצ געוואָרנ קלערער אונ באשייַמפערלעכער. וואָס שייַעכ דעמ אויספאָרשער, האָט ער זיכ דערוווּסט וועגנ דעמ בארויבעווענ באנק אפ א טאָג פריִער, איידער די באפעלקערונג. ער האָט באקומענ פונ זייַנ נאטשאלניק דירעקטיווּנ אווּעקצושטעלנ די אויספאָרשונג מיט דעמ מאָרד פונעמ אומבאוווּסטנ מענטשנ אינ פארבינדונג מיט דעמ בארויבעווענ באנק. די סומע געלט, וואָס מע האָט ארויסגעגאנווּעט פונ באנק, איז געווענ א גרויסע, מע האָט זי ניט־לאנג באקומענ פונ צענטער פאר זייער א וויכטיקנ אונ פאר דעמ קאנט אויסערגעוויינלעכנ איניענ, וועלכער האָט שוינ עטלעכע כאדאָשימ געדעגט דעמ גאנצנ ארומ, מע קענ זאָגנ, די גאנצע געגנט. אָבער וועגנ דעמ וועסטו אינ צוויי ווערטער ניט דערציילנ; הייסט עס, אז דערווייַל דארפ מענ פאר־ענדיקנ דאָס, וואָס מיר האָבנ פריִער אָנגעהויבנ.

ס'האָט זיכ געשטעלט א פראגע: צי האָט א שייַכעס דער מעס צו דעמ בארויבעווענ באנק? עפשער האָט מענ אימ גופע בארויבט אונ דעריבער האָט מענ אימ דערהארגעט? ווער איז ער אזוינס אונ פונוואנענ? וואָרעמ כאָטש לויַט האָבנ געזאָגט, אז דאָס איז דער אמאָליקער היגער פריצישער קעוקאָכער־סטע־פאנ סעדאס, פונדעסטוועגנ האָט קיינער אפ זיכ ניט גענומענ די דרייסטקייַט צו פארזיכערנ דעמ אויספאָרשער, אז דאָס איז ער, סטעפאנ סעדאס. אונ דערווייַלע, איז וואָס מער דער מעס אינ געלעגנ, אלצ מער איז ער פארענדערט געוואָרנ. שוינ אפנ צווייטנ טאָג נאָכ דעמ, ווי מע האָט אימ געפונענ, איז ער זיי־

ער שווארצ געוואָרנ. כוצ דעמ, האָט שוינ פונ אימ געטראָגנ א שרעקלעכער געשטאנק, אונ קיינער האָט ניט געוואָלט צוגיינ נאָענט צו אימ. אונ אָט האָט מענ אָנגעהויבנ שמועסנ, אז דאָס איז גאָרניט סעדאס, אז דאָס האָט זיכ טכילעס נאָר אויסגעדאכט. עפשער איז געווענ עפעס אנ ענלעכקייט, אָבער צי דענ טרעפנ ניט אזוינע צופעליקײַטנ? אונ ווי קומט אהער סעדאס, אז נאָכ מיט א יאָר צענ צוריק איז ער פונדאנענ אנטלאָפנ צוזאמענ מיט אלע היגע פריצימ. „קלאָר, דאָס איז ניט סעדאס, א נאר איז יענער, ווער עס האָט דאָס אויסגעטראכט“— האָבנ שוינ אסאכ אָנגעהויבנ ריידנ.

דערווײַל איז קלאָר געוואָרנ נאָכ איינ נײַע דעטאל. דעמ אויספאָרשער האָט מענ איבערגעגעבנ, אז דאָס געלט, וואָס די רויבער האָבנ צוגענומענ פונ באנק, איז באשטאנענ פונ פארקלעפטע פעקלעכ מיט נײַנקע דרײַרובלדיקעס. אונ וויבאלד עטלעכע אזעלכע דרײַערלעכ האָט מענ געפונענ אפ דער צעגראָבענער ערד, אפ יענעמ אָרט, ווו ס'איז אמאָל געוואָקסנ אפ סקוראטאָוויטשעס פעלד דער ווילדער בארנבוימ, האָבנ שוינ די אויספאָרש־אָרגאנענ דײַטלעכ פארייניקט אלצ אינ איינ איניענ: דעמ בארויבעווען באנק, די צעגראָבענע ערד נעבנ שטאמ פונעם בארנבוימ אונ דעמ מעס, וואָס מע האָט געפונענ נעבנ טײַכל (א שטיקל פונ זײַנע קליידער איז געהאנגענ אפנ שטאמ).

דעמ מעס האָט מענ זייער גענוי ארומגעקוקט אונ ניט געפונענ בא אימ קיינשום פאפירנ, ווו מע זאָל קענענ זענ, וואָס איז דאָס פאר א מענטש. בא דעמ מעס איז אויכ ניט געווענ קיינשום געלט. מע האָט אימ פאָטאָגראפירט אונ אפנ פערטנ טאָג אינדערפרי האָט מענ אימ באגראָבנ נעבנ סאמע שטעגל, דאָרט, ווו מע האָט אימ געפונענ. פארנ באגראָבנ אימ האָט דער אויספאָרשער נאָכאמאָל א פרעג געטאָנ בא אייניקע מענטשנ, צי איז דאָס סעדאס? דער מעס איז אזוי פארענדערט געוואָרנ, אז מע האָט שוינ גאָרנישט געקענט דערקאָנענ. יענעמ יונגנמאנ,

וואָס האָט דער ערשטער דערזען דעם מעס, האָט מען אויך ארויס־
גערופן אפ א פארהער.

— איר געדענקט סעדאסן?

— ניט גאָר גוט, אָבער איך געדענק.

— ווען האָט איר אים דאָס לעצטע מאָל געזען?

— דאָס לעצטע מאָל האָב איך אים געזען מיט א יאָר צען צוריק. דעמלט, ווען ער האָט זיך געקליבן אנטלויפן פונדאנען צוזאמען מיט די פריצים. איך בין דעמלט געווען בא סקוראַטאָוויטשן א פאסטעכל, מיר איז דעמלט געווען א יאָר פערצן. סעדאסן האָבן דעמלט געזוכט די פויערים, קעדיי נויקעם זײַן זיך אָן אים, ווײַל ער פלעגט אלעמען מאסערן פאר דער פאָליציי. איך געדענק אקוראט, ווי פאר האלבן טאָג איז סעדאס געקומען צו לויפן מיט דער קאָרנפעלד־מעזשע צו סקוראטאָוויטשן און איז אָפגעזעסן אינ שטוב אזש ביז פארנאכט. ער האָט זיך מיט סקוראטאָוויטשן לאנג געשעפטשעט און אינאָוונט איז ער פארשוווּנדן. דערנאָך האָט מען געזאָגט, אז ער האָט שוין ניט געקענט פארן אנטלויפן צוגיין אהיים, קעדיי צו פארענדיקן דאָרט אייניקע שטוביקע איניאָנים: מע האָט אים דאָרט נאָכגעשפירט. נאָכדעם, אז אלץ האָט זיך שוין בארויִקט, פלעגט סקוראטאָוויטש אליינ גיין צו סעדאסן אינ שטוב, וואָס—וויים איך ניט. אָט דעמלט האָב איך דאָס לעצטע מאָל געזען סעדאסן.

— ווי מיינט איר, דער מעס איז סעדאס צי ניט?

— שווער צו דערקאָנען. אָבער איך האָב דאָך אים געזען אויך פריִער, דער ערשטער דערזען. צוערשט בינ איך מעטושטעש געוואָרן. נאָר באנאכט און אפמאָרגן האָב איך מיך צוגעקוקט. ווי מיר דאכט זיך, איז דאָ פאראן אן ענלעכקייט אפ סעדאסן. עפשער איז עס ער.

— און זיכערער קענט איר ניט זאָגן?

— ניין. איך זאָג ניט, אז דאָס איז געװיס סעדאס. אָבער ענלעך.

— זייער ענלעכ, צי אזוי זיכ?

— ווער ווייס אימ? בא יענעמ זײַנענ געווענ וואָנצנ. אונ דאָ — א קלאָרע זאכ, אונטערגעשוירענע וואָנצנ אנדערשנ איבער דעמ פּאָנעמ בא א מענטשנ.

— צי קענט איר ניט ווי עס איז א טראכט טאָנ אונ זאָגנ: צוליב וואָס האָט דאָרט עמעצער געדארפט נעבנ שטאמ צעגראָבנ די ערד?

דער יונגערמאנ האָט, דאָ פארקנעפּלענדיק, דאָ אָפּקנעפּלענדיק זײַנ אָפּגעקראָכענע סאָלדאטישע קורטקע, א מאָל אכט א קוועטש געטאָנ מיט די פּלייצעס:

— פונוואנענ קענ איכ וויסנ?

— ווי מיינט איר, עפּשער האָבנ ויי דאָרטנ, נעבנ בארנבוימ־שטאמ, פארגראָבנ דאָס געלט, וואָס זיי האָבנ צוגענומענ אינ באנק?

— ווענ זיי וואָלטנ פארגראָבנ, וואָלטנ זיי אויסגעגראָבנ איינ גריבל אונ פארטיק. אפ וואָס האָבנ זיי געדארפט אזויפיל ערד צעגראָבנ? ניינ, עס ווײַזט עפּעס ניט אויס, זיי זאָלנ דאָרט פאר־גראָבנ דאָס געלט.

— פארוואָס־זשע האָט מענ דאָרטנ געפונענ עטלעכע דרײַער־לעכ פונ באנק?

— ווער ווייס אימ? — האָט א קוועטש געטאָנ מיט די פּלייצעס דער יונגערמאנ, אונ פארגעסנדיק זיכ אפ דעמ, וואָס כאָטש זיי זײַנענ דאָ ניט נעבנ סאמע מעס, דאָכ הערט זיכ א שוידער־לעכער געשטאנק, האָט ער שטארק א צי געטאָנ מיטנ נאָז. מיט דעמ האָט ער זיכ געסטארעט מאכנ אנ אָנשטעל פונ אנ אומשולדיקנ אויסזענ — „אָט זעט איר, איכ פארנעמ זיכ רויִק מיט מײַנע באדערפעענישנ״. ווי־ניט־ווי, האָט ער דאָכ בא זיכ אינדער־היימ באהאלטנ א פּעקל דרײַערלעכ, וואָס ער האָט געפונענ ניט ווײַט פונעמ מעס. אונ בייסנ שמועס מיטנ אויספאָרשער, האָט עס אימ באומרויִקט.

דעם מעס האָט מען באגראָבן, דער אויספאָרשער איז אין עטלעכע טעג ארום אוועקגעפאָרן, ניט אויסקלאָרנדיק דערווײַל גאָרנישט. די אויספאָרשונג, אפּאָנעם, האָט זיך פארצויגן אף א לאנגער צײַט, זי איז אריבער, אזוי צו זאָגן, אין א קאבינעט־פאזע. די אויספאָרשונג איז געגאנגען איבער דער גאנצער געגנט: אי דאָ, וווּ מע האָט געפונען דעם טויטן קערפער פונעם אומבאוווּסטן מענטשן, וווּ מע האָט אף סקוראטאָוויטשעס געוועזענעם פעלד אין דער צעגראָבענער ערד געפונען די באנקדרײַערלעך, וווּ ס'האָט געוווינט דער יונגערמאן, וועלכער האָט דער ערשטער דערזען דעם מעס; אי דאָרט, וווּ אין צענטער פונעם פארוואָרפענעם ראיאָן האָט מען באראבעוועט דעם באנק — איבער יענעם גאנצן ראיאָן, אי נעבן דוווּכאטע, אי נעבן די הרעבליעס ארום טעטערעוו, אי איבער די שטילע וועגן, צווישן די דאָרטיקע הינטערוויונדיקע מענטשן, וואָס זײַנען פון דוירדוירעס געווען קונציקע מײַסטערס מיט די אייגענע הענט אויסצוארבעטן פארן גאנצן קאנט שינדלען פון נאָדלביימער און ציטערביימער.

2

די בעסטע טוער פון אונדזערע אויספאָרש־אָרגאנען האָבן זיך געבראָכן די קעפּ איבער דעם גאנצן איניען און ניט געקענט געפינען קיין אָנהייב און קיין סאָף. פונעם פארוואָרפענעם ראיאָן, וווּ מע האָט באראבעוועט דעם באנק, האָבן זיך געצויגן פעדעם דורך דוווּכאטע צו דער געגנט, וווּ ס'איז אמאָל געשטאנען סקוראטאָוויטשעס כוטער. און דאָ איז אלץ פארפּלאָנטערט געוואָרן, פארווישט און פארלאָרן געגאנגען, פונקט ווי דער געפונענער מעס איז בעקיוון געקומען אהער און זיך אוועקגעזעצט אפן ברעג טײַך, קעדיי צו פארווישן און פארפּלאָנטערן אלע שפורן, אוועקפירנדיק זיי צום שטאם פונעם אלטן בארנבוים אף סקוראטאָוויטשעס געוועזענעם פעלד. דער איניען גופע האָט פארמאָגט א היפּשע דאָזע פון אוואנטיורישקײַט. אָבער ניט

דאָס האָט געטריבן אונדזערע אויספאָרשער אויסצונוצן אַלע מיטלען און ניט קאַרגן קיין קרעפטן, כדי וואָס גיכער אויסקלאָרן דעם איניען. דאָ איז געווען אַן אַנדער סיבע. זי איז געלעגן אין טאָך פון איינער אַ גרויסער און נײַער, אויסערגעוויינלעכער אונטערנעמונג, וואָס האָט געהאַט אַן ענגע שײַכעס, פּריִער ווי אַלץ צו דער דאָזיקער גאַנצער געגנט, און דורך איר—אויך ווײַטער, צו דעם גאַנצן קאַנט.

די דאָזיקע געגנט האָט זיך אויסגעצייכנט מיט איר באַזונדערן כאַראַקטער. נאָך דעמאָלט, ווען קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי איז אַ פאַרוווּנדעטער געגאַנגען אַף סקוראַטאָווישעס כוטער קריגן אַ פור, האָט ער באַמערקט אַזאַ פּייזאַזש: פון יענעם אָרט, וווּ ס'האָט זיך געענדיקט דער נאָדלבוים־וואַלד און ס'האָט זיך אָנגעהויבן דער וועג אין כוטער, האָט זיך געזען אַ ראָג פון עם שניינעסדיקן סאָסנע־וואַלד. דאָס איז געווען זייער נאָענט פון וועג. נידעריק לעבן וואַלד איז געלעגן אַן אָפּגעשניטענע לאָנקע. זי איז געווען אַזוי' טאַרזומפּיקט, אַז פון דאָרטן האָט זיך אַהער אַפן וועג געטראָגן אַ רייעך פון צעפוילטע וואָרצלען פון זומפּגעוויקסן. פון וועג האָט מען געקענט זען אַף דער לאָנקע אַ שטייענדיקע קרעניצע—אַ מיניִאַטור־אָזערע מיט פאַרבלאָטיקטע לוזשעס אַרום איר. דאָס וואַסער פון קרעניצע איז אומבאַמערקט געראַנען איבער דער גאַנצער לאָנקע, די קרעניצע גופא איז געווען שרעקלעך טיף, אַ מענטש פונעם סאַמע העכסטן וווּקס מיט אופגעהויבענע הענט אינדערהויך האָט זיך דאָרט געקענט באַהאַלטן. דאָס וואַסער איז שוואַרץ געווען, ווי טוש,—דאָס איז געווען אַן אָפּגלאַנץ פון די שוואַרצע טאָרפיקע ברעגן און פאַרנעם אָפּגרונט—ס'האָט אויסגעזען, ווי אַ טיפער טהאָם. דאָס פאָלק האָט עס גערופן „טײַוול־גרוב” (טיילמאָל „דאָס שוואַרצע אויג”). קאָנדראַט נאַזאַרעווסקי האָט זיך דעמאָלט אָפּגעשטעלט און צוגעקוקט זיך. דאָס אַלץ איז געווען אַ פּינקטלעכע קאָפּיע פון דעם, וואָס ער איז געוווינט געווען צו זען אין זײַנע קינדערשע

יאָרנ נעבנ זײַנ געבורט־שטעטל. אינ דעמ מאָמענט האָט אפ אים א ווייע געטאָנ מיט דער קינדהײַט זײַנער, ווענ די מאמע זײַנע האָט נאָכ געלעבט, ווענ ער איז נאָכ געווענ א זאָרגלאָזו קינד. גאנצענע זומערדיקע טעג פלעגט ער דעמלט פארברענגענ הינטערנ שטעטל, צווישנ ביימער אונ וואסער.

פונ דעמ דאָזיקנ ווינקל ארומ סקוראטאָוויטשעס כוטער האָבנ זיכ עס אָנגעהויבנ אָט די כאראקטעריסטישע סימאָנימ פונ דער געגנט. וואָס ווײַטער ער איז געפאָרנ אפ מיזורעכ, אלצ אָפטער האָבנ זיכ באגעגנט אזעלכע ערטער. די בלאָטעס האָבנ זיכ געצויגנ אלצ ברייטער, ס׳האָט זיכ געביטנ דער כאראקטער פונ די וועלדער. סקוראטאָוויטש האָט דעמלט גערעדט צו קאָנדראט נאזארעווסקינ ווענג אויסטריקענענ די בלאָטעס: „די רײַכע וואָלטנ אלצ געטאָנ, די אָרעמע וואָלטנ זיכ דורכגעלעבט נעבנ די רײַכע״. נאָר ביזנ שטעטל האָט זיכ ניט געלאָזט מערקנ קיינ גאָר שארפע ענדערונגענ פונ דער געגנט. ערשט אפ יענער זײַט שטעטל, צו מיזורעכ-צו, זײַנענ די וועלדער מיטאמאָל קלענער געוואָרנ. פארטריקנטע סאָסנעס אפ בלאָטעס—אָט דאָס איז געווענ דער הערשנדיקער לאנדשאפט. ווײַטער, אונטער דווּכאטע, זײַנענ די וועלדער ווידער געוואָרנ גרויסע, שיר ניט קיינ אורוועלדער. צווישנ די וועלדער איז דאָ געווענ מער פעלד. בלאָטעס זײַנענ דאָ געווענ ניט אזויפיל, ווי נעבנ שטעטל, אָבער דער סאָרט אונ די טיפ פונעמ טאָרפ זײַנענ דאָ געווענ אידעאלע. „טײַוול־גריבער״ זײַנענ דאָ געווענ מער, איידער ערגעצ־ווו. דאָס אלצ האָט געהערט צו יענעמ פארוואָרפענעמ ראיאָנ, וואָס אינ זײַנ צענטער האָט מענ באראבעוועט דעמ באנק. דער דאָזיקער צענטער האָט זיכ געפונענ אפ דאָרעמזײַט פונ דווּכאטע.

אפ אזא אויפנ איז דאָ געווענ א גרויסע טעריטאָריע, אנ איינארטיקע לויט איר נאטור. די ערשטע כאראקטעריסטישע סימאָנימ אירע האָבנ זיכ אָנגעהויבנ דאָרט, ווו מע האָט איצט

געפונענ דעם מעס. פונ דאָרט האָט זי זיכ געצויגנ דורכ דוווכאטע אפ מיזרעכ אונ דאָרעם.

אפ מײַרעוו אָבער פונ סקוראטאָוויטשעס געוועזענעם כוטער איז שוינ די געגנט געווענ גאָר אנ אנדערע. די ערד איז דאָרט געווענ א הויכע, בלאָטעס האָבנ זיכ באגעגנט אסאכ ווינציקער. דאָרט איז געווענ אנ אנדער ארט לעבנ. מיט קוסטאר־ארבעט האָט מענ זיכ דאָרט ווינציק פארנומענ, מענטשנ האָבנ זיכ אמערסטנ געהאלטנ אָנ דער ערד. די גערעטעניש איז דאָרט געווענ אנ אנדערע, איידער דאָ. אינ די כוטערישע שטאלנ איז דאָרט די טוויע פארוואנדלט געוואָרנ אינ כאזער־פעטס, אונ דערפונ איז רײַכ געוואָרנ דער כאזער־סויכער כורס. סקוראטאָוויטשעס כוטער איז חי געלעגנ אפנ גרענעצ פונ די דאָזיקע צוויי געגנטנ—דאָ איז געווענ דער איבערגאנג־פאס.

אינ אָט דער בלאָטיקער געגנט זײַנענ געווענ אסאכ קליינע קוסטארנ, אונטערנעמונגענ אפ הינערשע פיסלעכ. מע האָט דאָ אויסגעארבעט שינדלענ, ציגל, טעפ, אָבער אלצ—אינדערהיימ, בא זיכ הינטערנ אויוונ, יעדערער מיט זײַנע צוויי הענט, אָפגרענעצנדיק זיכ פונעמ שאָכנ. דאָ זײַנענ אויכ געווענ וואנדער־קוסטארנ—שנײַדער, סטעלמאכער. דער ערדארבעטער איז דאָ געווענ אנ אָרעמער: זיכ געוואָרפנ, ווי א פיש אינ וואסער, אפ דער זומפיקער ערד, מישנדיק קאָרע מיט מעל. דאָס מילכ פונ דער בעהיימע איז בלוי געווענ, אונ דאָס אויכ האָט ער ניט געהאט צו גענוג; די בעהיימע איז מער ענלעכ געווענ אפ א זשאבע, איידער אפ א רינד. געזאָגט האָט מענ, אז שולדיק איז דאָס גראָז, וואָס האָט געשטארצט פונ די מאָכ־בערגלעכ.

אז סקוראטאָוויטש פלעגט א פאָר מאָל א פיר טאָג מיט דער קאָסע בא זיכ הינטערנ שײַער, פלעגט שוינ קלעקנ קלעווער אפ א גאנצער נאכט פאר זײַנ גאנצער פי־סטאדע. דאָ אָבער דארפ א מענטש א מאָל פינפ אָנשארפנ די קאָסע, ביז ער שנײַדט אָנ גראָז דער בעהיימע אפ א נאכט. די גוטע שטיקלעכ

ערד זײַנענ דאָ באהאלטנ געווענ צווישנ די וועלדער אונ קײנ שטעמפל אפ דער געגנט האָבנ זײ ניט אוועקגעלײגט. די פאר־שײדענע סטעפּורזשינסקיס אונ באָגאראָווסקיס פלעגנ אפנ „מוזשיק־קאָרעפּרעסער“ קוקנ פונ אויבנ־אראָפּ.

אײנער אנ אונטערנעמער האָט מיט א יאָר צוואנציק פאר דער מילכאָמע געעפנט אינ שטעטל א מאנופאקטור־פאבריק. די שעפּסנ־וואָל פלעגט צוערשט אוועקגײנ ערגעצ ווײַט אפ שפּי־נערײַ־פאבריקנ, אונ פונ דאָרטנ שוינ פלעגט מענ ברענגענ פאָדעמ. דער אונטערנעמער האָט אויסגעארבעט גראָבנ געוואנט. אפ דער פאבריק האָבנ זיכ א לאָז געטאָנ מענטשנ. קאָנדראט נאזארעווסקיס פאָטער, א יונגערמאנ נאָכ, איז אויכ געקומענ אהער פונ הינטער דוווכאטע ערגעצ, אונ כאָטש ער האָט אלצ ניט אופגעהערט צו עסנ קאָרע, פונדעסטוועגנ האָט ער פארביטנ די סאָכע אפנ וועבער־שופל. קאָנדראט נאזארעווסקי האָט שוינ אבסאָליוט ניט געדענקט ניט דעמ פאָטערס פעגירעדיק פערדל אונ ניט די צעשפּאָלטענע סאָכע. דער אונטערנעמער איז געווענ א שטאָטישער פּאָרעצ. אינ דער מילכאָמע האָט ער גענומענ א פּאָדריאד אָפ שינעל־געוואנט אונ איז זײער רײַכ געוואָרנ. מיט פולע קעשענעס געלט איז ער אינעמ ערשטנ יאָר פונ דער רע־וואָליוציע אנטלאָפנ פונדאנענ אונ בײמ דער אָקופּאציע ניט געקומענ אהער. דער ווײַטערדיקער גורל זײַנער איז פאר די היגע אײַנוווינער געבליבנ אומבאוווסט. דעמ סאָפ פונ קאָנדראט נאזארעווסקיס פאָטער ווײסנ מיר. אונ קאָנדראט נאזארעווסקי אלײנ איז נאָכ יענע פאסירונגענ נעבנ דוווכאטע, ווענ דער פעלצנ־שנײַדער האָט, אלײנ ניט טראכטנדיק וועגנ דעמ, אימ געהאָלפנ צו כאפּנ די רעשטנ פונ סקוראטאָוויטשעס באנדע,— ניט געווענ פונ דעמלט אָנ אסאכ יאָרנ אינ אָט דער היימ־געגנט זײַנער. אונ געקומענ אהער איז ער אינגיכנ נאָכ דער צעראבירונג פונ דעמ אָרטיקנ ראיאָנעמ באנק. דאָס, אגעוו, איז געווענ די סיבע, וואָס ער איז געקומענ אהער.

איינמאָל האָבן זיך די פאַראַנטוואָרטלעכע טוער פון צענטראַל־קאָמיטעט פון פּאַרטיי און פון ראַטספאָלקאָם באַראַטן, ווען צו שיקן אין דעם דאָזיקן ראַיאָן. מע האָט אָנגערופן אַסאַך מענטשן פּראַקטישע, אויסגעפּרוּווטע. יעדערער פון זיי וואָלט געקענט פאָרן און אָנהייבן די אַרבעט. אַלע זײַנען געווען גוטע טוער. נאָר פלוצלינג האָט איינער פון די סאַמע פאַראַנטוואָרטלעכע אין ראַטספאָלקאָם אַ זאָג געטאָן:

— אַלע אונדזערע קאַנדידאַטורן זײַנען גוטע, ניטאָ וואָס צו ריידן. אָבער בא מיר איז פאַראַן נאָך אַ בעסערע. איך קאָן איינעם, וועלכער איז ניט ערגער פון די אַלע, וועגן וועלכע מיר האָבן אָקאָרשט גערעדט. נאָר ער האָט איין מעלע, וואָס אַלע איבעריקע האָבן ניט. ער ווייס זייער גוט די גאַנצע געגנט און די נעשאָמע פון די דאָרטיקע מענטשן. ער וועט דאָרט אַלץ זען אַפּ דורך און דורך.

— ווו געפינט ער זיך, דער דאָזיקער מענטש?

— אין ראַיאָן. פון סאַמע ענדע בירגערקריג איז ער אָדער אַפּ פּאַרטייִשער אַרבעט, אָדער אַפּווירטשאַפטלעכער אַרבעט. ער איז געווינט צו אַרבעטן צווישן די סאַמע אונטערשטע שיכטן, אָבער די מאַסשטאַבן פון זײַן אַרבעט זײַנען אָפּט געווען גרויסע. ער האָט אַן אָרדען פון דער רויטער אַרבעט־פאָן פאַר פּאַרטיזאַנישער אַרבעט. אין דער צײַט פון פּאַרטיזאַנשטשינע האָב איך זיך מיט אים באַגעגנט. אין זײַן שטוב האָב איך זיך אַפילע באַהאַלטן עטלעכע מעסלעס בייס מײַן אונטערערדישער אַרבעט. ער איז דעמלט געווען אַי אַ שמיד, אַי מיט ערדאַרבעט זיך פאַרנומען. פון אייגענער האָרעוואַניע האָט ער זיך ווי עס איז דורכגעלעבט. בייס דער אָקופּאַציע האָט ער אופגעהויבן אַפּ די פיס די גאַנצע געגנט—די וועלדער האָבן געשוויבלט און געגריבלט פון פּאַרטיזאַנער. דערנאָך איז זײַן שטוב געוואָרן דער צענטער, פונוואַנען מע האָט נאָכגעשפּירט נאָך די באַנדיטן. דאָרט איז דעמלט געווען נאַזאַרעווסקים אָט־

ריאַד, און ער האָט געריכטעט די קלעפּ פון אָטריאַד אַהין, וווהין ס'איז נייטיק געווען. פון יענער צייַט אָן איז ער אוועק אַפּ אַנפירנדיקער אַרבעט. הייסן הייסט ער אַנטאָן נעסטעראָ־וויטש.

אַצינד האָט שוין דער־יענער זיך אָנגעהויבן דערמאָנען. ס'האָט זיך אַרויסגעוויזן, אַז אייניקע טוער פון צק און ראַט־פאָלקאָם האָבן זיך באַגעגנט מיט אים—ווער אַפּ דער אַרבעט, ווער אין דער צייַט פון פּאַרטיזאַנשטשינע. עס זייַנען געווען אַפּילע אַזעלכע, וואָס האָבן מיט אים אַמאָל אין וואַלד געגעסן ברויט פון איין טאָרבע און געפלאָכטן לאַפּטיעס אונטער איין קוסט. איצט האָבן זיך אַסאַך דערמאָנט, וואָס פאַר א טוער דער דאָזיקער מענטש איז.

אַפּ אַזאַ אויפן איז אַנטאָן נעסטעראָוויטש אַרויסגערופן גע־וואָרן אין צענטער. דאָ איז ער געווען בא צוויי דעקאַדעס. גאַנצענע טעג פלעגט ער אָפּזיצן אין מעלוכע־פּלאַן, און אַרויס־גיין פון דאָרטן פלעגט ער מיט א האַסטיקן טראָט און מיט א מידן פּאָנעם. ער פלעגט לאַנג אומגיין איבער די גאַסן, ביז די פיס, ניט־געוווינטע צו לאַנגע שאָען אומבאַוועגלעכקייַט, פלעגן געבראַכט ווערן אין גלייַכגעוויכט. ענדלעך איז אַלץ אויסגעקלאָרט געוואָרן, דערלערנט און פאַנאַנדערגעקליבן גע־וואָרן. דער איניען איז פאַרענדיקט געווען. אַנטאָן נעסטעראָ־וויטש האָט שוין אייַנגעפּאַקט זייַן טשעמאָדאַן, און ערשט איצט האָט ער זיך דערלויבט גיין א זוך טאָן זייַנעם א נאָענטן מענטשן. ס'איז נאָך געווען א שאָ צוויי צו אָוונט, ווען ער איז אַרייַן אין קאָרידאָר פון א לאַנגן הויז און באַטראַכט די נומערן איבער די טירן. ער איז אַרייַן אין א צימער מיט צוויי פענצטער און פיר גרינע אייַזערנע בעטלעך. קיינער האָט זיך ניט אומגעקוקט אַפּן קלאַפּ פון דער טיר—אַזוי פאַרטאָן איז מען דאָרט געווען אין דער אַרבעט.

אָנגעשפּאַרט מיט די עלנבויגנס אַפּ א קליינ טישעלע, האָבן

פיר מיידלעכ עפּעס וואָס באטראכט אפּ אים. די קעפּ זייערע זײַנען אײַנגעבויגנ און אָנגענייגט געווענ איינער צום אנדערנ, ווי זיי וואָלטנ אופמערקזאמ נאָכגעשפּירט נאָכ עפּעס אפנ טישל.

— נו, ווו שטייט דאָס געשריבנ?—האָט זיכ פלוצלינג פײַערלעכ צעקלונגענ א מיידלשע שטימ.—איכ האָב געזאָגט, אז ניט!

אלע פיר מיידלעכ האָבנ זיכ מיטאמאָל אויסגעגלײַכט און דרײַענ פונ זיי האָבנ א קוק געטאָנ אפ איינער.

— אויב אזוי, איז עס ניט דאָ, נאָר אינ אנ אנדער אָרט, איכ האָב צעפּלאָנטערט,—האָט יענע א זאָג געטאָנ מיט פארדראָס.

אנטאָנ נעסטעראָוויטש איז צוגעגאנגענ גלײַכ צומ טישל און האָט דאָרט דערזענ ליגנ מארקס אנ אָפענעמ באנד.

— גוטמאָרגנ,—האָט ער, נאָכ גייענדיק, א זאָג געטאָנ.

פלוצלינג האָט יענע, וואָס האָט זיכ ניט־לאנג פארענטפערט פאר אירע דרײַ כאווערטעס, א געשריי געטאָנ:

— אנטאָנ פאוולאָוויטש!

און זיכ א וואָרפ געטאָנ צו אימ. צוערשט האָט זי אימ געטרייסלט פאר די הענט, דערנאָכ האָט זי זיכ פלינק אָנגעבויגנ צו אימ און א קוש געטאָנ אינ באק. ער האָט א שמייכל געטאָנ און אפילע ווי מעוווּלוול געוואָרנ.

— פארוואָס באגריסט איר זיכ ניט מיט אימ!—האָט זי א געשריי געטאָנ צו אירע דרײַ כאווערטעס,—דאָס איז דאָכ מײַנ פאָטער.

אלע דרײַ מיידלעכ זײַנענ לויט דער ריי צוגעגאנגענ און דערלאנגט אנטאָנ נעסטעראָוויטשנ די האנט. איינע פונ זיי האָט אפנ אָרט אויסגעשאָסנ א געלעכטער, זיכ פארשעמט און איז גלײַכ רויט געוואָרנ. אנטאָנ נעסטעראָוויטש האָט געזענ, אז דאָס איז אָנ א געוויסער סיבע, סטאמ אזוי, פונ יוגנט קומט עס, און א קוק טוענדיק אפ איר, האָט ער זיכ אליינ צעלאכט. זי האָט זיכ טייקעפּ גענומענ פארענטפערנ:

— פארוואָס־זשע רופסטו אים אנטאָנ פאוולאָוויטש?—האָט זי א קוק געטאָנ אפ יענער, וואָס האָט א קוש געטאָנ נעסטעראָ־וויטשנ.—ביסט דאָכ ניט אנטאָנאָוונא?

— אונ ניט איינ מאָל האָסטו דערציילט,—האָט זיכ ארײַנגעמישט א צווייטע,—אז דײַנ טאטנ האָט דערמאָרדעט אנ אָפיצער.

— איכ האָב זי דערצויגנ,—האָט נעסטעראָוויטש געזאָגט.—נו, ניט נאָר דערצויגנ...

— איכ האָב בא אים געלעבט צוויי יאָר אונ זיכ געלערנט דאָרט אינ דער אָנפאנג־שול.

— איז דאָס דער שמיד?—האָט זיכ ווידער אָפגערופנ יענע, וואָס האָט געלאכט.—זי האָט אונדז דערציילט וועגנ אײַכ. אונ וועגנ אײַער קאָמישנ שאָכנ—דעם פעלצנ־שנײַדער—האָט זי אונדז אויס דערציילט.

— ווענ ענדיקט זיכ בא אײַכ אָט דער גאנצער אינסטיטוטי־שער טאראראמ?—האָט נעסטעראָוויטש א פרעג געטאָנ, אויס־קוקנדיק אנ אָרט, וווּ ער זאָל זיכ קענענ צוזעצנ.

זיצנ האָט זיכ אימ ניט געוואָלט, אימ האָט זיכ איצט גע־וואָלט דורכגיינ צופוס א קילאָמעטער צוואנציק, אפ אזויפיל זײַנענ אימ פאר א גאנצנ טאָג זיצעכצ פארקליאקנעט געוואָרנ די פיס. נאָר אים האָט זיכ געדאכט, אז ער זעט אויס זייער מעגושעמדיק צווישנ דעמ דאָזיקנ בוקעט. דאָס לאכנדיקע מיידל קענ זיכ נאָכ, אבי גוטס, ווידער צעלאכנ. ער, א באיאָרטער מענטש, איז ניט געווענ זייער גלײַכנ, נאָר אינ דעם צימער איז געווענ אזא אטמאָספער, אז אפ אימ האָט א ווייע געטאָנ מיט יוגנט.

— אונדזער אינסטיטוטישער טאראראמ וועט זיכ ענדיקנ אינ דרײַ כאדאָשימ ארום,—האָט געענטפערט די לאכערקע.—איר פרעגט, ווענ וועלנ מיר ענדיקנ דעמ אינסטיטוט?

— אונ דעמלט וואָס?

— דעמלט ארבעטנ.

— וואָס־זשע וועסטו זײַן, אירינקע?

— מיר וועלן דערציִען דעם יונגן דאָר,—האָט אלעמען איבערגעשלאָגן די לאכערקע. — מיר וועלן זײַן פעדאגאָגן, לערער, דערציִער.

— איר ווייסט דאָך, אנטאָן פאוולאָוויטש,—האָט א זאָג געטאָן אירינע.

— איך ווייס וועגן דײַן אינסטיטוט,—האָט זיך נעסטעראָוויטש אָנגעהויבן פארענטפערן, אָבער די לאכערקע האָט אים ערנסט איבערגעשלאָגן:

— מיר וועלן העלפן דער פארטיי אויסצוואָרצלען בא מענטשן דאָס, וואָס האָט זיך בא זיי אָפגעזעצט אין מעשעך פון דוירעס, און דערציִען בא דעם יונגן דאָר א סאָציאַליסטישן באַוווסטזײַן.

— וועגן דעם טאקע האָבן מיר דיסקוסירט, ווען איר זײַט ארײַן,—האָט אירינע א זאָג געטאָן.—מיר האָבן געלייענט מארקסן: די טראדיִציעס פון אלע פארשטאָרבענע דוירעס הענגען ווי א קאָשמאר איבערן באַוווסטזײַן פון די לעבעדיקע. איך זאָג זיי: דעם טויט פון מײַן פאָטער לעב איך איבער טראגיש. וואָס איז דאָ דאָס בייז? אנדערש קען איך ניט. און זי זאָגט מיר, אז שוין דאָס וואָרט „טראגיש" גופע געהערט צו די פארגאנגענע דוירעס.

— איך האָב ניט אזוי געזאָגט!—האָט זיִך די לאכערקע פארשעמט.—מיר האָבן נאָך ביכלאל גאָרנישט ניט געזאָגט. מיר האָבן ערשט אָנגעהויבןריידן.

— אויסוואָרצלען בא מענטשן דארף מען ניט דאָס טראגישע, נאָר דאָס עקספלואטאטערישע און דאָס קנעכטישע.

אירינע האָט קיינמאָל ניט געטראכט, אז די ווערטער, וואָס זי האָט איצט געזאָגט, וועלן אין א געוויסער צײַט ארום פארוואנדלט ווערן פאר איר אין זייער א קאָנקרעטן איניען, וועלן ווערן ווי א פראָגראם, וועלן געבוירן אסאך געדאנקען, אי פײַנלעכע, אי פריידיקע. און דאָס אלץ וועט זײַן אין צענטער

פונעמ סאמע קאָנקרעטנ אונ גרויליקנ אויטוואָרצלענ דאָס עקס־פלואטאטערישע אונ קנעכטישע פונ א נעשאָמע, קענ מענ זאָגנ, א דערשלאָגענע, אונ אינ צענטער פונ דערציִענ א נעשאָמע, א ניט־אָנגערירטע נאָכ פונ „דוירעס".

— נו, זײַנענ מיר אוועק, אונדז איז שוינ צײַט, — האָט א זאָג געטאָנ די לאכערקע, אויסשטרעקנדיק נעסטעראָוויטשנ א האנט. — לאָמיר זײַנ באקאנט.

נעסטעראָוויטש האָט זיכ אונטערגעהויבנ אונ א דריק געטאָנ די אויסגעשטרעקטע האנט. די דרײַ מיידלעכ זײַנענ ארויס.

— דאָס האָב איכ זיי פארטריבנ?

— נו איז וואָס! זיי וועלנ זיכ אינאָוונט אומקערנ. מיר דארפנ דאָכ א שמועס טאָנ. עפשער גייענ צו קאָנדראטנ?

— ער איז דאָ? ער האָט דאָכ מיר געשריבנ נאָכ פונ...

— ער איז ניט לאנג אינגאנצנ אריבערגעפירט געוואָרנ אהער.

— גיב זײַנ אדרעס. גייג, לאָמיר בעסער באלד גייג צו אימ.

— לאָמיר גייג... יאָ, זיכ דערמאָנט. ווו איז איצט יענער שנײַדער, אײַער שאָכנ?

— איכ בינ שוינ דאָרט אסאכ יאָרנ גיט געווענ, איכ ווייס ניט.

— מיט א יאָר פיר צוריק, ווענ קאָנדראט איז געווענ א באַ־פולמעכטיקטער אינ יענעמ ראיאָנ, האָט ער אימ איינמאָל באגעגנט אינ שטעטל.

— אונ מיר וועלנ ווידער פאָרנ מיט דיר אהינ. גוט? וועסט פאָרנ צו מיר?

— וואָס עפעס אהינ?

— איכ פאָר זאָכ אהינ. אויסטריקענענ די בלאָטעס, גראָבנ טאָרפ, אויסבויענ אנ עלעקטרעסטאנציע. טאָג־אײַנ, טאָג־אויס זיצ איכ איבער די סמעטעס אונ פלענער. מע האָט מיכ באַ־שטימט פאר א באלעבאָס איבער דעמ דאָזיקנ גאנצנ איניענ.

אנ איימע... איז ענדיק דעם אינסטיטוט און—צו מיר, אהינ, אונטער דװוּכאטע, װעסט אָפּרוען ביז דו װעסט דארפנ אָנהייבנ ארבעטנ. טו זיכ אָנ, מיר'נ גייִנ צו קאָנדראטנ.

ער איז ארײַנ אינ זײַנ ראָל. אירינע האָט זיכ גענומענ דרייענ ארום אים, ניט טרעפנדיק מיט דער האנט אינ ארבל פונ פאלטאָ. ער האָט א טראכט געטאָנ, אז דאָס טוט זי בעקיװנ, פונקט װי אמאָל, װענ זי, א קינד נאָכ, פלעגט טאנצנ א „קא־זאטשקע" אונטער זײַנ מוזיק, אָדער פלעגט זיכ זעצנ קאָנדראטנ אפנ אקסל.

— ציגעלע!—האָט ער גוטמוטיק א זאָג געטאָנ, כאפנדיק דעמ ארבל אונ ארײַנרוקנדיק אהינ איר האנט.

זיי זײַנענ ארויסגעגאנגענ. די שטאָט איז געװענ אינ פורפור פונ דער פארנאכטיקער זונ.

אינ עטלעכע טעג ארומ איז נעסטעראָװיטש געקומענ צו פאָרנ אינ ראיאָנ. ס'איז געװענ מארט כוידעש. די סאָסנע־װעלדער האָבנ געגרינט. אפ די פעלדער האָבנ זיכ געזעענ שװארצע שטיקער ערד. אפ בלאָטע־בערגלעכ האָט זיכ געגעלט דאָס פאראיאָריקע ריטגראָז. טעג זײַנענ געשטאנענ זוניקע. דאָס װאסער האָט זיכ געזאמלט אינ די נידעריקע ערטער אונ אפ באנאכט פלעגט עס אויבנ פארפרוירנ װערנ. סאָפ כוידעש האָט דאָס װאסער פארגאָסנ די בלאָטעס אונ די הרעבליעס.

איינמאָל, אונטערװעגס, האָט זיכ נעסטעראָװיטש אָפּגעשטעלט אינ דװוּכאטע. װער עס װוינט אינ זײַנ שטוב—האָט ער גע־װוּסט: דעמ ערשטנ יאָר נאָכ נאָכנ בירגערקריג, זײַענדיק אינ ראיאָנ דער פאָרזיצער, האָט ער אָפּגעגעבנ זײַנ שטוב איינעמ אנ אָנגעפאַרענעמ מענטשנ. אצינד איז ער ארײַנ אינעמ שנײַ־דערס הויפ. די שטוב איז אינגאנצנ צעפוילט געװאָרנ אונ זיכ אָפּגעזעצט. קיינשומ שפורנ פונעמ געװעזענעמ פלויט איז דאָ ניט פארבליבנ. אנ אָנגעבלאָזענער האָנ, א צעלאָכעסניק אונ אנ אקשנ, א צעבלוטיקטער פונ א טאָג אינ שלאכטנ, איז גע־

שטאנענ אפ דער פריזבע. זײַנ קאָפּ האָט דערלאנגט דעמ פענצטער מיט די אויסגעבראָכענע שויבנ. דער האָנ האָט מיט גײַווע געקוקט אפ דער גאנצער וועלט. בלוט איז גערונענ פונ זײַנ קאָפּ.

נעסטעראָוויטש האָט זיכ פאנאנדערגעלאכט: „א שפּיל געטאָנ? צי ביסטו דאָ ניט אמאָל דער באלעבאָס פונ דער דאָזיקער שטוב?" ער האָט א קוק געטאָנ אינ א צעבראָכענער שויב. די ווענט זײַנענ באדעקט געוועננ מיט שימל. א זשאבע, וואָס האָט צו פרילינג־צו אָפּגעלעבט, האָט זיכ אוועקגעזעצט אינמיטנ שטוב אונ שטאר גענומענ קוקנ אפ מענטשנ מיט אירע אויסגעגלאָנצטע אויגנ. נעסטעראָוויטש האָט א שפּײַ געטאָנ אונ איז אוועק אינ זײַנ געוועזענער שטוב. דאָרט האָט מענ אימ דערקאָנט. דער באלעבאָס האָט זיכ גענומענ דרייענ אונ טופּענ ארומ אימ. נעסטעראָוויטש האָט געזאָגט, אז ער איז ארײַנ אפ א ווײַלע, אונטערוועגס, אונ עסנ וויל ער אינגאנצנ ניט. ער האָט נאָר געוואָלט א פרעג טאָנ, ווו איז אהינגעקומענ דער שנײַדער.

— דער שנײַדער? גייט אומ איבער דער וועלט, נייט פעלצנ. די ווײַב איז געשטאָרבנ, די קינדער זײַנענ זיכ צעפּאָרנ איבער דער וועלט, זיי זײַנענ אויסגעוואָקסנ, גרויסע געוואָרנ. ער אליינ קומט זעלטנ אהיימ, לעבט בא לײַטנ. א ווילער מענטש, געזונט אונ שטארק זאָל ער זײַנ. די שטוב, קענ מענ זאָגנ, פוסטעוועט שטענדיק. ער האָט מיר איבערגעגעבנ, איכ זאָל אכטונג געבנ אפ איר. אָט אזוי שטייט זיכ די שטוב. אפ באנאכט פארטרײַב איכ אהינ מײַנע הינער. אָט אזוי לעבט זיכ עס.

געדערדט האָט ער דאָס אלצ מיט גרויס ענטוזיאזמ, אונ גע־קענט האָט מענ גלײַכ באמערקנ, אז „דער פאקט פונעמ הינערשנ נאכטלעגער אינ דער שכיינעסדיקער שטוב" איז אנ איניענ ניט קיינ קליינער אונ דערמיט קענ מענ אפילע מעסטנ די לײַדנשאפטנ פונ לעבנ. ווענג דעמ דאָזיקנ שווונג פונ שטרע־

בונגען און אינטערעסן האָט נעסטעראָוויטש געטראַכט, ארויסגייענדיק פון שטוב. ער האָט זיך אוועקגעזעצט אפן פערד און איז אוועקגעפאָרן מיט דער הרעבליע. יעטווידער בוים, יעטווידער שטיין איז אים באקאנט געווען, און ער איז אופגערעגט געוואָרן פון דערינערונגען. טיילמאָל האָט דאָס וואסער אפן הרעבליע דערלאנגט ביז די סטרעמניעס. פון אונטער דעם פערדס פיס זיינען געפלויגן אינדערהויך ווייַסע וואסערשפריצן.

אין א טאָג פינף ארום איז ער געקומען אהער מיט אינזשעניערן און טעכניקער. דאָס וואסער האָט אָנגעהויבן אָפפאלן. א ווינט האָט גענומען בלאָזן. די וועלדער האָבן זיך צעגרינט און צעקלונגען מיט קוילעס פון פויגלען און כייַעס. א הילכיקער עכאָ האָט זיך געטראָגן. אפ א בערגל צווישן אָלכעס האָט מען אויסגעקליבן אן אָרט אפ בויען דעם ערשטן באראק פאר די ארבעטער. יענע טעג איז נעסטעראָוויטש אליין געפאָרן אין שטעטל צו דער אייַזנבאן־סטאנציע. אין א פארכאסמעטן וואגאָן האָט מען געבראכט צו פירן דאָס ערשטע געצייַג און אויסשטאטונג: א מאָטאָר־שיפל, א זעג־מאשין, רידלען. נעסטעראָוויטש האָט געמאָלדן אין צייַטונג, און מענטשן האָבן אָנגעהויבן קומען אפ ארבעט. דאָס איז געווען די ערשטע פארטיע ארבעטער. די צווייטע פארטיע איז געקומען זומער, און וועגן זיי טאקע האָט מען דאָס דערמלט, ווען מע האָט אין וואלד באטראכט דעם מעס, צי איז עס סעדאס, צי ניט, געזאָגט, אז ארום שטעטל האָט מען געזען מענטשן מיט קעסטלעך און טאָרבעס.

איינמאָל האָט נעסטעראָוויטש, אינגאנצן א דורכגענעצטער פון וואנדערן א טאָג איבער די בלאָטעס, געטריבן דאָס מאָטאָרשיפל, באמיִענדיק זיך חאָס גיכער קומען צו יענעם באשטימטן אָרט, ווו נעבן סאמע טייַך שטייען הייַזער—דאָרט האָט ער געטראכט נעכטיקן. ביז דער בויונג איז פון יענעם אָרט געווען

אַ קילאָמעטער זעקס. די זונ איז פאַרגאַנגענ. דאָס וואַסער אינ טײַכל האָט זיכ ברייט צעגאָסנ, פאַרגאָסנ דעמ גאַנצנ נידעריקנ לינקנ ברעג. דער רעכטער ברעג איז געווענ אַ הויכער, אפּ אימ איז געוואָקסנ אַ סאָסנע־וואַלד. דער ברעג האָט זיכ פּאָשעט אָפּגעריסנ אפּ אַראָפּ. איבערנ סאַמע וואַסער, נעבנ אַ סאָסנע, איז געשטאַנענ אַ מענטש—אַ ברייטפּלייציקער, מיט אַ ברייטנ פּאָנעמ אונ שוואַרצע וואָנצנ. אויסווישנדיק מיט אַ טיכעלע די וואָנצנ, האָט ער ניט אַראָפּגענומענ די אויגנ פונעמ מאָטאָר־שיפל, דערנאָכ איז ער אַוועק מיטנ ברעג נאָכנ מאָטאָר־שיפל. נעסטעראָוויטש איז צוגעפאָרנ צומ אָרט אונ צוגעטריבנ דאָס שיפל צומ ברעג. אָנכאַפּנדיק זיכ מיט די הענט אָנ אַנ אָלכע־שטאַמ, איז ער אַרויסגעשפּרונגענ אפנ ברעג. דער אַרבעטער, וועלכער איז געווענ מיט אימ, האָט אַוועקגעטריבנ דאָס שיפל צוריק. נעסטעראָוויטש איז אַוועק מיטנ ברעג. דער שוואַרצ־וואָנציקער מענטש האָט אימ אײַנגעיכנ דעריאָגט אונ, פאַרפירנדיק מיט אימ אַ שמועס, אַוועק מיט אימ צוזאַמענ. דערוויסנדיק זיכ, אַז נעסטעראָוויטש וויל דאָ נעכטיקנ, האָט ער אימ פאַר־בעטנ צו זיכ אינ שטוב. נעסטעראָוויטש איז אַרײַנ אונ זיכ פאַרבידעשט:

— וואַרט נאָר צו, דאָס איז דאָכ סטעפּורזשינסקיס שטוב!

— געווענ,—האָט געענטפערט דער שוואַרצוואָנציקער.—איצט איז זי מײַנע. די אַלע היגע סטעפּורזשינסקיס, באָגאַראָווסקיס האָט מענ דעמ ווינטער אַנטבאַלעבאָטעוועט, אונ זיי זײַנענ שוינ דאָ ניטאָ.

— אונ איר זײַט שוינ לאַנג דאָ? די היגע מענטשנ קאָנ איכ.

— ניט זייער לאַנג. מע קענ זאָגנ, פונ האַרבסט אָנ, צוזאַמענ מיט די ערשטע פּרעסטלעכ האָב איכ זיכ דאָ באַזעצט. נאָכ דעמ דאָזיקנ, ווי זאָגט איר, סטעפּורזשינסקינ איז דאָ פאַרבליבנ אַ ליידיקע שטוב, אונ איכ האָב אַרבעט געזוכט. קיינ אייגענע הײַזקע, זאָגנדיק, האָב איכ ניט געהאַט. אַמאָל

האָב איך געדינט בא יענעם: דאָ בין איך געווען אנ ערד־ארבעטער, אינ די פריצישע הויפנ, דאָ האָב איך זיכ איינמאָל פארדונגענ צום פאָרעצ פאר א וואלדהיטער, אָבער לאנג ניט געווענ—איכ האָב ניט געקענט קריגנ זיכ מיט די פויערים צוליב דעם פאָרעצס גוטס. אינ דער רעוואָליוציע האָב איכ אָנגעהויבנ אוועקשטעלנ אנ אייגענע הײַזקע, ס׳האָט אָבער געטראָפנ א סרייפע אונ אלצ איז פארברענט געוואָרנ. ניט זייער לאנג איז דאָס געווענ. בינ איך אזוי־אָ געבליבנ. אונ איצט בינ איכ צופרידנ, וואָס איכ האָב זיכ אהער צוגעשלאָגנ: דאָ הייבט זיכ דאָכ אָנ אזא גרויסע ארבעט. מע וועט קענענ לעבנ. איצט וועט אנ ארבעט־מענטש ניט פארפאלנ ווערנ.

גערעדט האָט ער אזוי, ווי ער וואָלט זיכ באַרימט דערמיט, וואָס ער איז אמאָל געווענ א באטראאק. אונ דער דאָזיקער טאָג זײַנער איז זייער ניט געפעלנ געוואָרנ נעסטעראָוויטשנ. צוליב דעם דאָזיקנ טאָג האָט ער אים טייקעפ ניט ליב באקומענ. ער האָט א פרעג געטאָנ זײַנ פאמיליע־נאָמענ.

— נאומיסניק,—האָט יענער געענטפערט אונ מעכאבעד געווענ דעם גאסט מיט מילכ.

שפעטער האָט נאומיסניק עטלעכע מאָל זיכ אָנגעדרייט אפ נעסטעראָוויטשעס אויגנ, אונ ער האָט זיכ געשטעלט צו דער ארבעט. מע האָט געבויט א באראק. נאומיסניק איז געווענ ניט קיינ שלעכטער טעסלער. ער האָט זיכ אפילע מער פונ אלעמענ געסטארעט, אונ ביסלעכווײַז איז בא נעסטעראָוויטשנ פארגלעט געוואָרנ דער ערשטער ווידערגעפיל צו נאומיסניקנ.

דאָס וואסער איז אָפגעפאלנ. די הרעבליעס האָבנ זיכ אָנגעהויבנ אויסטריקענענ. ס׳האָט זיכ באוויזנ דער ערשטער עקסקאוואטער. מע האָט זיכ געגרייט צום אָנהייב פונ דער ארבעט איבער דער ערשטער טריקנ־מאגיסטראל. דער קאסיר האָט ארויסגעגעבנ די ארבעטער אוואנסנ אונ געגרייט זיכ אָפרעכענענ צום סאָפ כוידעש.

אין יענער צײַט אַן ערעך האָט נעסטעראָוויטש אָנגעהויבן באַמערקן, אַז דעם שנײַדערס אַלטע שטוב לאָזט ניט צורו נאָומיסניקן. ער האָט עטלעכע מאָל בעזאָגט, אַז מע דאַרף די דאָזיקע כורווע צענעמען אַפּ האָלץ, אַלציינס וווינט דאָ ניט דער שנײַדער. אין אַ צײַט אַרום איז קלאָר געוואָרן, וואָס דאָס הייסט. אַצינד אָבער האָט מען אַפּ דעם קיין אַכט ניט געלייגט. און אָט האָט איינמאָל נאָומיסניק, איצט שוין דער בריגאַדיר פון די טעסליערס, געהייסן פאַנאַנדערנעמען די שטוב אַפּ באַהייצן דעם באַראַק. פאַר איין אָוונט האָט מען צעוואָרפן די שטוב, פּונקט ווי ס'איז גאָר קיינמאָל קיין שטוב ניט געווען. און ווען דער פעלצן־שנײַדער וואָלט זיך איצט מעיאַשעוו געווען קומען אַהער צוריק, וואָלט אים נאָומיסניק דער ערשטער געקענט זאָגן: „אַפּ דער וועלט ענדערט זיך אַלץ. דאָס זעלבע איז מיט דײַן שטוב—געווען און ניטאָ. פאַרוואָס האָסטו זי פאַרלאָזן?"

און דאָ האָט דער שנײַדער אינדערעמעסן געקענט יעדע מינוט אומקערן זיך צוריק. די זאַך איז אַזוי געווען. איינמאָל אין האַרבסט, ווען אין זיקאָרן איז נאָך פריש געווען דער בירגערקריג, האָט דער שנײַדער, ווײַט פון דאַנען, אַפּ מײַרעוו, זיך צוגעזעצט אַפּ אַ בײַוועגיקן שטיין. ס'האָט זיך געענדיקט דער לויטערער טאָג, די האָריזאָנטן זײַנען ווײַט־ווײַט געווען. וואַלד איז געווען נאָענט בלויז פון צוויי זײַטן.

— שוין לאַנג בין איך דאָ ניט געווען,—האָט דער שנײַדער געזאָגט צו זיך אַליין, אויסציִענדיק די מידע פיס און קוקנדיק אַפּ ביידע זײַטן וועג.—אַפּאָנעם, שוין אַ יאָר זעקס איז אַדורך, זינט איך האָב דאָ דאָס לעצטע מאָל געניית פעלצן. דער אוילעם פאַרלעבט דאָ רײַך. אויב אַן אַנדער מײַסטער איז מיר ניט פאַרלאָפן דעם וועג, וועט דאָ אַרבעט זײַן גענוג.

ניט ווײַט פון וועג זײַנען געשטאַנען עטלעכע דעמבן. הינטער זיי האָבן זיך געצויגן קאַרטאָפל־פעלדער. דאָרט האָט זיך

געפּאָרקעט א פרוי. דער שנײַדער האָט פארבונדנ די טאָרבע זײַנע, אונ דערקײַענדיק דאָס ברויט, איז ער אוועק אהינ. די פרוי איז געווענ גאָר א יונגע, לויטנ אויסזענ—א מיידל נאָכ. זי האָט געגראָבנ קארטאָפל. נעבנ מעזשע אינ א וויגעלע איז געשלאָפנ א קינד.

— גאָט־העלפ,—האָט צוגײיענדיק א זאָג געטאָנ דער שנײַדער.—איר גראָבט קארטאָפל? אײַער קינד שלאָפט אזוי רויִק! דאָס איז, אפּאָנעם, בא אײַכ דאָס ערשטע קינד... נישקאָשעדיקע קארטאָפל, א גערעטעניש, אָהאָ! דאָ איז בא אײַכ ערד—אפּ כידושימ! אפ אזא ערד קענ מענ לעבנ. עפשער ט'איר געהערט, ווער עס דארפ דאָ נייענ פעלצנ?

— גייט אָנ אהינ,—האָט באוויזנ די פרוי מיט דער האנט אפּנ וואלד.—דאָרטנ וווינט סטעפּורזשינסקי, ער האָט אי שעפּסנ, אי אייגענע שאָפנ־פעלכלעכ. דאָרט וועט זיכ געוויס געפינענ פאר אײַכ ארבעט.

— איז אינ אײַער קאנט אויכ פאראנ א סטעפּורזשינסקי?

— וואָסי, איר זײַט ניט קיינ היגער?

— ווו ט'איר געזענ? איכ בינ פונ ווײַט. כ'גיי אומ איבער דער וועלט. א טאלאנט בא מיר אזא, ברודערל.

אינ דעמ מאָמענט איז פונ פעלד צוגעגאנגענ א מענטש, זייער א יונגער, פונקט אזא ווי די פרוי. דערזעענדיק אפ זײַנ פעלד אנ אומבאקאנטנ מענטשנ מיט א פארבונדענער טאָרבע אונטער דער פאכווע, האָט ער זיכ נײַגעריק אָנגעהויבנ צוהערנ אונ צוקוקנ.

— איכ בינ דאָ געווענ,—האָט געזאָגט דער שנײַדער.—אָט אנ ערדעלע בא אײַכ! ניט דאָס, וואָס בא אונדז. ווענ מע קענ זיכ באזעצנ אפ אזא ערד,—גאָט מײַנ גאָט!

דעמ יונגנ מענטשנ האָט זיכ אויסגעדאכט, אז וויבאלד דער אומבאקאנטער האָט געזאָגט, וועט ער שוינ געוויס זיכ באזעצנ דאָ אפ דער ערד. אונ אליינ ניט באמערקנדיק, איז ער, אומ־

באוווּסט פארוואָס, אומרויִק געוואָרן. אין זײַן שטים האָט אָנ־
געהויבן קלינגען א בייז ניטפארגינענע אים.

— ניטאָ דאָ בא אונדז קיין פרײַע ערד. דעם עמעס געזאָגט,
איז פריִער יאָ געווען, אָבער דער אוילעם האָט צווישן זיך
צעטיילט. און אויב ערגעץ איז נאָך פארבליבן א ניט־פארטייל־
טער קלין, האָבן שוין לײַט אפּ אים אויך געוואָרפן אן אויג.
אליין זײַט איר פון ווײַט?

— אזש פון יענער זײַט שטעטל. זאָג איך דאָך, איך בין דאָ
געווען. בא מיר באגעגענען זיך באקאנטע אומעטום. אָן דאָרט,
ווו איר האָט מיר אָנגעוויזן, איז אויב מע זאָל נעמען, דאכט
זיך, לינקס, דארף דאָרט זײַן א כוטער. איך האָב דאָרט איינ־
מאָל אופגענייט זעקס פעלצן. אָט לעבט דאָרט א גוויר, ברי־
דערלעך!

— דאָס איז סקוראטאָוויטש?

— יאָ, יאָ, ברודערל, זיך דערמאָנט.

— איז ער איצט שוין ניטאָ. געווען א באנדיט און מע האָט
אים—קאפוט.

— בא אונדז האָט אויך ארודעוועט איינער א באנדיט סקו־
ראטאָוויטש. עפשער איז ער פון די זעלבע?

— עפשער,—האָט קאלט א קוועטש געטאָן מיט די אקסלען
דער יונגערמאן, ניט האָבנדיק קיין כיישעק צו פארבינדן אזא
שמועס.

— וואָדען! געווען בא אונדז אזא באנדיט. געהערט וועגן
אים. נאזארעוווסקי מיט זײַן אָטריאד האָט אים געמאכט קאיוק.
פאר מיר אין די אויגן איז דאָס אלץ אָפּגעטאָן געוואָרן.

— איר קאָנט נאזארעוווסקין?—איז אופגעלעבט געוואָרן די
פרוי.

— וואָדען! ער איז געווען בא מיר אין שטוב. איך האָב
אים געהאָלפן. איינמאָל האָבן מיך די באנדיטן געפאקט אין
וואלד, קאם א לעבעדיקער ארויסגעדרייט זיך. און דערנאָך האָב

איך אױפֿגעכאַפּט בײַ נאַזאַרעװסקין אַלײן אױף אַ ריכטיקן װעג. אָהאָ, איך בין אַ מענטש אַ געניטער.

— און װוּ איז איצט נאַזאַרעװסקי, װײסט איר ניט?

— װאָס הײסט, איך װײס ניט! ער איז איצט, ברידערלעך מײַנע, אין אונדזער שטאָט. אַ טשעקיסט. פֿריִער איז ער געװען ערגעץ אַנדערש, נאָר ניט לאַנג איז ער געקומען צו פֿאָרן און װעט שױן דאָרט זײַן. זײַן קלײנע שװעסטערל האָט געלעבט בײַ מײַנעם אַ שאָכן, בײַ דעם שמיד נעסטעראָװיטש, מער װי אַ יאָר; זי האָט ניט געהאַט בײַ װעמען צו זײַן, נאַזאַרעװסקי אַלײן איז שטענדיק אומגעפֿאָרן. און איצט װעט זי עפּשער דער ברודער צונעמען צו זיך. מענטשן לעבן, ברודערל, פֿאַר־שײדן, יעדערער לױט זײַן גוסט. אָהאָ, נאַזאַרעװסקי איז אַ גרױסער נאַטשאַלניק. װאָס אים פֿאַרװילט זיך, דאָס טוט ער. איך בין מיט אים גוט באַקאַנט.

— און װי הײסט זײַן שװעסטער?—האָט די יונגע פֿרױ זיך געװאָלט דערקונדיקן, זעענדיק, אַז דעם שנײַדערס װערטער שיטן זיך, װי קאָרן פֿון אונטער אַ דרעשמאַשין.

— אירינקע הײסט זי, אַ גראָטענע אױאַ!

— איז נאַזאַרעװסקי אַ גרױסער נאַטשאַלניק?—האָט אַ זאָג געטאָן דער יונגערמאַן מיט עפּעס אַ שלעכט פֿאַרבאָרגענער אױפֿלעבונג.

— אַ גרױסער.

— זאָל ער עפּשער בײַ אונדז נעכטיקן,—האָט אַ זאָג געטאָן דער יונגערמאַן צו דער פֿרױ.—און מאָרגן װעט ער זיך גײן זוכן אַרבעט. װוּהין װעט ער גײן אַנטקעגן נאַכט.

אין אַ װײַלע אַרום האָט די פֿרױ אױפֿגעפּירט אַהײם דאָס װעגעלע מיטן קינד, און דער יונגערמאַן האָט אָנגעשאָטן אין אַ זעקל קאַרטאָפֿל און איז אַװעק מיטן שנײַדער פֿאַרבײַ דער מעזשע. ער האָט זיך פֿאַנאַנדערגערעדט און גענומען דערצײלן דעם שנײַדער װעגן זיך:

— איכ האָב אמאָל בא דעמ זעלביקנ סקוראטאָוויטשנ בעהיימעס געפיטערט. אונ דאָס האָב איכ זײַנע ערד גענומענ. דעמ זומער האָב איכ זיכ ארופגעשלאָגנ אפ אנ אייגענעמ פערד. קיינ בעהיימע האָב איכ נאָכ ניט. קארטאָפל איז, גאָט צו דאנקענ, נישקאָשעדיק הײַנטיקס יאָר.

— שוינ לאנג א באווײַבטער?—האָט זיכ אינטערעסירט דער שנײַדער.

— דאָס ערשטע קינד. פיר כאדאָשימ, אז ס'איז געבוירנ געוואָרנ. די ווײַב האָט אויכ געדינט. דעמ טאטנ אונ דעמ קליינעמ ברודער אירנ האָבנ באנדיטנ דערהארגעט.

זיי האָבנ געשמועסט, ביז זיי זײַנענ צוגעגאנגענ צו דער שטוב. דאָס איז געווענ א קליינ שטיבל, נאָכ ניט קיינ פארענדיקטס. ס'איז געווענ בלויז פיר ווענט אונ א סטעליע. די פענצטער אָנ אושאקעס אונ שאליאָווקעס. די ראמענ מיט די שויבנ זײַנענ צײַטווײַליק ארײַנגעשטעלט געוואָרנ, אונ די לעכער צווישנ די ראמענ אונ די קלעצער זײַנענ פארשטעקט געווענ מיט אָנעטשעס אונ פלאקס. אזוי זײַנענ געווענ בלויז צוויי פענצטער. די אנדערע צוויי זײַנענ גאָר פארקלאפט געווענ מיט ברעטלעכ. קיינ פירהויז איז ניט געווענ, אונ קיינ דאכ איז אויכ ניט געווענ. עס זאָל ניט דורכרינענ דער רעגנ, איז די סטעליע מעשופעדיק פארדעקט געווענ מיט שטרוי.

— אלצ מיטאמאָל ווערסטו ניט מאכנ,—האָט געזאָגט דער יונגערמאנ.—אזוי וועל איכ איבערווינטערנ, אונ נאָכדעמ—ביסלעכווײַז ענדיקנ.

דער שנײַדער האָט דאָ איבערגענעכטיקט אונ אפמאָרגנ האָט ער ווירקלעכ געקראָגנ ארבעט בא סטעפורזשינסקינ. פארפירנדיק א שמועס, האָט זיכ דער שנײַדער דערוווסט, אז דער דאָזיקער סטעפורזשינסקי איז א שוועסטערקינד פונ יענעמ סטעפורזשינסקינ, וואָס האָט א כוטער נעבנ דוווּכאטע. דער שנײַדער האָט גענייט בא סטעפורזשינסקינ אסאכ טעג, דערנאָכ איז ער

אוועק איבער די אָרטיקע כוטערס. ער איז אויסגעוועננ אינ דעמ גאנצנ ראיאָנ אונ דאָ באגעגנט דעמ ווינטער.

איינמאָל איז דער שנײַדער פארגאנגענ צומ יונגנמאנ, בא וועמענ ער האָט גענעכטיקט די ערשטע נאכט. ער האָט געטראָפנ די פרוי א פּאָרוויינטע. דער יונגערמאנ איז געשטאנענ אינמיטנ שטוב עפּעס פארכושט, געדרייט א פּאפּיראָס אונ זיכ געקרימט מיט דער אונטערשטער העלפט פּאָנעמ. קענטיק, אז ער איז ניט צופרידנ געווענ, וואָס א פרעמדער מענטש איז ארײַנ אינ שטוב: ווי־ניט־ווי ווילט זיכ ניט, אז לײַט זאָלנ אָנהייבנ ריידנ וועגנ זײַנע היימישע איניאָנימ. דערזענ, אז ער איז ארײַנ צו זיי אינ ניט קיינ פּאסיקנ מאָמענט, האָט ער גענומענ ריידנ:

— איכ טײַנע שטענדיק, אז ערד איז דאָ בא אײַכ, ווי כאוער־פּעטס, כאָטש נעמ אונ שמיר אונטער מיט איר א סקאָווערדע. פונ די פעלדער נעמט מענ דאָ אסאכ אראָפּ. (אויסווישנדיק די טרערנ, איז די פרוי ארויס פונ שטוב). געווענ בא אײַכ, אפּאָנעמ, מיט דער ווײַב א שמועס אזא? אינ א לעבנ, ברודערל, טרעפט אלצ.

דער יונגערמאנ האָט געלאָזט וויסנ דעמ שנײַדער:

— אז זי איז געווינט געוואָרנ צו לעבנ, דער רועכ ווייס וויאזוי. איר זעט דאָכ אליינ, ווי איכ שטעל זיכ אפּ די פיס. ווענ איר האָט אונדז דעמלט דערציילט, אז נאזארעווסקי איז א גרויסער נאטשאלניק אונ אלצ, וואָס ער וויל, קענ ער טאָנ, איז... גאָט מײַנער, דאָס איז דאָכ אירער אנ אלטער באקאנטער! האלט זי גיינ צו אימ אינ שטאָט, אָדער אײַנשפּאנענ דעמ פערד אונ צופאָרנ, אונ אימ א בעט טאָנ, ער זאָל העלפנ. וואָלט מענ דאָ אונדז וואלד געגעבנ, איכ וואָלט געקענט אריבערפירנ אביסל האָלצ, אביסל פארקויפנ—וואָסי, מיר דארפנ קיינ געלט ניט? אונ טווּע וואָלט מענ אונדז אויכ געקענט אָפּלאָזנ. איז וויל זי ניט גיינ. איכ, זאָגט זי, וועל ניט גיינ אויס־

בעטלענ. נאזארעווסקי, זאָגט זי, איז מײַנער א כאווער (ארויס־רײדנדיק דאָס דאָזיקע וואָרט מיט גרויסקײַט) אונ איכ וועל ניט גיינ, זאָגט זי, צו אים אויסבעטלענ; אליינ, זאָגט זי, דארפ מענ אָנלעבנ, ווי אלע מענטשנ. מאלע וואָס אלע מענטשנ! עפשער האָט קיינער ניט אזא געלעגנהײַט, אונ דאָ... ניט שוינ־זשע איז דאָס בעטלערײַ! דאָס בעטסטו בא א שאָכנ, צי בא נאזארעווסקינ גופע? דאָס איז דאָכ אלצ קאזיאָנע, מעלוכישע!

— זיכ דורכריידנדיק, א בעט טוענדיק, קענ עפשער... כררר—טפו!

— אזוי איז עס טאקע.

דער מענטש האָט פארויכערט אונ איז ארויס פונ שטוב. דער שנײַדער האָט זיכ געלאָזנ נאָכ אים. נעבנ טיר האָט ער זיכ פארהאלטנ אונ אויסגעטרונקענ א קוואָרט וואסער. די פרוי איז ארײַנ אינ שטוב אונ ארויסגענומענ פונ אויוונ וואסער אפ באָדנ דאָס קינד. זי האָט אומפרײַנטלעכ א קוק געטאָנ אפנ שנײַדער.

— אינ א לעבנ טרעפט אלצ,—האָט א זיפצ געטאָנ דער שנײַדער.—א מענטש לעבט אפ דער וועלט, לעבט...

— אונ דערנאָכ וואָס?—האָט א קוק געטאָנ אפ אים די פרוי.

— זאָג איכ דאָכ, ס'קענ אלצ טרעפנ. כררר—טפו (אונ איז ארויס פונ שטוב).

— זיכ באפרײַנדעט מיט זײַנס א גלײַכנ... גאָט מײַנער, וואָס איז דאָס פאר א מענטש, מיט וועמענ האָב איכ דאָס כאסענע געהאט! (א טרער איז געפאלנ אפנ קינדס פּאָנעם). ווי אינ א גרוב לעבסטו מיט דעם דאָזיקנ מענטשנ.

— ווי אינ א גרוב?—האָט זיכ אָפּגערופנ דער מאנ, באווײַזנדיק זיכ אפנ שוועל.—וואָס בינ איכ שולדיק? אז דו ווערסט זיכ אליינ ניט העלפנ, איז ווער וועט דיר העלפנ!

— אָט האָסטו דאָכ אמאָל זיכ אליינ געהאָלפנ, אונ באקומענ האָט זיכ, אז סקוראטאָוויטשנ.

— עפשער מיינסטו, אז דו וואָלסט דעמלט געקענט העלפֿן מײַן פֿאַמיליע? מיטן צונג מאָלן קען יעדערער! אָבער ווען דו וואָלסט זיך אליין געהאָלפֿן, און ניט דער טײַוול ווייס וועמען און צוליב וואָס, וואָלט דער טאטע מיטן ברודער ביז איצט געלעבט! האָסט געהאָלפֿן דער גאנצער וועלט, און אליין ביסטו באגראָבן געוואָרן.

אזא שמועס איז ניט געווען קיין נײַס אין דער דאָזיקער שטוב. די פרוי האָט זיך איבערגעבויגן איבערן קינד. זי האָט ווידער געוויינט, ריידנדיק:

— איך האָב געמיינט, אז דאָס קינד וועט שוין זײַן גליקלע־כער פון מיר... דו וועסט עס אָבער אוועקפירן אפן זעלביקן וועג.

— אפ וועלכן וועג? וואָס בין איך שולדיק, אז דער וועג איז אזא? איך סטארע זיך, ווי איך קען, אז דאָס קינד זאָל ניט אויסוואקסן אפ א פוסטן אָרט, עס זאָל עפעס האָבן אפ דער נעשאָמע! איך האָב זיך געסטארעט די שטוב אוועקשטעלן, איך האָב דאָס דאָזיקע אָרט ארומגעזען! ניט ריכטיק, עפשער?

דאָס איז געווען אן עמעס, אָבער דער דאָזיקער עמעס איז ניט געווען דער פרוי צום הארצן. ניט אזוי האָט זי געטראכט.

— און דעם דאָזיקן קינד וועט זײַן אזוי, ווי אונדז, — האָט ער געזאָגט. — אפילע ערגער. ניט אפ קיין גוטס איז דער דאָזי־קער דאָר געבוירן געוואָרן אפ דער וועלט. אונדזערע טאטעס האָבן זיך געמאטערט אפ דער מילכאָמע. מיר האָבן זיך געהאָ־דעוועט אין א צײַט פון מילכאָמע און מעהומעס. און וואָס, טראכסטו, שטייט פאָר אונדזער קינדער? צי דען איז שוין רויִק אפ דער וועלט? ווער ווייס דאָס ניט, אז אינגיכן וועלן זיך ווידער אָנהייבן מילכאָמעס! און ניט אזעלכע מילכאָמעס, ווי געווען. אָט דעם קליינעם דאָר וועט נאָך זײַן ערגער, איידער אונדזערע טאטעס און אונדז.

— ניט ריכטיק! דו אליין ווילסט עס.

— דאָס ווילסטו! קאָלזמאַנ ס'איז רויִק, קענ מענ עפּעס אָנ־לעבנ, אונ דו האָסט מוירע דעמ גרויסנ שישקע, נאַזאַרעווסקינ, באַומרויִקנ. וואָס־זשע פאַר א כאַווער איז ער דיר! ער טאַקע איז א גרויסער נאַטשאַלניק, אונ דו גראַבלסט זיכ דאָ אינ מיסט! אַז ס'וועט אויסבּרעכנ עפּעס אַנ אומגליק אפ דער וועלט, וועסטו מיטנ קינד אויסגייִנ פונ הונגער, אונ ער וועט קאָמאַנ־דעווענ.

— האָסט זיכ פאַרגעסנ, ווי מיר האָבנ געזוענ זײַנ קליינ שוועסטערל! ניטאָ מיט דיר וואָס צו ריידנ...

זי האָט גענומענ אַרומטראָגנ דאָס קינד איבּערנ שטוב, ניט קענענדיק אײַנשטיינ אפ אַנ אָרט. אפ דער נעשאָמע איז איר פינצטער געווענ. זי האָט זיכ באַמיט ניט צו ריידנ מער אונ באַרויִקנ זיכ. אינ יענער צײַט איז זי אויסגעשטאַנענ אַסאַכ אַזעלכע יאַדעניִשנ, אָבּער צו נאַזאַרעווסקינ איז זי ניט געגאַנ־גענ. זי וואָלט זיכ יאָ געוואָלט מיט אימ זענ, אָבער ניט וועגנ אַזעלכע זאַכנ.

אָט אַזוי איז געגאַנגענ דאָס לעבנ אינ דער דאָזיקער שטוב.

אינ א יאָר פיר אַרומ איז דער שנײַדער ווידער געקומענ אַהער נייענ פעלצנ. איצט האָט שוינ מיכאַל טוואַריצקי געהאַט אייגענע שאָפנ־פעלכלעכ. עמעס, איינ פעלכל האָט אימ ניט געקלעקט אונ ס'איז אויסגעקומענ דערקויפנ בא סטעפּורזשינ־סקינ. מיט סטעפּורזשינסקינ איז שוינ בא זיי לאַנג אײַנגעשטעלט געוואָרנ א שווײַגנדיקער אָפּמאַכ: קיינער דערמאָנט ניט קיינעמ וועגנ פאַרשיידענע אַלטע געשיכטעס. אַזוי, אַז סטעפּורזשינסקי פלעגט שוינ אפילע צײַטנווײַז אַרײַנקומענ צו מיכאַל טוואַריצקינ אינ שטוב. אויכ איצט איז ער, א ברייטפּלייציקער, א ברייט־פּנעמדיקער אונ א שוואַרצוואָנציקער, א פּאָר מאָל געווענ אינ שטוב, געשטאַנענ נעבנ טיש אונ געקוקט, ווי דער שנײַדער נייט מיכאַל טוואַריצקינ א פעלצ. „דעמ ערשטנ פעלצ נייט ער זיכ אופ״,—האָט ער געטראַכט, קײַענדיק א שטרויעלע.

דעמלט איז שוינ טוואריצקיס שטוב געווענ גערעקט, ארומ־געצאמט, אונ הינטערנ גאָרטנ איז שוינ געשטאנענ א נײַער סאָסנאָווער שײַער. נייענדיק דעמ פעלצ אונ נאָכשפירנדיק נאָכ טוואריצקינ, האָט דער שנײַדער געטראכט: „זיי שטימענ ניט צווישנ זיכ, לעבנ שלעכט". סטעפורזשינסקי האָט זיכ איינמאָל געקלאָגט פארנ שנײַדער:

— אָט דער טוואריצקי מאכט זיכ פאר אנ אָרעמאנ. טכילעס האָב איכ געמיינט, אז טאקע אנ עמעס. אָבער דערנאָכ, ווי נאָר ער האָט די שטוב פארענדיקט, אזוי גלײַכ האָט ער שוינ צוגיכ א שײַער אוועקגעשטעלט, אונ א בעהיימע געקויפט, אונ דעמ פערד איבערגעביטנ. פונוואנענ וואָלט ער עס אלצ מיטאמאָל גענומענ, ווענ ער וואָלט אינדערעמעסנ געווענ אזא נעבעכקע! איכ צאָל שטײַערנ—וואָדענ, סטעפורזשינסקי, הייסט עס, א גוויר! אונ ער—אנ אָרעמער, נעבעכ, לעבט זיכ אונ קיינער טשעפעט אימ ניט. ער האָט ערגעצ עפעס א מיטל, אונ קיינער וייס גאָרנישט. אונ מיט דער ווײַב קריגט ער זיכ, דאָס איז ריכטיק, נאָר פארוואָס? אפ קיינ גוט אָרט זאָלנ זיי ניט שטיינ.

— זאָגסט ריכטיק, ברודערל, אינ א פרעמדער נעשאָמע וועסטו ניט ארײַנקריכנ.

דער שנײַדער איז ווידער אוועק איבער דער דאָזיקער געגנט נייענ. ס׳פלעגט טרעפנ, אז בא זיכ אינדערהיימ פלעגט ער ניט זײַנ מער ווי א האלב יאָר. דאָס לעצטע מאָל אָבער איז ער שוינ ניט געווענ אינדערהיימ דאָס צווייטע יאָר—קיינ געזינד אינדערהיימ האָט ער ניט בעהאט, איז די שטוב געשטאנענ אפ א שלאָס. אזוי האָט די שטוב אצינד דערזענ נעסטעראָוויטש. שפעטער אביסל איז פונ נאומיטניקס לײַכטער האנט אפנ אָרט פונ דער שטוב געבליבנ א ליידיקער פלאצ. ווענג דערײַנ האָבנ די אָרטיקע אײַנוווינער ווינציק גערעדט: די לעצטע צײַט זײַנענ מענטשנ צו אלצ געווינט געוואָרנ, אונ יעדע נײַס איז גאָר

גיכ וואַכעדיק געוואָרנ. עס האָבנ זיכ געטראָגנ קלאנגענ, אז דער שנײַדער האָט זיכ ערגעצ באזעצט אפ א שטענדיקנ אָרט, ערגעצ, דאכט זיכ, ווײַט אפ מײַרעוו, ווו (דאָס האָט ער שטענ־דיק דערציילט) די ערד איז א בעסערע, ווו מענטשנ לעבנ בעסער אונ ס׳איז פאראנ מער ארבעט. ווי דאָס זאָל ניט זײַנ, נאָר ער איז שוינ לאנג ניט געווענ אינדערהיימ. אונ דאָס איז קיינעמ אינ קאָפּ ניט געלעגנ. דאָ זײַנענ פּאָרגעקומענ אסאכ וויכטיקערע זאכנ.

צו מײַ כוידעש זײַנענ געשטאנענ פיר בעראקעס. מע האָט שוינ געגראָבנ די ערשטע טריקנ-מאגיסטראל. די ארבעטער האָבנ זיכ שוינ אײַנגעאָרדנט. אינ די אָוונטנ פלעגנ ברענענ פײַערנ בא די וואלד־ראנדנ. די נאכט־פויגלענ פלעגנ זיכ אָפּ־רופנ ניט דרייסט.

די לעצטע טעג פונ מײַ כוידעש האָט מענ אריבערגעשיקט אהער פונ צענטער א גרויסע סומע געלט פונ די מיטלענ, וואָס מע האָט אסיגנירט אפ דער בויונג בייסנ אופשטעלנ די פלע־נער. די געלט האָט מענ ארײַנגעשיקט אינ דעמ ראיאָנעמ באנק.

3

ס׳איז געווענ הארבסט. ווארעמע נעפלענ האָבנ זיכ געשפּרייט איבער דער ערד, אונ אינ שטילע פרימאָרגנס האָט מענ פונ־דערווײַטנס געקענט הערנ, ווי עס שורשענ געלע בלעטער. צו האלבנ טאָג־צו האָט זיכ די זונ דורכגעריסנ דורכ די נעפלענ, דאָס גראָז אונ די ביימער זײַנענ העלער געוואָרנ, די וועלדער, ווי זיי וואָלטנ אָפּגעטראָטנ ווײַטער, דער הימל האָט זיכ אופ־געהויבנ העכער. ס׳האָט געשמעקט די קאָרע אפ די ביימער, בא די וועגנ האָט זיכ געוואלגערט פארטריקנטע שטרוי. די וועלט איז ארומ־אונ־ארומ געשטאנענ אינ איר פולנ גלאנצ.

א קינד איז ארויס אפנ וועג. הארבסט־בלומענ האָבנ זיכ גע־געלט צווישנ דעמ פארוועלקטנ גראָז, אינ וואסער האָט זיכ

געשפיגלט דער הימל אונ די געקארבטע שפיצנ פונ וואלד. אלצ איז איבערפולט געווענ מיט אזא גרויסנ אונ געהיימענ זינ!

דאָס קינד איז געגאנגענ צו דעם וועג־ריוו אראָפ־צו. קליינע פייגעלעכ זײַנענ דעם קינד אנטקעגנ געפלויגנ אונ זיכ אָפגערופנ פונ צווישנ די בײַוועגיקע ווילד־געוויקסנ. דאָס קינד האָט זיכ ארומגעקוקט—עס האָט זיכ שוינ גאָרנישט ניט געזענ, אויסער דער וועג־ריוו אונ דער הימל איבער אימ. דאָס קינד איז אוועק צוריק, זיכ אופגעהויבנ אינדערהויכ אונ—ווידער אנ אָפענע וועלט: גרינע סאָסנעס, געלע דעמבנ, גרויע פעלדער, אונ דאָרט זעט זיכ ארויס א הויז, זייער שטוב, דאָס האָרנביימל מיטנ בינטל רויטע יאגעדעס, אונ וויפל קליינע פייגעלעכ אפנ דאכ! די היימ, הייסט עס, איז נאָענט, מע קענ דאָ דרייסט זײַנ, ווײַל מע האָט אָנגעזאָגט, ווײַט פונ שטוב ניט אוועקגיינ. דאָ איז דאָכ, הייסט עס, ניט ווײַט. דאָס קינד איז ווידער אוועק אראָפ־צו. פאָרויס, זייער נאָענט, איז, איינגאנצנ א פארגאָסענער מיט זונ, געשטאנענ א נאָדל־וואלד. אפ זײַנ גרינעמ פאָנ האָבנ זיכ גערויטלט די ציטערביימער אונ די דעמבנ האָבנ זיכ געגעלט. אָט ווענ מע קענ אהינ צוגיינ! פלוצלינג האָט זיכ דאָס קינד אָנגעהויבנ אײַנקוקנ אפנ בײַוועגיקנ פעלד: דאָרט האָט עפעס שעמערירט אונ זיכ איבערגעגאָסנ אינ באצויבערנדיקע קאָלירנ. „דאָס איז ווײַט פונדערהיימ צי ניט? כאָטש ווײַט, אָבער אלציינס, מע דארפ עס נאָר טאָנ וואָס גיכער".

דאָס קינד איז אוועקגעלאָפנ מיטנ וועג, איז אריבערגעקראָכנ איבער דעם בײַוועגיקנ ריוו אונ א כאפ געטאָנ אינ די הענט א זשמוט מיט באוועגלעכע קאָלירנ. דאָס איז געווענ א שטיקל גלאָז פונ א געל פלעשל. דאָס קינד האָט געוווּסט, וויאזוי צו באנוצנ זיכ מיט אזעלכע זאכנ. עס האָט פארמאכט מיט די פינגער איינ אויג אונ צומ צווייטנ האָט עס צוגעלייגט דאָס שטיקל גלאָז. די וועלט האָט זיכ טייקעפ איבערגעאנדערשט. דער נאָדל־וואלד איז געוואָרנ א גרויזאמער, דער הימל—א שוידער־

לעכער. אלץ האָט עפּעס ווי אָנגעהויבן ברויזן, זיך באַוועגן. אים האָט זיך אַפילע אויסגעדאַכט, אַז עס טראָגן זיך אום עפּעס קלאַנגען. דאָס קינד האָט אומיסטן אַ געשריי געטאָן מיט זײַן הויכער דינער שטים. ס׳איז געוואָרן נאָך שרעקלעכער. ס׳האָט זיך אויסגעדאַכט, אַז די אָנגעטרייסלטע שטרוי אויפן פעלד ברענט מיט אַ פײַער. דאָס קינד האָט צוגענומען דאָס שטיקל גלאָז און אַ קוק געטאָן אויף דער וועלט מיט די אייגענע אויגן. אַלץ איז געוואָרן ווי געוויינלעך. אָט אַזוי איז דאָ דאָס קינד געווען אַ געווויסע צײַט. עס האָט שוין פאַרגעסן, אַז מע טאָר ווײַט פון שטוב ניט אַוועקגיין.

— סלאַווע! סלאַוועטשקע! — האָט אַ רוף געטאָן אַ פרויענשטים.

אויפן וועג איז געשטאַנען די מאַמע. דאָס קינד איז אַן אויפגערעגטע צוגעלאָפן צו איר.

— גיב אַ קוק, מאַמע, ווי אַלץ שטעלט זיך פאָר.

— וואַרף אַוועק די גלאָז, וועסט זיך דעם פּאָנעם צעשנײַדן.

דאָס מיידעלע האָט צוגעטוליעט דאָס שטיקל גלאָז צום ברוסט. די מאַמע האָט זי גענומען אויף די הענט און אַרומגעטראָגן אויפן וועג. פאַר דער דאָזיקער צײַט האָט דאָס מיידעלע באַוויזן נאָכאַמאָל אַ קוק צו טאָן אין גלאָז.

— מאַמע, ווי אַלץ זעט אויס שרעקלעך.

— דו ווייסט, ווי די מאַמע האָט קיין צײַט ניט, און די מאַמע האָט דיך געבעטן, דו זאָלסט ווײַט ניט אַוועקגיין. און דו הערסט מיך ניט. מע דאַרף פאָרן אויפן פעלד, און וויפל צײַט האָט איך געפּאַטערט, זוכנדיק דיך. איך קען דיך ניט לאָזן איינע אַליין אין שטוב.

דאָס מיידעלע איז געגאַנגען אונטערלויפנדיק, פון מאָל־צו־מאָל צוגעלייגט דאָס שטיקל גלאָז צו די אויגן. זי האָט זיך פאַרטשעפּעט מיט אַ פוס אָן אַ ניט־גלײַכן אָרט אויפן וועג און איז געפאַלן. די מאַמע האָט זי גענומען אויף די הענט און אַוועקגע־

טראָגנ. בא דער טיר איז געשטאנענ דער טאטע, א שווייַגנדי־
קער אונ א מאָרעשכוירעדיקער.

— דיכ מאטערנ עפּעס געדאנקענ. וואָס איז מיט דיר?—האָט
א פרעג געטאָנ די פרוי.

— קיינע שום געדאנקענ מאטערנ מיכ ניט.

— פארוואָס־זשע ביסטו די לעצטע צייַט עפּעס אזא?..

— א וועלכער? אז מע לעבט, איז דאָ דייַגעס אסאכ. זעצ
זיכ אפנ וואָגנ.

— ביסט עפּעס פארמאָרעשכוירעט. פריִער האָסטו זיכ עפּעס
באומרויִקט, איכ האָב עס גוט געזענ, נאָר ניט געוואָלט ריידנ.
נו איז וואָס, אז דער אויספאָרשער האָט דיכ א פּאָר מאָל גע־
רופנ אפנ פארהער? וואָדענ, דאָס איז דאָכ ניט קיינ קליינער
איניענ. אונ אצינד טראכסטו אלצ וועגנ עפּעס.

— וואָס האָסטו אויסגעטראכט?

ער האָט צעקראָכנ א שמייכל בעטאָנ אונ א טריב געטאָנ
דעמ פערד. געפאָרנ זייַנענ זיי פאמעלעכ.

— נעמ זיכ אינ די הענט,—האָט זי געזאָגט.—א מענטש,
אויב ער וויל, קענ איבעראנדערשנ זייַנ נאטור. נעכטנ האָט דיר
געפעלט צוויי רובל, וואָס איכ האָב גענומענ אפ פאריכטנ די
קינדערשע שיכלעכ. פארוואָס האָסטו אופגעהויבנ אזא גוואלד?
האָסט געשריִענ, אז אויב ס׳איז קאלט אינ די פיס, קענ דאָס
קינד זיצנ אינ שטוב. דו טייַנעסט שטענדיק, אז דו זאָרגסט
פארנ קינד, אז ווענ ס׳וועט אויסוואקסנ, זאָל עס האָבנ פונ
וואָס צו לעבנ, אונ אז ס׳וועט קומענ א שלעכטע צייַט, זאָל
זייַנ מיט וואָס צו ראטעווענ זיכ, אָדער ווי זאָגסטו דאָרט...
דערווייַל ביז וואָס־ווענ, ווילסטו שוינ איצט ניט העלפנ דעמ
קינד. ווערסט א קארגער נעפעש...

„אלצ וואָלט געווענ גוט, ווענ ניט אזא ווייַב"—האָט ער גע־
טראכט, ניט ענטפערנדיק גאָרנישט. די פרוי האָט נאָכ אלצ גע־

רעדט. לעסאָפּ האָט ער א קער געטאָנ צו איר דעם פּאָנעם און א געשריי געטאָנ:

— ווער אנשטומט!

דאָס מיידעלע האָט זיכ צוגעטוליעט צו דער מאמענ. זיי זײַנענ ארופגעפאָרנ אפ זייער זאהאָנ. דער טאטע האָט בענומענ דאָס קינד אפ די הענט און אוועקגעשטעלט אפ דער ערד. די מאמע איז אראָפּ פונ וואָגנ. דאָס קינד האָט געפילט, אז דער טאטע, פונקט ווי די מאמע, דריקט עס צו זיכ מיט ליבע. אלצ איז געווענ עפּעס אומפארשטענדלעכ. די קינדערשע געפילנ האָבנ זיכ ניט געקענט ארויסרײַסנ פונ דער פארנעפּלטקײַט, אינ וועלכער עס איז פארלאָרנ געגאנגענ יעדע קלאָרקײַט. דאָס קינד איז געשטאנענ צווישנ טאטנ און מאמענ. ווי אפ צוויי העלפט האָט זיכ געדארפט צערײַסנ די קינדערשע נעשאָמע.

דאָס מיידעלע האָט ארויסגענומענ פונ די קלייד־פאלדנ דאָס געלע שטיקל גלאָז און צוגעלייגט צום אויג. די וועלט איז געוואָרנ שרעקלעכ. די מאמע האָט זיכ אָנגעבויגנ גראָבנ די ערד. דער טאטע איז אוועק נאָכנ אקער. דאָס קינד האָט צוגענומענ די גלאָז פונ אויג. די וועלט איז געוואָרנ א העלע און א פריידיקע. ס׳האָט געגרינט דער נאָדל־וואלד, ס׳האָט געשמעקט דאָס פעלד, ס׳האָבנ זיכ גערויטלט די ציטערביימער. דאָס קינד האָט גענומענ רײַסנ געלע בלעטער פונ א רויזנ־קוסט.

אונטער האלבנ טאָג האָט מיכאל טוואריצקי א זאָג געטאָנ צו דער פרוי:

— זאָסיע, צײַט אָפּצורוענ. דו זיצ דאָ מיטנ קינד, און איכ וועל זיכ דורכגיינ אינ וואלד, עפּשער שוואָמענ דאָרט.

— אווי שפּעט שוואָמענ?

— פארוואָס ניט, א ווארעמער הארבסט.

אוועקגעגאנגענ איז ער פּאמעלעכ, גאָר וואָס נעענטער ער איז צוגעקומענ צום וואלד, אלצ גיכער האָט ער אָנגעהויבנ גיינ.

די לעצטע צײַט זײַנען שוין בײַ אים אײַנגעזעסן אדורך די אומרו־אָנפאלן, וועלכע האָבן זיך בײַ אים אָנגעהויבן דעמלט, ווען דער אויספאָרשער האָט אים גענומען אפן פארהער. אים פלעגט שטענדיק פריקרע זײַן נאָך די קריגערײַען מיט דער פרוי. זייער בוילעט זײַנען איצט געווען די קריגערײַען צווישן זיי. דער מענטש האָט איצט אליין ניט באמערקט, אז זײַן באציִונג צו דער פאמיליע, צום קינד איז פארוואנדלט געוואָרן אין איר קעגנזאצ.

אין דעם מאָמענט, ווען ער איז געגאנגען צום וואלד, האָט אים עפּעס א צי געטאָן א קוק צו טאָן אפ יענעם אָרט, ווו ער האָט געווען געפונען דאָס פעקל נײַ־נקע דרײַערלעך. אין וואלד איז שטיל געווען. דאָס אויסגעטראָטענע שטעגל איז פײַכט געווען פונעם באנאכטיקן רעגן. ער איז זיך דורכגעגאנגען היץ־און־צוריק פארבײַ די פעכיקע שטאמען פון די סאָסנעס. און פלוצלינג איז אים אײַנגעפאלן א נײַער געדאנק: „אין באנק האָט מען דאָך צוגעגאנגען ניט דרײַ הונדערט רובל, נאָר מער. מע זאָגט, אז צענדליקער טויזנטער. און עפּשער הונדערטער טויזנטער. איז פארוואָס האָבן זיך דאָ געוואלגערט נאָר דרײַ הונדערט רובל? פארוואָס קען זיך דאָ ניט וואלגערן מער? דורכגעגאנגען א געוויסע צײַט פון דעמלט אָן? מע האָט אָבער ניט געהערט, עמעצער זאָל דאָ געפינען געלט". אים האָט אזש געשווינדערט פונעם דאָזיקן געדאנק. ער איז זיך עטלעכע מאָל דורכגעגאנגען מיטן ברעג וואלד היץ־און־צוריק און דערנאָך געשווינד אוועק אפ זײַן פעלד. „האלט שוין דער טאָג גיכער דורכלויפן".

אינאָווענט האָט ער זיך געסטארעט צו שמועסן מיט דער ווײַב זייער רויִק, געזאָגט, אז ער וועט גיין ברענגען די קלאָץ, וואָס דאָס טײַכל האָט פון ערגעץ געבראכט צו טראָגן. ס'איז ווירקלעך צוגעשוווּמען צום ברעג א קלאָץ.

— א שווערע, וועסט ניט פארטראָגן, — האָט געזאָגט די ווײַב.

— שטענדיק דארפסטו זאָגן פארקערט. כ׳וועל פארטראָגן.

די קלאָץ האָט ער געבראכט און אוועקגעלייגט אינמיטן הויף, און אליין האָט ער זיך צוגעשפארט מיט דער פלייצע צום וואנט און געטראכט. ניט ווייַט האָבן זיך געשווארצט אומקלאָרע קאָנטורן. דאָרטן וועט צום סאָף נאכט אופגיין די לעוואָנע. ער האָט געטראכט: „דאָס שווארצט זיך סקוראטאָוויטשעס געוועזענער וואלד”. ארום האָט מען ניט געהערט קיין איין קלאנג. „דאָרט שטארצט ערגעץ דער שטאם פון סקוראטאָוויטשעס בארנבוים. די צעגראָבענע ערד איז שוין דאָרט צוגעפאַטשט געוואָרן פון די רעגנס. ווער האָט זי צעגראָבן?” ער האָט א לאכ געטאָן און א בורטשע געטאָן זיך אונטערן נאָז: „דאָס ערשטע מאָל האָב איך זי צעגראָבן און ווידער פארגלעט. קיינער ווייס ניט און וועט קיינמאָל ניט וויסן. נאָר איך האָב דאָך בלויז א קליין גריבעלע אויסגעגראָבן. איך האָב זייער גוט פארגעדענקט דאָס אָרט. און יענער, ווייַזט אויס, האָט ניט געוווּסט דאָס אָרט...” די לעצטע פראזע איז לאָגיש אליין פון זיך ארויסגעדרונגען פון די פּאָריקע און האָט אופגעלויכטן זייַן באוווּסטזייַן. „אָדער ער האָט דאָס אָרט ניט געוווּסט, אָדער ער האָט פארגעסן, אויב ער האָט אזוי צעגראָבן די ערד, כא־כא!” ער האָט זיך אויש גענומען טרייסלען. „הייסט עס, אָט ווער ס׳האָט געקענט גראָבן די ערד! און אויב אזוי, קען טאקע זייַן, אז דער דערמאָרדעטער איז געוועזן סעדאס. ניט אנדערש, אז דאָס איז ער טאקע”.

ער האָט לאנג געקוקט אף די קאָנטורן פון דער כמארע איבערן וואלד. „אָבער פארוואָס האָט מען געדארפט דערמאָרדן סעראכן? ווער האָט אים דערמאָרדערט?” און דאָ איז אלץ פארזונקען געוואָרן אין א נעפל פון אומפארשטענדלעכקייַט. ער האָט גענומען קוקן אף דער וואלד־שווארצקייַט. פלוצלינג האָט ער שטיל א לאכ געטאָן: „אָבער יענער האָט פייַן א גראָב געטאָן די ערד, ביזן זיבעטן שווייס געארבעט! ער האָט זיך,

מיסטאָמע, געבײַזערט אפ דער גאנצער וועלט און איז אוועק, ווי אינ וואסער ארײַנגעפאלנ. כא־כא!" דאָ האָט ער זיכ דערשראָקנ פאר זײַנ אייגענער שטימ: „וועגנ דעם איז ניט נאָר וואָס מע דארפ ניט ריידנ, נאָר אפילע טראכטנ. א סאָפ. אז דו וועסט זיכ ניט האלטנ אָנאזײַט, וועסטו קיינ רויִקע מינוט ניט האָבנ. איכ בינ דאָ א מענטש א זײַטיקער. איכ האָב קיינעם ניט דערהארגעט און קיינעם ניט געקריוודעט אפילע אפ אָט אזא האָרעלע!"

אנ איבערפולטער מיט נערוועזער אופגערעגטקײַט, איז ער זיכ דורכגעגאנגענ צומ שײַער און צוריקגעגאנגענ פארבײַ פלויס. זײַנ פוס האָט זיכ א גליטש געטאָנ אפ דער פײַכטער ערד און איז אראָפגעפאָרנ אינ ריוו. אינ דעם מאָמענט איז בא אימ אופגעקומענ א נײַער געדאנק: אָט אזוי איז אויכ צעגליטשט געווענ די ערד אפנ ברעג טײַכל, אפנ שיפוי, ניט ווײַט פונעמ מעס. ווי עמעצער וואָלט זיכ עטלעכע מאָל אראָפגעלאָזט אפ אראָפ צומ וואסער און אופגעהויבנ זיכ צוריק. „עפשער האָבנ זיי דאָרטנ באהאלטנ דאָס געגאנווענע געלט?"

דער געדאנק איז געווענ א נאיִווער. ער האָט אָבער לאנג ניט געטראכט. זײַנע געדאנקענ האָבנ זיכ געריסנ, זיכ געשלײַדערט, געפלאָנטערט איינער דעם צווייטנ.

ער האָט זיכ א ריס געטאָנ פונ אָרט און איז אוועק צומ וואלד. פאר א מינוט פופצנ איז ער געווענ באמ וואלד־ראנד נעבנ טײַכל. אינגיכנ האָט שוינ זײַנ פוס דערטאפט דעם פריער באמערקטנ צעגליטשטנ שיפוי, וואָס האָט זיכ אראָפגעלאָזט צומ טײַכל. ער האָט זיכ אוועקגעזעצט אפנ שיפוי און איז אראָפגעפאָרנ אפ אונטנ, זיכ אָנגעשפארט מיט די שטיוול־אָפצאסנ אָנעמ ניט־טיפנ גראווי־גרונט פונ טײַכל. ער האָט דורכגעטאפט אלע קוסטעס און נאָרעס אונטער די שטיינער. דאָרט איז גאָרנישט ניט געווענ. ער איז ארופגעקראָכנ אינדערהויכ און זיכ אָנגעשפארט מיט דער פלייצע אָנ א סאָסנע. די האָר,

נאסע פונ שוייס, האָבנ זיכ אימ געקלעפט צומ שטערנ, דער קראגנ פינ העמדל האָט אימ געשטיקט. לאנג האָט ער אָפּגע־רוט, ביז אימ איז געוואָרנ קאלט. ערשט דעמלט האָט ער זיכ גענומענ רירנ פונ אָרט. אינ דעמ מאָמענט איז ער געווענ אינ־גאנצנ רויִק. א מאָדנע זאכ, קיינ שומ אנטוישונג איז בא אימ ניט געווענ. „אָט באלד וועט אופגיינ די לעוואָנע, וועלנ מיר דאנ א קוק טאָנ". לאנג ווארטנ האָט ער ניט באדארפט. אינגיכנ האָט זיכ באוויזנ די לעוואָנע. זי איז אופגעגאנגענ פונ יענער זייַט, ווו ס'איז אמאָל געווענ סקוראטאָוויטשעס כוטער, אונ ווו איצט, אביסל אָנאזייַט פונ דאָרטנ, איז געשטאנענ זייַנ אייגענע שטוב. ער איז אוועק מיטנ שטעגל פארבייַ וואלד. די שטוב זייַנע איז געשטאנענ שטיל, מע איז דאָרט געשלאָפנ. ער איז אומדערמיד־לעכ געווענ אינ זייַנע זוכונגענ. אינ עטלעכע מינוט ארומ איז ער שוינ געווענ נעבנ שטאמ פונעמ בארנבוימ. אפ דער צע־גראָבענער אונ פונ רעגנ צוגעפלעטשטער ערד זייַנענ נאָכ ווו־ניט־ווו געווענ ניט־אויסגעגלייַכטע בערגלעכ. די לעוואָנע איז שוינ געשטאנענ איבערנ נאָדל־וואלד, דער שטאמ פונעמ בארנ־בוימ האָט אויסגעזענ ווייַס. ער האָט זיכ אוועקגעזעצט אפנ שטאמ.

„ווו זאָל איכ דאָ זוכנ דאָס געלט! עס קענ ניט זייַנ, זיי זאָלנ דאָ פארגראָבנ. צוליב דערייַנ האָט מענ ניט געדארפט אזויפיל ערד צעגראָבנ. ס'איז קלאָר, צוליב וואָס זיי האָבנ די ערד צע־גראָבנ אונ ווער דאָס האָט געגראָבנ. דער דערמאָרדעטער, הייסט עס, איז סעדאס. אונ יענער טייַוול האָט די ערד געגראָבנ. אָבער אפ וואָס האָט ער סעדאסנ דערהארגעט? ווענענ־ווענענ, אָבער ניט סעדאסנ וועט ער הארגענענ! עפשער איז דאָס ניט סעדאס? זיי זייַנענ געקומענ אהער א גראָב טאָנ די ערד? דאָס איז קיינ כידעש ניט. דעמ באנק האָבנ זיי באגאנוועט? איז פארוואָס האָבנ זיי זיכ פארשלעפט אזוי ווייַט פונדאנענ, ווענ זיי האָבנ גאָר דאָ געדארפט זייַנ? דאָס איז סעדאס צי ניט? אונ ער איז געזעסנ

אפ דעמ זעלבנ שטאמ, און עפשער האָט מענ אימ דאָ אָנגעהויבנ הארגענענ".

אימ האָט פלוצלינג אָנגעכאפּט אנ איימע, וואָס האָט אינ זיכ געהאט א מיסטישע באפארבונג. „איינער אליינ דאָ, אפ דעמ זעלבנ אָרט, ווו עס זײַנענ פאָרגעקומענ אזעלכע שווידערלעכע און אומקלאָרע געשעענישנ?" ער האָט זיכ געלאָזט לויפנ פונדאנענ. צוגייענדיק צומ שטוב, איז ער דרייסטער געוואָרנ און האָט געטראכט: „פונדעסטוועגנ איז פאראנ איינ מענטש נאָר, וואָס קענ מער ווי וועך עס איז דערגיינ דעמ עמעס אינ דער דאָזיקער גאנצער געשיכטע, און דער דאָזיקער מענטש—דאָס בינ איכ". אינ דעמ איז געווענ א געוויסע זעלבסטבאפרידיקונג.

קעדיי קיינעמ ניט וועקנ, האָט ער זיכ אוועקלייגט אינ קלוניע, א דרעמל געטאָנ אפ דער קאָניושינע ביז באגינענ, און איצט איז ער שוינ געווענ דער זעלבער, וואָס שטענדיק: געגרייט זיכ פאָרנ אפנ פעלד, אומגעגאנגענ געלאסנ, אונטערגעפיטערט פאר דער ארבעט דעמ פערד. דערנאָכ האָט ער א זאָג געטאָנ צו דער פרוי:

— נו, גיכער, וואָס קלײַבסטו זיכ דאָרט אזוי לאנג!

פארקליבנ האָט ער זיכ מיטנ אקער אינ פעלד אפ א גאנצנ טאָג אקערנ.

געווענ איז יענער טאָג א כמארנער, א נעפלדיקער. דער וואלד איז געשטאנענ א נאסער און ניט א ריר געטאָנ מיט קיינ צווײַגל.

דער מענטש האָט געאקערט אָנ כי־שעק, אימ איז איצט געלעגנ אינ קאָפּ אנ אנדער זאכ. אָפּארבעטנדיק א שאָ צוויי, האָט ער אויסגעשפאנט דעמ פערד און אימ געלאָזט גיינ אפ דער לאַנקע, און אליינ האָט ער, קײַענדיק ברויט, זיכ דורכגעשפאצירט הינ־און־הער צווישנ די קוסטעס באמ ראנד פונ וואלד, דערנאָכ אפ יענער זײַט שטעגל. ער האָט אצינד גוט באטראכט דאָס אָרט

איבערנ טײַכל, איבער וועלכנ ער האָט זיכ די פאָריקע נאכט גלאט אינ דער וועלט ארײַנ געקאראפקעט. ניט געפינענדיק דאָרט פאר זיכ עפעס אזוינס, וואָס זאָל אימ אינטערעסאנט זײַנ, איז ער אוועק מיטנ וואלד אהינ, ווו ער האָט אפ זײַנ פעלד געלאָזנ דעמ אקער, אנ ארײַנגעשטעקטנ אינ דער ערד. פלוצלינג האָט ער דע׳זענ אפ דער ערד, רעכטס פונ זיכ, נעענטער צומ וועג, עפעס אזוינס, פונ וואָס ס׳איז אימ פינצטער געוואָרנ אינ די אויגנ אונ ס׳האָט אימ א קלאפ געטאָנ אינ קאָפ. אפ דער ערד איז געלעגנ א דרײַרובלדיקע. זי איז אײַנגעטאָפטשעט געווענ אינ דער ערד, בלויז איינ ברעגעלע האָט זיכ געזענ. זי איז געווענ אָפגעקראָכנ, געל, פארקויטיקט. מע האָט אָבער דײַטלעכ געקענט זענ, אז זי איז ניט לאנג געווענ א נײַנקע, נאָכ ניט צונויפגעקנייטשט געווענ. „פונ די זעלביקע דרײַערלעכ". ער האָט אופגעהויבנ דאָס געלט אונ א טראכט געטאָנ: „מע דארפ אומבאדינגט געפינענ נאָכ איינ דרײַרובלדיקע, אונ אינ דער ריכטונג, אינ וועלכער זי וועט זיכ געפינענ פונ דער דרײַרובלדיקע, אינ יענער זײַט וועט מענ דארפנ גיינ, קעדיי געפינענ די שפורנ. דאָ, אפאָנעמ, איז צווישנ זיי פאָרגעקומענ עפעס א צוזאמענשטויס (נאָכ א מינ צוזאמענשטויס! גענענדיקט זיכ מיט א מאָרד!) זיי האָבנ דאָס דאָזיקע געלט צעשאָטנ, צעטרייסלט, אונ כוצ דעמ האָבנ זיי, גייענדיק, ביסלעכווײַז פארלאָרנ". ער האָט לאנג אומגעבלאָנקעט אונ קיינ צווייטע דרײַרובלדיקע ניט געפונענ. דאנ האָט ער אָנגעהויבנ אזוי פלאנירנ: „גייענ פונעמ אָרט, ווו ס׳איז געלעגנ דער מעס, דורכ יענע פונקטנ, ווו איכ האָב געפונענ דאָס געלט דעמלט אונ הײַנט, אונ זיכ לאָזנ גיינ ווײַטער גלײַכ. דאָס וועט זײַנ די ניטיקע ריכטונג". באטראכטנדיק אונ ארומקוקנדיק זיכ, האָט ער דערזענ, אז דאָס איז געווענ אומגעפער א גלײַכע ליניע. געווענ איז אנ אומבאדײַטנדיקער אָפנייג אָנאוזײַט, אָבער מע האָט עס געקענט ניט נעמענ אינ באטראכט. די ליניע האָט זיכ גראדע געצויגנ אפ מײַרעוו. די צע־

גראָבענע ערד אפ סקוראטאָוויטשעס געוועזענעם פעלד איז געווען אין א זײַט. „דאָס איז געווען אָדער א זײַטיקע צופעליקײַט... נאָר, ניין! דאָרט האָט מען דאָך אויך געפונען דרײַערלעך. יענץ אָרט דארף מען ניט ארײַנשלעפן אין אָט דער ליניע. מע דארף גיין גלײַך. מירן א פרווו טאָן. מע דארף זיך אליין ניט פלאָנטערן דעם וועג". דער מענטש איז אוועק פארבײַ וואלד אין נעפל. ס'איז געווען א הויך אָרט. די פעלדער זײַנען געלעגן פון רעכטס, אינדערנידער. דאָרטן, אינדערנידער, האָבן זיך אין נעפל געטונקלט אלייען. אן אלטער שליאך, וואָס האָט זיך געצויגן פון מיזרעך אפ מײַרעוו. גייענדיק האָט דער מענטש אופמערקזאם באקוקט יעדן טראָט זײַנעם און אלץ, וואָס מע האָט געקענט באטראכטן רעכטס און לינקס. אזוי איז ער דורכגעגאנגען בא א קילאָמעטער. דער וואלד האָט זיך געענדיקט, די סאָסנעס זײַנען געוואָרן שיטערער, ביז זיי זײַנען אינגאנצן פארשוווּנדן. ס'האָבן זיך אָנגעהויבן קוסטעס. פאָבויס איז געלעגן א לאָנקע און הינטער איר — א דאָרף. אהין האָט זיך אויך אראָפגעלאָזט דער וועג. ער האָט זיך אומגעקערט צוריק, באקוקנדיק ווידער דעם וועג. אין איין אָרט האָט ער דערזען אָנגעטרייסלטע שטרוי. ער האָט צו זיך אליין א ברום געטאָן אונטערן נאָז: „די שטרוי איז אינגאנצן פריש, ניט לאנג אָנגעטרייסלט, ניט שווארץ געוואָרן נאָך אונטער די רעגנס. אפ דעם דארף מען קיין אכט ניט לייגן". ער איז אוועק ווײַטער. ער פלעגט זיך אָפשטעלן, אָפקערעווען זיך אין די זײַטן — אזוי אופמערקזאם האָט ער געזוכט. ער אליין האָט ווינציק געגלויבט, אז מע קען דאָ וואָס עס איז געפינען, רײַך ווערן פון דעם, וואָס פרעמדע האָבן אָפגעטאָן, — אָבער די צווייטע דרײַערלעך האָבן אים געטריבן צו זוכן נאָך. יענעם טאָג האָט ער ווינציק געאקערט, ער האָט אלץ געזוכט. אין א טאָג ארום איז געווען זונטיק. מע האָט ניט געארבעט, און ער איז פארפרי געקומען אהער.

ער איז אויסגעווען אפ אלע וואלד־שטעגלעך, געשנאָרעט און־

טער יעדן קוסט, און א'נ איינ אָרט, א טריט צוויי הונדערט אָנאזייַט פונ א פארוואָרפנ, ווינציק אויסגעטראָטנ וואלד־שטעגל האָט ער באמערקט, אז דאָ איז, דאכט זיכ, עמעצער געווענ: א נידעריקער צוויַיג פונ א צעדארטער אָלכע מיט א לאנגנ פאס קאָרע האָט זיכ געוואלגערט, אנ אָפגעריסענער פונ בוים. קענטיק, אז עמעצער איז געזעסנ אפנ צוויַיג אונ דער צוויַיג האָט ניט אויסגעהאלטנ די שווערקייַט. דאָס אָפגעבראָכנ אָרט איז פארפוילט אונ שווארצ געוואָרנ. פאָרגעקומענ איז עס גאנצ לאנג. נאָכ דעמ, ווי דער צוויַיג האָט זיכ אָפגעבראָכנ, איז דער מענטש, זעט אויס געזעסנ אפ דער ערד, ווייַל ס'איז קענטיק געווענ, ווי ער האָט מיט די אָפצאסנ צעגליטשט די מאָכיקע ערד אונ ווי ער. האָט פאנאנדערגערוקט די סאָסנע־נאָדלענ, אויסציִענדיק אונ אופקאָרטשענדיק די פיס—אזוי טוט א מענטש, וואָס איז שטארק פארמאטערט געוואָרנ פונ ארבעט אָדער געראנגל. דער שפור פונ די אָפצאסנ איז אזוי פארבליבנ; פונ רעגנס איז ער פארדעקט געווענ מיט צוויַיגעלעכ פונ סאָסנע, יעל אונ אָלכע. אכוצ דעמ איז נאָכ געלעגנ א בינטל מאָכ, א פארטריקנטס, א צעריבנס. דער מאָכ איז געווענ דאָרט, ווו ס'האָט געדארפט, קענטיק, ליגנ דער קאָפ פונ יענעמ, וואָס האָט זיכ דאָ פארהאלטנ אָפצוכאפנ דעמ אָטעמ. עס קענ זייער זייַנ, אז דער מענטש, אונטער וועלכנ ס'האָט זיכ אָפגעבראָכנ דער צוויַיג, האָט זיכ אװעקגעלייגט אפ דער ערד, אונ דערפילנדיק אונטער זיכ אירע הרודעס, האָט ער מיט איינ מאכ פונ דער האנט אונטערגעשארט זיכ אונטערנ קאָפ א בערגעלע מאָכ. דאָס שטעגל, נעבנ וועלכנ ס'איז פאָרגעקומענ אָט דאָס אלצ, איז געווענ א פארוואָרפנס, אונ א מענטש, וואָס איז מיטנ שטעגל ניט געווענ באקאנט, וואָלט אפילע אינמיטנ טאָג געדארפט לאנג בלאָנדזענ, קעדיי ארויסצוגייִנ פונ וואלד. דאָס דאָזיקע שטעגל איז געווענ דער סאמע קירצסטער וועג אפ דורכצוגייִנ דעמ וואלד. אונ געווענ איז דאָ דאָס שטעגעלע פונ יאָרנלאנג אָנ. נאָר קעדיי צוקומענ צומ

שטעגל פון יענעם אָרט, ווו ס׳איז געלעגן דער מעס, האָט מען באדארפט דורכגיין דורך א קופקעדיקער בלאָטע־לאָנקע מיט אסאך שטייענדיקע לוזשעס, וואָס זייערע אויספלוסן זיינען געווען אינעם נאָענטן „טייוול־גרוב". א מענטש, וואָס איז ניט באקאנט געווען מיט דער דאָזיקער געגנט, וואָלט דאָ געקענט אין די לוזשעס ביזן האלדז אוועקשווימען. הייסט עס, אז דער מענטש, וואָס איז געגאנגען מיטן דאָזיקן שטעגל און עפשער אפילע אָפגערוט דאָ, איז געווען אָדער א היגער, אָדער ער האָט ביכלאל גוט געוווסט אלע ארויסגאנגען און ארײַנגאנגען אין אָט דעם וואלד. אָבער פארוואָס האָט זיך דער מענטש גלייך ניט אוועקגעזעצט אָדער אוועקגעלייגט אפ דער ערד? פארוואָס האָט ער זיך נאָך געפרווט אוועקזעצן אפ א צווייג? מיסטאָמע זיינען דעמלט געגאנגען רעגנס, און די ערד, כאָטש אונטער אן אָנפלי פון צווייַגעלעך, איז געווען נאס—דאָס וואסער איז ארָאפגערונען פון די צווייַגעלעך. אזוי, אז פריִער האָט ער געפרווט אייַנמאָסטען זיך דאָרט, ווו ס׳איז טריקענער. דאָס האָט געקענט זיין.

אזוי האָט געטראכט דער יונגערמאן, באטראכנדיק דאָס אָרט אונטער די ביימער. דערמאָנענדיק אין א צייט ארום די דאָזיקע רעגעס, האָט ער זיך אליין געבידעשט פון דער קלאָרקייט און לאָגישקייט פון אָט די געדאנקען זיינע—ער איז געווען שטארק אופגערעגט.

„אויב דאָ וועט זיין כאָטש דער קלענסטער סימען, אז דער מענטש וואָס האָט דאָ אָפגערוט, האָט א שייכעס צום מעס און צום געלט, וועט עס הייסן, אז דאָ איז געווען אָדער א היגער מענטש, אָדער אזא, וואָס וויים ביכלאל גוט דעם דאָזיקן ראיאָן. הייסט עס, אז דאָס איז ער, ווייל ער האָט דאָך אויך די ערד צעגראָבן נעבן שטאם. אָבער אפ וואָס האָט ער סעדאסג דערהארגעט, אויב דאָס איז טאקע ווירקלעך סעדאס? זיי האָבן זיך ניט געקענט צעטיילן מיטן אָנגעראבעוועטן באנק־געלט? אהא!

איז אָט ווער ס'האָט באַראַבעוועט דעם באַנק! דאָס איז ער. דאָס איז ער געקומענ אהער! מײַנע געדאַנקענ קענענ העלפֿנ דער אויספאָרשונג. עפּשער דערציילנ? עפּשער העלפֿנ די אויספאָרשער? אינדערעמעסנ, לאָמיר גייג און דערציילנ. און די ווײַב וועט אויכ זײַנ צופרידנ. דאָס וועט איר זײַנ צום הארצנ. נאָכ אינ די יונגע יאָרנ, מײַנע און אירע, איז זי געווענ אזא. וויפֿל יאָר איז שוינ פאַראַנ אינ דעמ? א יאָר צענ? וואָס איז דאָ צו דערמאָנענ! און וואָס וועט זײַנ, אז איכ וועל דערציילנ די אויספאָרשער, און זיי וועלנ מיכ וועלנ אַרײַנפּלאָנטערנ אינ דער געשיכטע? אנ אויספאָרשער—דאָס איז דיר ניט קיינ ברודער. אָבער וואָס בינ איכ דאָ שולדיק? איכ בינ דאָכ גאָט די נעשאָמע שולדיק! איכ האָב קיינשום שײַכעס ניט צו אָט דעם גאַנצנ איניענ, און ביכלאַל צו א וואָסערנ עס איז פאַרברעכנ. און דאָס, וואָס איכ האָב נאָכ פריִער פונ זיי א גראָב געטאָנ די ערד נעבנ שטאַמ, איז ווער קענ עס וויסנ? דער שטאַמ וועט דאָכ קיינעמ ניט דערציילנ. אַלצ וועט זײַנ, ווי אינ א קייווער. און צי דענ איז עס אזוי שלעכט? פאַרקערט, איכ וועל נעמענ נעקאָמע פונ אָט דעמ פאַסקודנעמ אויסוואורפ, פונעמ סויגע. זאָל איכ גייג און דערציילנ די אויספאָרשער מײַנע געדאַנקענ? יאָ, כ'וועל גייג און דערציילנ!״

פֿלוצלינג האָט ער דערזענ געלט. דאָס איז שוינ געווענ ניט קיינ פעקל פונ דרײַ הונדערט רובל. דאָ האָט שוינ געשמעקט ניט מיט קיינ הונדערטער, נאָר מיט טויזנטער. דאָ זײַנענ געווענ אסאַכ פעקלעכ מיט דרײַערלעכ, צונויפגעבונדענע מיט א דינעמ שפּאַגאַט אינ איינ פאַק. אָט אזוי בינדט מענ צונויפ געלט אינ די בענק. דער דאָזיקער פאַק, א גרויסער און א גראָבער, איז מיט איינ ראַנד אַרײַנגעקוועטשט געווענ אינ מאָכ, אפּ וועלכנ, מיסטאָמע, דער מענטש האָט דעמלט אנידערגעלייגט זײַנ קאָפּ. אונטערנ מאָכ איז געווענ א פלאַסט צעפּוילטע סאָסנע־נאָדלענ, און דער פאַק איז אהינ אַרײַנגעפאַלנ, ווענ מע האָט אפּ אימ

אָנגעהויבנ דריקנ. אזוי אז נאָר דער אויבערשטער ראנד זײַנער האָט זיכ ארויסגעזוגנ פונויבנ. ער איז אינגאנצנ פארזונקענ אינ דער לאָכ. מע האָט געקענט אזוי רעכענענ: דער מענטש האָט, לייגנדיק זיכ אָפרוענ א דריק געטאָנ מיט א זײַט אָדער מיט אנ אקסל אפנ פאק געלט אונ ארײַנגעקוועטשט אימ אינ דעמ צעפוילטנ פלאסט מאָכ, נאָדלענ אונ ערד. ער האָט עס עפשער יאָ באַמערקט אונ עפשער ניט באמערקט. צי האָט ער, דערשראָקנ פונ עפעס, בעקיוונ איבערגעלאָזנ דאָ דאָס געלט, אָדער עפשער האָט ער עס פאָשעט פארלאָרנ, ארויסגעפאלנ פונ קעשענע צי פונ טאָרבע, ווענ ער האָט זיכ א וואָרפ געטאָנ אפ דער ערד? דאָס איז געווענ שווער צו טרעפנ. אָבער דעמ עמעס געזאָגט, האָט שוינ איצט דער מענטש ניט געוואָלט איבעריק טראכטנ. א צערודערטער, א בלאסער פונ אופרעגונג, האָט ער ארויסגעשלעפט פונ לאָכ דאָס געלט. דער פאק איז געווענ א שווערער. וויפל טויזנטער? צי צענדליקער טויזנטער? צי הונדערטער טויזנטער? צי איז עס מעגלעכ, מע זאָל בעקיוונ איבערלאָזנ אזויפיל געלט? פארלאָרנ? הייסט עס, אז ער איז געווענ זייער אומרוִיק, אופגערעגט, צעמאטערט. שפעטער שוינ, אינ אסאכ וואָכנ ארומ, האָט דער יונגערמאנ אליינ זיכ דערמאָנט, אליינ מוידע געווענ, אז אינ יענעמ מאָמענט, ווענ ער האָט געטראָגנ אונטער דער פאָלע דאָס געלט, האָט ער קלאָר געפילט אונ געוווסט, וואָס ער טוט אונ ווי ער דענקט אונ טראכט וועגנ די אלע מעגלעכע סיטואציעס, איבער וועלכע דאָס דאָזיקע געלט האָט דאָ געקענט פארבלײַבנ. דאָס איז געווענ די סאמע ריינסטע קלאָרקײַט פונ געדאנק, אונ עס קענ אפילע זײַנ, אז דאָס איז אימ געקומענ פונ אופרעגונג, וואָרעמ, ווי די ווײַב זײַנע האָט שפעטער דערציילט, האָט ער זיכ קיינמאָל ניט אויסגעצייכנט מיט קיינ באזונדער לאָגישקײַט פונ די געדאנקענ. דאָס סאמע וויכטיקסטע אונ שטארקסטע, וואָס בא אימ איז יאָ געווענ, איז דאָס אקשאָנעסדיק האלטנ זיכ אָנ דעמ, וואָס אימ האָט זיכ אויסגעדראכט, אז ס'איז

עמעס. אונ טראכטנ װעגנ דערײַנ, אפ װיפל דער דאָזיקער „עמעס״ איז טאקע עמעס, האָט ער קײנ גרויסנ כײשעק ניט געהאט. אינ דעמ זינ איז ער געװענ א קעגנזאצ צו דער פרוי זײַנער. זי האָט פאָרויס געזענ, װאָס עס קענ זײַנ מאָרגנ, האָט זיכ געקענט אָנשטויסנ, װי װעט עס זײַנ איבערמאָרגנ. זי האָט פארשטאנענ, אז אויב הײַנט רײַסנ זיכ ארויס פונ דער ערד אפ דער ליכטיקער װעלט סאָסנעלעכ, װעט דאָ אינ יאָרנ ארומ אויסװאקסנ א װאלד. ער אָבער האָט אופגענומענ די װעלט אזוי, װי ער האָט זי געזענ אינ דעמ מאָמענט, װענ ער האָט געקוקט אפ איר.

„אָ װעלט! װעלט, אינ װעלכער עס לעבט אונ אפ װעלכער עס קוקט דער מענטש! איצט האָט ער פאר איר קײנ מוירע ניט! איצט איז פאראנ א רעטונג! זאָלנ דאָרט זײַנ מילכאָמעס אונ אומרוענ, דער שטארקער װעט זיכ ראטעװענ פונ אומגליק. דעמ שטארקערנ װעט גרינג זײַנ ראטעװענ זיכ, דעמ שװאַכערנ—שװער, אונ דער גאָר שװאכער װעט ניט אויסהאלטנ אונ אינגאנצנ אומקומענ. אונ איכ בינ איצט דרײסט בא זיכ״.

מיט אזוינע געפילנ איז איבערפולט געװענ זײַנ גאנצער װעזנ, װענ ער האָט געטראָגנ דאָס געפונענע געלט.

װאָס נעענטער ער איז צוגעגאנגענ צומ שטוב, אלץ אומרויִקער איז ער געװאָרנ. ראפטומ האָט אָט דאָס אלץ אימ אָנגעהויבנ פײַניקנ אונ מאטערנ. אינ אײנ רענע זײַנענ די העלע קאָלירנ פארביטנ געװאָרנ אפ פינצטערע, דערנאָכ האָט װידער אופגעפלאמט אזא העלקײַט. אזוי טרעפט בא קלײנמוטיקע מענטשנ. בא מוטיקע אָבער טרעפט עס אינ מאָמענטנ פונ סאמע שטארקסטע אופטרײסלונגענ, װענ פונ זײער שטארקמוטיקײַט גופע איז שוינ װינציק װאָס פארבליבנ.

מיכאל טװאריצקי איז שטיל ארײַנ אינ שטוב אונ שולדיק א קוק געטאָנ אפ דער פרוי.

— א גאנצנ טאָג ביסטו ערגעצ אומגעגאנגענ!

— געוועז וויכטיקע אינטערעסן.

— ביסט עפּעס ווידער געוואָרן אַ מאָדנער. שלעפּסט זיך אום איינער אַליין, רעדסט ווינציק. לײַט האָבן געזען, ווי דו גייסט עפּעס אום פאַרבײַ וואַלד און אין וואַלד, אופגעהערט צו אַקערן. וואָס, דו זוכסט ווידער געלט, צי וואָס?

די דאָזיקע ווערטער האָבן געטראָפן אין סאַמע פּינטל. זי האָט זיך דערמאָנט אָן יענע ערשטע צוויי דרײַערלעך און האָט עס אַ זאָג געטאָן אין אַ שפּאַס, אָבער ער איז פון דעם בלאַס געוואָרן, מעוואָלוואָל געוואָרן. נאָר ער האָט טייקעף פאַריאָגט פון זיך די דאָזיקע שוואַכקײַט. ער האָט אַ געשריי געטאָן:

— גיי צום טײַוול!

זי האָט אַ ציטער געטאָן: עפּשער זוכט ער טאַקע אינדער־עמעסן געלט, אויב צוערשט איז ער אַזוי אומעטיק געווען און דערנאָך אַזוי קרענקלעך אַ געשריי געטאָן? פּלוצלינג איז זי דערשיטערט געוואָרן פון אַ געדאַנק, אין וועלכן זי האָט אַליין ניט געגלויבט: עפּשער האָט ער אַליין עפּעס אויך געוויסע שײַ־כעס צו יענעם מאָרד? וואָרעם וואָס טוט זיך דאָ מיט אים? איצט האָט זי נאָך אַ ברי געטאָן אַ געדאַנק וועגן דעם, וואָס דעמלט, ווען ער האָט דערציילט די נײַס וועגן מעס און וועגן די געפונענע צוויי דרײַערלעך, האָט ער אַ זאָג געטאָן: „זאָלסט קיינעם קיין וואָרט ניט זאָגן“. וואָס־זשע אווינס האָט ער מיר ניט דערציילט, וועגן וואָס מע דאַרף שווײַגן?

— הער נאָר, מיכאַלקע,—זי האָט אים אוועקגעלייגט די הענט אַף די אַקסלען,—דו דערצייל מיר אַלץ, וואָס עס מאַטערט דיך. דו באַהאַלטסט עפּעס אויס פון מיר.

— טשעפּע זיך אָפּ, וואָס דאַכט זיך דיר?

„ווען אַ לײַטיש ווײַב, וואָלט מען צוזאַמען מיט איר אַלץ געקענט אָפּטאָן, און אַזוי דאַרף מען זיך באַהאַלטן פון איר, ווי פון אַ סוינע“—האָט ער געטראַכט און זיך געבייזערט.

— דו שרײַסט? דערצײל מיר אלצ!

— וואָנ!

אונ טײקעפ נאָכנ געשרײ א טראכט געטאָנ. „מע וועט דארפנ באנאכט באהאלטנ דאָס געלט ערגעצ אינ אנ אנדער אָרט, מע דארפ זענ, זי זאָל מיר ניט נאָכשפירנ, זאָל זי זיכ בארויִקנ“.— אונ ער האָט א זאָג געטאָנ:

— איכ שרײַ, ווײַל דו פירסט מיכ ארויס פונ געדולד. וואָ־סערע געלט האָב איכ געזוכט, וואָס טראכטסטו אויס!—אונ ניט אויסהאלטנדיק ביזנ סאָפ די ראָל, האָט ער מיטאמאָל גענומענ שרײַענ.—נעמסט מיכ אפּ א פארהער?

איצט איז זי שוינ אויכ בײז געוואָרנ.

— אונ פארוואָס האָסטו עס מיר דעמלט געזאָגט, איכ זאָל קײנעם קײנ וואָרט ניט דערצײלנ? האָסט עפּשער געפונענ געלט אונ געוואָלט זיכ מוידע זײַנ, נאָר דערנאָכ האָסטו כאראָטע גע־האט? אונ איצט שרײַסטו אפּ מיר, ווענ איכ רײד צו דיר מיט גוטנ!

— דײַנ גוטסקײַט איז פאר מיר אנ אומגליק.

— אנ אומגליק? דו קארגסט א רובל פארנ קינד, אונ שרײַסט נאָכ, אז דו האָסט עס ליב אונ סטארעסט זיכ פאר אים (זי האָט געווײנט). אויב דו ווילדעוועסט אזוי, האָסטו, מיסטאָמע, עפּעס אָפּגעטאָנ ניט קײנ גוטע זאכ.

ער האָט געטראָפנ א פּאסיקנ מאָמענט. א זעצ טוענדיק מיט דער טיר, איז ער ארויס פונ שטוב. ס'איז געווענ פינצטער. ער האָט גענומענ הינטערנ ראָג פונ שטוב א רידל אונ איז אוועק צום שײַער. עס איז שוינ געווענ שפּעט אינאָוונט. ס'האָט זיכ אויסגעלײַטערט, קיל געוואָרנ. אינ שײַער האָט ער ארויסגע־שלעפּט פונ אונטער די היי דאָס געלט, פארפּאקעוועט אינ א קעסטל, שטײַפ פארדעקט פונויבנ מיט ברעטלעכ אונ געוואָלט פארקלאפּנ, נאָר מוירע געהאט, מע זאָל ניט דערהערנ. ער האָט זיכ אלצ צוגעהערט, צי „זי“ גײט ניט. ער איז ארויס הינטערנ

שײַער, וווּ ס'האָט זיכ אָנגעהויבנ דאָס פעלד. דאָרט איז געווענ די הינטערשטע שײַער־טיר אונ איבער איר א שמאָלינק שוצדעכל, ארויסגערוקט פונ דאכ, קעדײ די רעגנס זאָלנ ניט ארײַנשמײַסנ אינ שײַער. אפ אָט דעמ דאָזיקנ טרוקענעמ אָרט האָט ער גענומענ גראָבנ די ערד. ער האָט ארײַנגעשטעלט אינ גרוב דאָס קעסטל אונ פארשאָטנ. פונויבנ האָט ער אָנגעטרייסלט שטרוי, געבראכט צו טראָגנ פונ שטאל שטיקלעכ קאָרע אונ באשאָטנ. דערנאָכ איז ער ארײַנ אינ שטוב אונ דער ווײַב קיינ וואָרט ניט געזאָגט.

פונ דער מינוט אָנ איז ער ווי בארויִקט געוואָרנ. ס'איז ענלעכ געווענ, ווי צו אימ וואָלט זיכ צוריקגעקערט זײַנ געוויינלעכער געמיט־צושטאנד. ער האָט זייער אסאכ געארבעט, אפילע מער ווי פריִער. ס'האָט זיכ אויסגעדאכט, אז ער האָט גרויס פארגעניגנ פונ דער ארבעט, שוינ עפשער צופיל: ער האָט ארומגעזוימט מיטנ אקער זײַנ פעלד־קלינ, איבערגעפלאָכטנ פונדאָסנײַ דעמ פלויט, כאָטש ער איז נאָכ געווענ א שטארקער, גענומענ מאכנ א שליטנ, כאָטש דער אלטער איז נאָכ געווענ קימאט ווי א נײַער. קוקנדיק אפ אָט דעמ אומשולדיקנ האָרעפאשניק, האָט מענ וועגנ אימ קיינשומ שלעכטס ניט געקענט טראכטנ. מיט דער ווײַב האָט ער זיכ אָנגעהויבנ באגיינ בעסער, אונ זי האָט זיכ בארויִקט.

ער האָט געהאט א טעווע צו שלאָפנ ביז טיפ אינ הארבסט אינ פירהויז. איינמאָל (ס'איז נאָכ פינצטער געווענ) איז די ווײַב אופגעשטאנענ אונ איז ארויס אינ קעלער מיט א לעמפל אינ האנט. ער איז געשלאָפנ אונ ניט געהערט, ווי זי איז דורכגעגאנגענ דורכנ פירהויז. זי האָט זיכ אָפגעשטעלט נעבנ אימ, א שלאָפנדיקנ, אונ גענומענ באקוקנ זײַנע קליידער. די קעשענעס זײַנענ געווענ פוסטע. דאנ איז זי צוגעגאנגענ נעענטער צומ געלעגער אונ באמערקט, אז בא אימ אונטערנ קישנ ליגט עפעס אזוינס, פארבונדנ אינ א טיכעלע. דאָס טיכעלע איז

געווענ א קליינס אונ עס האָט שלעכט פאַרדעקט דאָס, וואָס אינ דעמ איז געלעגנ. מע האָט געקענט באַמערקנ א גרינלעכנ קאָליר. שטילערהייט, מוירע האָבנדיק אנ עטעמ צו טאָנ, האָט זי אונטערגערוקט די האַנט אונטערנ קישנ אונ ארויסגעשלעפט דאָס טיכעלע. ער איז שטאַרק געשלאָפנ, אַנהאָרטווענדיק זיכ פאַרנ טאָג. זי האָט זיכ אָפגעקערט, קעדיי דאָס ליכט זאָל אימ ניט שײַנענ אינ די אויגנ, אונ א קוק געטאָנ. אינ טיכל איז געלעגנ א פעקל נײַע דרײַערלעכ, אביסל צעקנייטשטע פונ דעמ, וואָס מע האָט זיי געטראָגנ אינ קעשענע צי אינ בוזעמ. זי האָט זיכ צוריקגעקערט אינ שטוב, אוועקגעשטעלט אפ דער ערד דאָס לעמפל אונ אונטערגעשפאַרט מיט א האַנט דעמ פּאָנעמ. צוויי שטילע טרערנ זײַנענ אראָפּגעפאַלנ פונ איר פּאָנעמ אפ דער ערד.

„אויב אפילע ער האָט קיינ שײַכעס ניט צו דעמ מאָרד, האָט ער, מיסטאָמע, אָפּגעטאָנ עפּעס אנ אנדער פאַרברעכנ! פונוואַנענ קומט צו אימ דאָס געלט? נײַינקע דרײַערלעכ. וואָס באַהאַלט ער אויס פונ מיר, פונ מענטשנ, פונ דער אויספאָרשונג, פונ דער מעלוכע? פאַרוואָס איז ער אזא? צי איז ער ניט אָנגעשראָקנ פונ עפּעס אונ זוכט פאַר זיכ אליינ א רעטונג?“

זי איז געווענ אזוי צערודערט, אז זי האָט מיט זיכ אליינ גערעדט. אזא ארט דענקענ האָט באַוויזנ, אז זי איז פײַיק צו פאַרטראַכטנ זיכ אונ פאַנאַנדערקלײַבנ זיכ אינ פאַרשיידענע זאכנ.

אזוי איז זי לאַנג געזעסנ. אינ טונקעלער שײַנ פונעמ לעמפל איז איר פיגור געווענ א גרויסע, א סאָלידע. אירע געלבלעכע האָר זײַנענ געדיכט אראָפּגעהאַנגענ איבער די שלייפנ. דער פּאָנעמ, אפ וועלכנ עס זײַנענ נאָכ געווענ שפורנ פונ דער זומערדיקער פאַרברוינטקײַט, איז אינ דעמ דאָזיקנ מאָמענט געווענ ווי א פאַרשטיינערטער. זי האָט געהערט, ווי ער איז אופגעשטאַנענ, ווי ער האָט געקלאַפּט מיט די שטיוול, ווי ער האָט גע־

טראסקעט מיט עפעס א הילצערנער זאכ—געווכט, אפּאָגעם, דאָס געלט. לעסאָפּ איז ער ארײַנ אינ שטוב אונ גאָרנישט ניט גע־זאָגט. שווײַגנדיקערהייט האָט ער איבערגעטרייסלט די טישקעסט־לעכ, דורכגעטאפּט די קעשענעס אינ די קליידער.

— פארלאָרנ געלט!—האָט זי א זאָג געטאָנ מיט כויזעק.

ער האָט שווײַגנדיק א קוק געטאָנ אפּ איר.

— בא מיר איז דײַנ געלט. נא, ווו האָסט עס גענומענ?

— פארדינט.

— נעבנ מעס?

— געפונענ אפּנ וועג.

— דאָס האָסטו וועגנ דעם געזאָגט, איכ זאָל קײנעמ קײנ וואָרט ניט דערציילנ?

— וועגנ דעמ.

— אונ וויפל נאָכ האָסטו געפונענ?

— מער ניט.

— לײַגסט!

„זי וויים, זי האָט, אפּאָנים, דערשמעקט. אונ עפּשער נעמט זי מיכ אפּנ ווענטקע, וויל מיכ פאקנ? מײַנ אייגענע ווײַב וויל מיכ פאקנ!“

— ווער אנשטומטו! גיב עסנ, איכ דארפ זיכ נעמענ פאר דער ארבעט!

— זײַ זיכ מוידע אינ אלצ.

— דו קריכסט באנאכט אינ מײַנע קעשענעס? זוכסט בא מיר אונטערנ קאָפּ? איכ האָרעווע זיכ אָנ פארנ טאָג אונ שלאָפּ, ווי א געהארגעטער, דאָס גאנצע לײַב נאָיעט מיר פונ דער ארבעט, אונ דו... וואָס שנאָרעסטו אינ מײַנע קעשענעס!

ער האָט א כאפּ געטאָנ פונ טיש דאָס ברויט אונ א שלײַדער געטאָנ אינ איר! דאָס מיידעלע איז געזעסנ אפּנ געלעגער. זי האָט זיכ צעשריִענ, צעוויינט. ער האָט א געשריי געטאָנ:

— איבער דיר האָט דאָס קינד קיינ רו ניט, ציטערט. זי וואקסט ווי בא די סאמע ערגסטע מענטשנ!

— טשעפּע ניט דאָס קינד, א נײַער פארזאָרגער זיכ אָפּגעזוכט!

זי איז צוגעגאנגענ צומ קינד אונ עס צוגעטוליעט צו זיכ. ער האָט זי א ריס געטאָנ פאר דער האנט:

— אוועק פונדאנענ! מײַנ טאָכטער טראָגט מײַנ פאמיליע!

— וואָנ!—האָט זי אויסגעשריִענ.

איר פּאָנעמ איז טרוקנ געוואָרנ. בײַסנדיק די ליפּנ, האָט ער זיכ געלאָזנ צומ טיש. ער האָט ארײַנגעצויגנ דעמ קאָפּ אינ די אקסלענ, געשאָקלט מיט די ליפּנ אונ מיט דער באָרד, אָפּגעביסנ א שטיקל פּאפּיר, געשאָטנ פונ קעשענע אינ פּאפּירל מאכאָרקע, ארײַנגעלייגט דעמ ניט פארויכערטנ פּאפּיראָס אינ קעשענע, דערנאָכ צוריק ארויסגענומענ, פארויכערט, צוגעגאנגענ צומ פענצטער אונ געקוקט אינ פעלד ארײַנ. נאָכדעמ האָט ער ארויסגעשלעפּט פונ הינטערנ אויוונ א שארפשטיינדל אונ גענומענ שארפנ די האק. א מאָל צוואנציק א פיר געטאָנ מיטנ שטיינדל איבער דער האק, אוועקגעלייגט עס צוריק, ארײַנגערוקט די האק אונטערנ גארטל, זיכ אָנגעבויגנ אונ אופגעהויבנ דאָס ברויט פונ דער ערד. אָפּגעבראָכנ א שטיקל ברויט, פארוקט אינ בוזעמ, דאָס צווייטע שטיקל גענומענ עסנ, ארויפגענומענ פונ פּאָליצע א שטיקל כאזער, א מאָל צוויי א ביס געטאָנ, א שלײַדער געטאָנ אי דאָס ברויט, אי די כאזער אפנ טיש, ברייט פאנאנדערגעשטעלט די פיס אונ זיכ צעשריִענ:

— וואָס קוקסטו אפ מיר? וואָס האָסטו אויסגעשטעלט אפ מיר א פּאָר אויגנ?

אונ זיכ געלאָזנ צומ טיר. זי האָט אימ פארשטעלט דעמ וועג:

— וועסט פונ שטוב ניט ארויסגיינ! דארפסט מיר אלצ דערציילנ! שווײַגסט? האלסט מיכ ניט פאר קיינ מענטשנ? אונ דו

אלײנ—ביסט א מענטש? דו ווערסט ענלעכ אפ א כײַע! בא דיר איז א הארצ, ווי בא א שלאנג. איכ האָב געמײנט, דו וועסט קליגער ווערנ, אז צײַטנווײַז וועסטו מיר העלפנ אריבערשפרינגענ איבער א שווערנ, הויכנ שוועל, ווענ ס'וועט נײטיק זײַנ. אונ לעסאָפ ביסטו געבליבנ דער זעלבער, וואָס דו ביסט געווענ אמאָל. איכ בינ זיכ מיט דיר צונויפגעװאַקסענ, ווײַל איכ האָב געשעצט דײַנ ארבעטזאַמקײַט, אָבער אינ וואָס פאר א ריכטונג ווענדסטו אָנ אָט די דאָזיקע ארבעטזאמקײַט דײַנע?

ער האָט זי אָפגעשטויסנ אונ איז ארויס. אינ א מינוט צענ ארום איז ער ארויסגעפאָרנ מיטנ אקער אינ פעלד אונ געאקערט א גאנצנ טאָג. אינאָוונט איז ער געקומענ, שווײַגנדיק אָפגעגעסנ א שטיקל ברויט אונ א וואָרפ געטאָנ זיכ אינ בעט.

— זאָסיע,—האָט ער א זאָג געטאָנ, סטארענדיק זיכ איבערבעטנ מיט איר.—מיר איז קאלט, דעק מיכ צו מיט עפעס... נעמ דאָס געלט, די דרײַ הונדערט רובל, טראָג אוועק אינ דאָרפראט אונ זאָג, אז מיר האָבנ געפונענ באמ וועג, אינ וואלד. זאָג, אז ניט לאנג, אז נעכטנ האָבנ מיר געפונענ, אניט וועלנ זײ פרעגנ פארוואָס מיר האָבנ פריִער ניט אָפגעגעבנ... זאָג, אז דו האָסט געפונענ, ווײַל מיכ האָט מענ שוינ צוויי מאָל גענומענ אפנ פארהער. אונ אפ דיר וועלנ זײ גאָרנישט ניט טראכטנ, ביסט דאָכ בא זײ עפעס אנ אָנגעזועענער מענטש. ביסט בא זײ אינ דאָרפראט אלצײנס, ווי זײערע א דעלעגאטקע.

— גײנ, דו גיב אלײנ אָפ דאָס געלט, אונ גיב אָפ אינגאנצנ. איכ גלויב דיר ניט, אז נאָר דרײַ הונדערט רובל. באטראכט נאָר אלײנ, ווי קענ איכ דיר גלויבנ! דו דערציילסט דאָכ מיר ניט דעמ עמעס. ווענ איכ אלײנ וואָלט ניט געפונענ, וואָלסטו פונ מיר אלצ אויסגעכאהאלטנ. גיב נאָר א טראכט—דאָס איז דאָכ ניט סקוראטאָוויטשעס געלט, דאָס האָט מענ דאָכ ארויסצגאנוועט פונ מעלוכע־באנק. אָט אזוי ווי איכ זאָג, אזוי דאַרפסטו טאָנ. איכ וועל ניט גײנ. וואָס־זשע שווײַגסטו?

— וואָנ!

ער איז אופגעשפרונגענ, א כאַפּ געטאָנ אונטערנ פאַכווע א פעלץ אונ איז אוועקגעלאָפנ אינ הײַשטאל. זי האָט געהערט פונ פירהויז, ווי ער האָט דאָרט, ביז ער איז אײַנגעשלאָפנ, לאַנג געקרעכצט אונ געזידלט זיכ.

אזוי איז אוועק א טאָג נאָכ א טאָג. זי האָט אימ בעשומפּנ ניט געוואָלט גלויבנ. זי איז געווענ זיכער, אז ער וויים עפּעס וועגנ די אלע איניאַנימ אונ שווײַגט. אונ עפּשער איז ער אפילע אלײנ פאַרמישט אינ דעמ? איר איז פונ די געדאנקענ ניט ארויס די אמאָליקע געשיכטע מיט סקוראטאָוויטשנ, ווענ מיכאלקע איז אלט געווענ פערצנ יאָר. מיט יערנ טאָג האָבנ זיי אלץ מער אָנגעהויבנ פאַראכטנ אײנער דעמ צווייטנ. שיר ניט יעדנ טאָג האָבנ זיי זיכ געקריגט. זיי איז געווענ דערווידער צו זײַנ אינײנעמ. די ארבעט, וואָס האָט זיי געצוווּנגענ צו זײַנ אינײנעמ, האָבנ זיי זיכ באמיט וואָס גיכער צו פאַרענדיקנ, אראָפּאטערנ. אָט אזוי האָבנ זיי געדראָשנ מיט צוויי דרעש־שטעקנס, אזוי האָבנ זיי אראָפּ־געשאָטנ די קארטאָפל אינ קעלער. בעשאס זיי האָבנ געדראָשנ, האָבנ זיי די ערשטע פאַרטיע זאנגענ גיכ אראָפּגעפּאַטערט. דער־נאָכ האָבנ זיי באמערקט, אז אינ די זאנגענ זײַנענ פאַרבליבנ אסאכ קערנער. שילטנדיק אינ די געדאנקענ די גאנצע וועלט, האָבנ זיי איבערגעדראָשנ איבעראנײַס די זאנגענ. ענדלעכ האָבנ זיי אָנגעהויבנ צו טאָנ די ארבעט יעדערער באזונדער. אזוי איז זיי גרינגער געווענ. זי האָט ניט אופגעהערט צו פאָדערנ, ער זאָל זיכ אופריכטיק מוידע זײַנ, אונ ער — אָדער ער האָט געשוויגנ, אָדער ער האָט געשריענ אונ געזידלט זיכ. לעסאָפּ איז געקומענ א מאָמענט, וואָס האָט געמאכט א סאָפּ צו די אלע לײַדנ.

ס'איז געווענ א פראָסטיקער טאָג. שניי־וואָלקנס זײַנענ גע־שטאַנענ איבערנ וואלד. זאָסיע האָט א גאנצנ טאָג געמאָלט אפּ די זשאָרנע־שטײנער. ער האָט זיכ עפּעס געפּאָרקעט אינ שײַער. פאַרנאכטלעכ האָט זי זיכ אוועקגעזעצט אפנ שוועל, געקוקט אפּ

דער פארפרוירענער ערד, אפ דער נעשאָמע איז איר פינצטער גע־
ווען, פון דער זשאָרנע האָבן ווי געטאָן די הענט און די פלייצעס.
„מער וועל איך קיינמאָל ניט מאָלן. צוליב וואָס דארף איך זיך
אזוי־אָ אונטערדיסנן!" אין דער מינוט איז ער ארויס פון שייער.
— וואָס, איינגעמאטערט זיך? דאָס לערנט דיך אויך גאָר־
נישט?
— לערנט. מער וועל איך זיך אזוי ניט מאטערן, בעשאס אר־
מעטום זיינען דאָ פאראן מילן.
— אהא! און דאָרט וועט מען דיר אומזיסט מאָלן? דו ווילסט
פון אלץ א טעל מאכן, און דערצו לעבן ווי א פאָרעץ. ווילסט
גרינג ארבעטן און ניט אליין, נאָר קומען אפ אלעם גרייטן...
און אז איך וואָלט די דאָזיקע דריי הונדערט רובל באהאלטן
וואָלט עס אונדז געשאט? פון באנק פארפאלן געוואָרן—וועט מען
אהין נאָך מער ברענגען און אוועקלייגן, דער באנק וועט ניט
פוסטעווען. און מיר וואָלטן געקענט גרינגער לעבן! בא דיר
ווייס ניט איין האנט, וואָס די אנדערע טוט.
— דו גייסט אפ אזא וועג? אזוי רעכנסטו זיך ראטעווען?
— אָ, שוין ווידער? דאָס וועט קיינמאָל ניט זיין. דאָס געלט
קען מען אָפגעבן, אָבער מאכן א טעל פון דער ווירטשאפט
וועל איך ניט לאָזן. ווען זאָל איך זי אָפגעבן? דעם קאָלווירט?
דאָרט זאָל אלץ אומקומען, פארפאלן ווערן?
— אָט לעבן דאָרט לייט שוין באלד א יאָר און קומען ניט
אום.
— וועלן זיי אומקומען!
— איך וויל מער ניט זיין אין דער דאָזיקער לאָכ! איך וויל
ניט אין אָט דעם גענעם דרייען די זשאָרנעס!
— נו, אין גיי צו אלדי שווארצע יאָר!
— אָט וואָס, הער זיך איין...
— איך וויל דיך ניט הערן. אפ דעם דאָזיקן שטיקל ערד האָב
איך פון קליינוויז אופ אלע מיינע קויכעס אוועקגעלייגט. איך בין

צוגעבונדנ צו דעמ דאָזיקנ שטיקל ערד, צו דער פאַמיליע. דו וואָלסט צופרידנ געווענ, איכ זאָל מאכנ פונ אַלצ א טעל? מײַנ שפּאָרזאמקײַט איז דיר ניט צום הארצנ? דו ווילסט, אז אינ א שלעכטער צײַט זאָל מײַנ קינד אויסגיינ, ניט האָבנדיק גאָרנישט בא דער נעשאָמע?

— הער זיכ אײַנ, טראָג אוועק, גיב אָפּ דאָס געלט אונ דערצייל אַלצ, ווי ס'איז געווענ. עפּשער ווייסטו עפּעס, איז העלפּ די אויספּאָרשער. איכ גלויב דיר ניט. געדענקסט, ווענ ניט איכ, וואָלסטו דעמאָלט אויכ ניט געווענ העלפנ מאכנ א סאָפּ צו די באנדיטנ. דו קריצ ניט מיט די ציינער, נאָר טו אזוי, ווי איכ זאָג. וואָרעמ אויב ניט, וועל איכ אַליינ גיינ אונ אַלצ דערציילנ. טייקעפּ, הײַנט נאָכ וועל איכ גיינ. האָסט, מיסטאָמע, געהערט, אז דער אויספּאָרשער איז דאָ וויהער, שוינ דרײַ טעג.

ער האָט ניט געגלויבט, אז זי קענ דערציילנ. זי איז דאָכ א ווײַב! ארײַנצינעגדיק דעמ קאָפּ אינ די אקסלענ, איז ער צוריק אוועק אינ שײַער.

— ווּעסט גיינ צי ניט? — האָט זי א געשריי געטאָנ.

ער האָט זיכ אפילע ניט אומגעקוקט. דאנ איז זי ארײַנ אינ שטוב, אָנגעטאָנ דאָס מיידעלע, גענומענ זי אפ די הענט אונ אוועק.

— קיינ פארברעכערנ וויל איכ ניט זײַנ, אונ אויכ אינ מײַנ געזינד וועל איכ ניט דערלאָזנ קיינ פארברעכנס! — האָט זי א געשריי געטאָנ איבערנ הויפ.

אָבער ער איז געווענ אינ שײַער. צי האָט ער געהערט, צי ניט, נאָר ער האָט זיכ ניט באוויזנ. ער האָט זי דערזענ אפנ וועג שוינ. ער האָט א טראכט געטאָנ, אז זי וויל איבגאצנ אוועקגיינ פונ אימ. דאָס האָט אימ ניט איבעריק געארט, כאָטש א געוויסער אומרו האָט אימ יאָ א שטאָכ געטאָנ. אָבער ער האָט קיינמאָל ניט געטראכט, אז זי איז אוועק מעלדנ: „אויב מע וועט מיכ צונעמענ, וועט זי דאָכ אויכ אומקומענ".

— לאָז דאָ דאָס קינד, — האָט ער א געשריי געטאָנ, — מיט אזא מאמענ וועט עס פארפאלנ ווערנ!

זי האָט זיכ אומגעקוקט אפ זײַנ געשריי אונ איז אוועק שנעלער. דעמ אויספאָרשער האָט זי געפונענ אינ דאָרפראט, דאָרט איז אויכ געווענ דער פאָרזיצער פונ דאָרפראט, אזוי זיכ עטלעכע מענטשנ אונ דער פאָרזיצער פונ קאָלווירט.

— וואָס, טוואריצקאיא? — האָט א זאָג געטאָנ דער פאָרזיצער פונ קאָלווירט, — האָסט עפשער געבראכט א מעלדונג, האָסט שוינ עפשער אײַנגערעדט דעמ מאנ גײנ אינ קאָלווירט?

— דאָס קענ מענ שפעטער, דאָ איז איצט אנ אנדער איניענ... איכ וויל אײַכ עפעס זאָגנ... — האָט זי א קוק געטאָנ אפנ אויספאָרשער.

יענער איז ארויס מיט איר אינ א זײַטיק צימערל. זי האָט דערציילט וועגנ דעמ געלט, ארויסגעזאָגט אלע אירע געדאנקענ, איר כשאד.

„עפשער ווייס ער עפעס. איכ וועל ניט זאָגנ, אז ער איז געווים שולדיק, נאָר דאָס געלט...“

מענטשנ האָבנ געזענ, ווי זי איז נאָכדעמ געגאנגענ מיטנ קינד אהיימ. ס'האָט געשאָטנ א דריבנער אונ פארפרוירענער שניי. דער גרויער הימל איז נידעריק געהאנגענ. אונטער אירע פיס האָט זיכ געגליטשט די מיט אײַז באדעקטע ערד. זי האָט געקוקט ווײַט פאָרויס, ווי זי וואָלט זיכ באמיט עפעס דערזענ הינטער דעמ אײַז־פארדעקטנ פעלד. זי האָט געטוליעט צו זיכ דאָס קינד, גערעדט מיט אימ וועגנ דעמ וואלד, פארבײַ וועלכנ זיי זײַנענ געגאנגענ, וועגנ דעמ שניי וואָס זי האָט אָפגעווישט פונ זײַנ פענעמל. ס'האָט זיכ אָנגערוקט דער אָוונט. דער הימל האָט זיכ אָנגעהויבנ אויסלײַטערנ. די וואָלקנס זײַנענ אוועק הינטערנ וואלד, אפנ הימל האָבנ זיכ שוינ געלאָזט פילנ די ערשטע שטערנ. זי האָט ליב געהאט אנ אויסגעשטערנטנ הימל! צומ שטוב איז זי צוגעגאנגענ מיט מוירע. ווענ ניט דאָס

קינד, וואָלט זי עפּשער גאָרניט געקומען אַהער. אין די פענצטער
איז פינצטער געווען. זי האָט אַ שטויס געטאָן די טיר—פאַר־
שלאָסן. זי האָט אופגעהויבן די האַנט—דער שליסל איז, ווי
שטענדיק, געלעגן באַהאַלטן אינדערהויך איבער דער טיר. זי
איז אַרײַן אין שטוב, אָנגעקאָרמעט דאָס קינד און אַוועקגעלייגט
שלאָפן. „סלאַוועטשקע, טאָכטערל, שלאָף, וואַקס געזונטערהייט,
זײַ גליקלעך“... סלאַוועטשקע איז אײַנגעשלאָפן, אַוועקלייגנדיק אַ
פויסטל אַף די ליפן. זאָסיע איז אַרויס פון שטוב. מיכאל האָט
נאָך אַקשאָנעסדיקער, ווי ווען עס איז, געאַרבעט. טײַכן שווייס
האָבן זיך פון אים געגאָסן. פאַר אַ קליינע קעראָסין־לעמפעלע,
וואָס האָט זייער פינצטער געברענט, איז ער געשטאַנען אין
שײַער און געטעסעט אַ קלאָץ. דאָס איז ניט געווען קיין דרינ־
גענדיקע אַרבעט, נאָר עס קען זייער זײַן, אַז די דאָזיקע אַר־
בעט איז פאַר אים געווען דאָס זעלבע, וואָס פאַר אַ שטרויס־
פויגל איז דאָס זאַמד אין מידבער, וווּהין ער באַהאַלט זײַן קאָפּ
פאַר שרעק. צי האָט ער איצט מוירע געהאַט? ניין. דאָס באַ־
ווײַזט זײַן געדאַנק: „די אייגענע ווײַב וועט מיך ניט אומברענ־
גען“. אָבער אַן אומרו, אַ גרויסער, אַן אומפאַרשטענדלעכער
האָט זיך אין אים געראַנגלט מיט דער רויִקייט. און דעם דאָ־
זיקן אומרו האָט ער געוואָלט פאַרטויבן מיט אַרבעט. ער האָט הויך
געפאָכעט מיט דער האַק, אָט דער דאָזיקער האָרעפּאַשניקל,
האַלטנדיק זיך פאַר אַן אומשולדיקן קאָרבן קעגן דער גאַנצער
וועלט, און באַזונדערס, קעגן דער פרוי זײַנער. וואָדען, ער
האָט דען עמעצן דערהאַרגעט, צי באַגאַנוועט, צי באַראַבעוועט?
דאָס דאָזיקע אומשולדיקע שעפעלע האָט דאָך מיט זײַנע הענט
ניט אָפּגעטאָן קיין שום פאַרברעכן. דאָס דאָזיקע שעפעלע האָט
געאַקערט און געזייט, און אין דעם האַרבסט האָט עס געאַר־
בעט נאָך מער, ווי ווען־עס־איז! צי דען פלעגט ער ניט אַרויס־
גיין מיטן אַקער אין פעלד, ווען לײַט פלעגן נאָך שלאָפן? און
דאָס געלט? ער האָט דאָך עס געפונען, ניט געגאַנוועט!

„דאָס לעבן איז דאָך ניט קיין זיכערס, און יעדע באַשעפעניש דאַרף זיך דאָס אָרט איַרס גוט אַרומצאַמען... אַ קליין קינד! אַ שוואַך מיידעלע! עפשער וועט מען וועןעס־איז דעם טאַטן דערהאַרגענען אַפ מילכאָמע, און זי וועט פאַרבלייַבן אַן אָפּגעריסענע יעסוימע. ניט שוין־זשע דאַרף דער טאַטע ניט זאָרגן וועגן איר און יענע זאַך, צוליב וועלכער מע האָט געבראַכט דאָס דאָזיקע געלט אין באַנק? וואָס האָט עס צו אים! דאָס זייַנען אַלץ פרעמדע מענטשן, ער האָט זיי קיינמאָל ניט געזען און וועט זיי עפשער קיינמאָל ניט זען. פרוּוו גיין אַ בעט טאָן בא זיי עפעס. וועלן זיי געבן? קיינמאָל ניט. וועסטו זאָרגן פאַר זיך אַליין—וועסטו האָבן, וועסטו ניט זאָרגן—וועסטו ניט האָבן.

— הער צו,—האָט אים די פרוי איבערגעשלאָגן די געדאַנקען.—איך האָב געמאָלדן.

ער האָט זיך אויסגעגלייַכט איבער דעם אָפּגעטעסעטן קלאָץ, אַראָפּגעלאָזט די האַק צו די פיס און אָפּגעווישט מיטן אַרבל דעם שווייס פון שטערן. עפעס ענלעכס אַפ אַ שמייכל האָט זיך באַוויזן אַפ זייַן פּאָנעם, וואָס איז פינצטער געווען פון דער שלעכטער באַלייַכטונג און פון דער שמוציקער אָפּגעלאָזנקייַט.

— געמאָלדן?

— איך האָב געמאָלדן. דער אויספאָרשער ווייס שוין, אַז דו האָסט געפונען געלט און גיסט ניט אָפּ. עס פאַלט אַפ דיר אַ כשאַד, אַז דו באַהאַלטסט ערגעץ נאָכמער געלט. איצט דאַרפסטו זיך סטאַרען צו דערווייַזן, אַז דו האָסט מער ניט געפונען, אויב דאָס איז ווירקלעך אַזוי. און אויב ניט—איז זייַ זיך מוידע אין אַלץ. אַלצייגס וועט מען זיך דערוויסן, דעמלט וועט ערגער זייַן.

זייַן אומשולדיקער נעבעך־פּאָנעם האָט זיך צעצויגן אין אַ הינטישער גרימאַסע, ער האָט אויסגעשטשירעט די ציינער.

ער האָט דערזען, אַז ס׳איז ניט קיין שפּאַס, אַז די ווייַב איז ניט געקומען טרייַבן דאָ קאַטאָוועס מיט אים. ער האָט אופגעהויבן פון אונטער די פיס די האַק, האָט נאָך צוליב עפעס אָפּ־

געווישט זי אָנ בויכ אונ פּלוצלינג, פאַרמעסטנדיק זיכ, א וואָרפ געטאָנ אפ דער ווײַב. זי איז געשטאַנענ גאַנצ ווײַט פונ אים, באַמ סאַמע טיר, נעענטער איז זי ניט צוגעגאַנגענ. נאָר די האַק האָט פונדעסטוועגנ אָנגערירט איר אַקסל. די פרוי האָט זיכ א וואַקל געטאָנ, אונ נאָכ ניט פאַנאַנדערקלײַבנדיק זיכ גוט, וואָס דאָ איז פאָרגעקומענ, א געשריי געטאָנ:

— מעשוגענער!.. וואָס טוסטו...

— מעשוגענער? וואָס טו איכ? אונ וואָס האָסטו געטאָנ!

ער האָט ווי א וואָלפ א בליאַסקע געטאָנ מיט די ציינער.

זי האָט דערפילט א ווייטעק אינ אַקסל אונ זיכ געלאָזט לויפנ. צודריקנדיק מיט א האַנט די וווּנד, איז זי אַרײַנגעלאָפנ אינ שטוב. דער לאָמפּ, וואָס זי האָט ניט לאַנג געלאָזנ ברענענ, האָט גערויכערט, אָבער זי האָט ניט געקענט פאַרדרייענ דעמ פײַער. זי האָט בלויז א טראַכט געטאָנ וועגנ קינד, אַז עס שלאָפט אונ וועט זיכ עפּשער, ווי שטענדיק, ניט אויפכאַפּנ ביז נאָכ האַלבער נאַכט. זי האָט זיכ געוואָלט אַראָפּלאָזנ אפנ באַנק, נאָר פאַרלירנדיק די קלאָרקײַט פונ געדאַנק, איז זי אַראָפּגעפאָלנ אפ דער ערד. טייקעפ איז ער אויכ אַרײַנגעלאָפנ אינ שטוב. זײַנע אויגנ זײַנענ אומגעלאָפנ איבער די ווענט, איבער די זאַכנ, ווי ער וואָלט עפּעס געזוכט. ענדלעכ, איז ער צוגעלאָפנ צומ קינד, ווי א מעשוגענער האָט ער זיכ אָנגעבויגנ צומ קינד אונ עס א קיצל געטאָנ מיט זײַנ פאַרוואָקסענעמ פּאָנעמ. דאָס קינד האָט זיכ גענומענ קערנ. ער האָט עפּעס א כריפּע געטאָנ (געוואָלט עפּעס זאָגנ), זיכ אומגעקוקט אפ דער שטוב. זאָסיע איז געלעגנ אפ דער ערד. פונ איר אַקסל איז גערונענ בלוט. ער איז אַרויסגעשפּרונגענ אינ הויפ אונ אַוועק מיטנ גליטשיקנ ניט־גלײַכנ פעלד. דאָס אײַז האָט געפּלאַצט אונ געטרעשטשעט אונטער זײַנע פיס. אינ א מינוט אַרומ האָט ער זיכ געלאָזט לויפנ. אַזוי איז ער צוגעלאָפנ צו דער נאָענטער שטוב. אינ די פענצטער איז ליכטיק געווענ.

— גייט ארײַנ טײקעפּ צו מיכאל טוואריצקענ! — האָט ער א געשריי געטאָנ גלײַכ אינ שויב.

אונ איז טײקעפּ אָפּגעשפּרונגענ פונ פענצטער, מע זאָל אימ ניט דערקאָנענ. „דאָס קינד איז נאָכ גאָר א קליינס“ — האָט ער געמורמלט, גייענדיק איבערנ פעלד. איצט איז ער געגאנגענ גאָר פאמעלעכ. די פיס זײַנענ ווי צוגעוואָקסנ געוואָרנ צו דער ערד. קעגנ אימ האָט זיכ שטיל געשווארצט דער וואלד. די שלאנקע סאָסנעס זײַנענ ווי פארגליווערט געוואָרנ. ער האָט זיכ צוגעשפּארט מיט דער פּלייצע צו א בוימ. אינ די אויערנ האָט געקלונגענ, פאר די אויגנ האָט זיכ געדרייט אווירבל פונ פונקענ. מיט גיכע טריט האָט ער זיכ געלאָזט לויפנ לענגויס דעמ שטעגל. אָט איז דאָס טײַכל. ערגעצ־ווו שלאָגט זיכ דורכ דאָס וואסער דורכנ אײַז. „דאָ איז געלעגנ סעדאס! סעדאס צי ניט? סעדאס, אויסוווּרפ, ביסט ווערט“. גאָרנישט ניט טראכטנדיק, איז ער אוועק גלײַכ איבערנ טײַכל אפּ יענער זײַט. דאָס אײַז האָט זיכ דורכגעבראָכנ, ער איז ארײַנגעפאלנ ביזנ גארטל אינ וואסער. ברעכנדיק דאָס אײַז, האָט ער זיכ געלאָזט צוריק צומ ברעג, ארויסגעקראָכנ פונ וואסער אונ, קעדיי דערווארעמענ זיכ, גענומענ לויפנ. ביז ער איז צוגעלאָפנ צו זײַנ שטוב, איז ער אָנ קויכעס געבליבנ. ס'איז הייס געווענ. די נאסע קליידער האָבנ זיכ עטוואָס אויסגעטריקנט. אינ שטוב האָבנ געברענט צוויי לאָמפּנ אונ מענטשנ זײַנענ דאָרט געווענ. ער האָט זיכ אוועקגעזעצט אפּ דער פּריזבע אונ גענומענ הערנ, וואָס מע רעדט. ער האָט אָבער קיינ איינ וואָרט ניט פאנאנדערגעקליבנ. ער איז אוועק צוריק הינטערנ שײַער, איז אימ ארומגעגאנגענ. נעבנ דער הינטערשטער טיר האָט ער זיכ אָנגעבויגנ, א שאר געטאָנ מיט דער האנט. ער האָט דערפילט אינ האנט די שטיקלעכ קאָרע. „אזויפיל צאָרעס אויסשטיינ — אונ אָפּגעבנ דאָס געלט? זיי וועלנ ניט געפינענ! דרײַ הונדערט רובל האָב איכ געפונענ אונ מער ניט... צוליב וואָס האָב איכ די האק א וואָרפ געטאָנ!

גאָט מײַנער, דאָס איז נאָכ ערגער, ווי דאָס געלט... ארײַנגײנ איצט אינ שטוב? עפשער גאָר אוועקגײנ פונ דעמ דאָזיקנ קאנט?"

ער איז פאמעלעכ געגאנגענ פארבײַ דער וואנט פונ שײַער. ס'האָט געשאריִעט אפ טאָג, דער הימל האָט אָנגעהויבנ ווערנ גרוילעכ. גרויע לײַוונטנ האָבנ זיכ געצויגנ אינ מיזרעכ־זײַט.

— ווער? שטײ!

ער האָט זיכ צוגעדריקט צומ וואנט.

— גײ אהער! ווער איז? איכ שיס.

ער האָט דערהערט א טרוקענעמ קלאפ פונ ביקס־שלאָס. א סילועט פונ א מענטשנ איז פארגליווערט געוואָרנ א טריט צוואנציק פונ אימ, באמ ארײַנגאנג אינ הויפ. ער איז אָפגעגאנגענ פונ וואנט.

— די הענט אינדערהויכ אונ גײ אינ שטוב! ווי הײסטו?

ער איז אוועק אינ שטוב. דער מענטש מיט דער ביקס האָט זיכ געלאָזנ נאָכ אימ. די פרוי איז געלעגנ אינ בעט אונ געקרעכצט. דער שטעטלדיקער דאָקטער (ער האָט אימ גלײַכ דערקענט) האָט איר באנדאזשירט דעמ אקסל. געווענ מענטשנ. דער מיליציִאָנער איז געשטאנענ אינמיטנ שטוב. מיכאל טוואריצקי האָט געבעטנ א דערלויבעניש איבערטאָנ טרוקענע קליידער.

4

— מאמע, ווו איז דער טאטע? — האָט סלאווע א פרעג געטאָנ.

— דער טאטע איז אוועקגעפאָרנ. ער וועט שפעטער קומענ.

— ער איז אוועקגעפאָרנ פארדינענ געלט, אונדז זאָל זײַנ בעסער צו לעבנ?

— אוועקגעפאָרנ פארדינענ געלט.

— ער האָט מיר געזאָגט, אז ער סטארעט זיכ אלצ, פארדינט, אונ ער האָט אונדזער שטוב אויסגעבויט, האָבנ מיר ווו צו

לעבנ. אונ אז ער וואָלט ניט אויסגעבויט די שטוב, וואָלטנ מיר געלעבט אינדרויסנ, אונ אונדז וואָלט קאַלט געווענ. אונ אז ס'וועט זײַנ א מילכאָמע, וועט מענ אונדז ארויסטרײַבנ פונ שטוב, ווײַל אלע מענטשנ זײַנענ שלעכטע, אונ מע וועט אפ אונדז ניט ראכמאָנעס האָבנ. מאמע, דערצייל מיר, וואָס פארא מילכאָמע. דו האָסט געזענ א מילכאָמע?

— קיינ מילכאָמע וועט ניט זײַנ. אונ קיינער וועט אונדז קיינמאָל פונ שטוב ניט ארויסטרײַבנ. אונדז וועט זײַנ גוט צו לעבנ.

— פארוואָס־זשע האָט דער טאטע געזאָגט? ער האָט מיך געטראָגנ אפ די הענט אונ מיר דערציילט.

— ער ווייס ניט. דאָס האָט זיך אים גלאט אזוי אויסגעדאכט.

— ער ווייס. ער קענ אפילע א שטוב מאכנ.

— דו וועסט, סלאוועטשקע, אונטערוואקסנ, וועסטו זענ, אז מע דארפ פאר גאָרנישט ניט מוירע האָבנ, נאָר זײַנ א דרייסטע.

— גוט, איכ וועל ניט מוירע האָבנ.

— אז דו וועסט ניט מוירע האָבנ, וועסטו זײַנ א ווילע מיידל.

— פארוואָס־זשע האָט דער טאטע מוירע?

— ער האָט אויכ קיינ מוירע ניט, דאָס האָט ער אזוי זיכ געזאָגט.

— נו, גוט.

די מאמע האָט אָנגעטאָנ סלאווענ, ארויסגעטראָגנ אינ הויפ, אוועקגעזעצט זי נעבנ דער זונ־באלויכטענער וואנט אונ אליינ גענומענ אָנהאקנ האָלצ. די זונ האָט שוואכ געווארעמט. דער טרוקענער שניי, וואָס איז אָנגעזיפט געוואָרנ פאר דער נאכט, איז ניט צעגאנגענ, נאָר באם וואנט איז שטיל געווענ אונ אפילע ווארעמ. אינ הימל איז געשטאנענ א בלאסע העלקײַט, איבער די געקארבטע וואלד־שפיצנ איז געהאנגענ א כמארע—א האָרי־

קע, אנ אומבאוועגלעכע, מיט א העלנ שפּיץ אונ מיט א פינצ־
טערנ אונטנ.

— מאמע, דאָס איז א כמארע?

— א כמארע.

— ווער מאכט עס די כמארעס?

— זיי ווערנ אליינ.

— ווי ווערנ זיי דאָס?

אונ ניט ווארטנדיק אפ קיינ ענטפער, איז דאָס קינד אראָפּ־
געשפּרונגענ פונ קלאָצ, אפ וועלכנ זי איז געזעסנ, אונ אוועק־
געלאָפנ אינ עק הויפ. דאָרט האָט זי פונ אונטער א שטיינ
ארויסגענומענ דאָס שטיקל גלאָז פונעם געלנ פלעשל, געקומענ
צו לויפנ צוריק, צוגעלייגט דאָס גלאָז צום אויג אונ גענומענ
באטראכטנ די כמארע.

— ווו האָסטו ווידער גענומענ דאָס שטיקל גלאָז? וועסט זיכ
צעשניידנ דעם פּאָנעם!

— איכ באהאלט אָט די פּארפורקע אונטער א שטיינ, ווייל
דו שרייסט דאָכ אפ מיר. מאמע, גיב א קוק, סארא שרעקלעכע
כמארע! אז ס'וועט זיינ א מילכאָמע, וועט אויכ אזוי אלצ זיינ
שרעקלעכ, ווי די כמארע דורכ דער פּארפורקע? אונ דער וואלד
איז א שרעקלעכער, אונ דאָס פעלד, אונ דו ביסט אויכ א
שרעקלעכע. מאמע, גיב א קוק דורכ דער פּארפורקע אפ מיר—
איכ בינ אויכ אזא שרעקלעכע?

די מאמע איז צוגעגאנגענ צום קינד.

— טאָכטערל מיינס, דו ביסט דאָכ געווענ אינ וואלד. צי דענ
איז דאָרט שרעקלעכ? דאָרט זיינענ גרינעביימער, דאָרט האָב
איכ מיט דיר שוואָמענ געקליבנ, דאָרט האָבנ מיר אסאכ פיי־
געלעכ געזענ. דאָס זעלבע איז אינ פעלד. דאָס דאכט זיכ נאָר
אויס, אז מע קוקט דורכנ גלעזל. אָבער אזוי—איז דענ שרעק־
לעכ? אונ איכ בינ דענ א שרעקלעכע?

— ניינ, דו ביסט ניט קיינ שרעקלעכע.

— דעם טאטנ האָט זיכ אלצ אויסגעדוכט, פונקט ווי דיר, בעשאס דו קוקסט דורכנ גלעזל. דו פארוואָרפ ערגעצ וויַט דאָס גלעזל, דו שרעקסט דאָכ זיכ אליינ. אפ וואָס דארפסטו קוקנ דורכנ גלעזל. איכ וועל דיר געפינענ א בעסערע שפילכל. דו זיצ אביסל אפ דער זונ, איכ וועל צעשפאלטנ די האָלצ, וועלנ מיר גיינ מיט דיר אינ שיַער.

זי האָט גענומענ באם קינד דאָס גלעזל אונ וויַט פארוואָרפנ.

„אכ, וואָס ער האָט געקענט מאכנ פונ דעם דאָזיקנ קינד“.

די גאנצע צייַט האָט זי איצט ניט ארויסגעלאָזט פונ די אויגנ דאָס קינד, אָפט מיט איר געשמועסט אונ געפונענ א טרייסט אינ שטענדיקער ארבעט. זי פלעגט רופנ צו זיכ די שכיינעסדיקע קינדער אונ פלעגט זיכ סטארענ, סלאווע זאָל וואָס מער זיַנ מיט זיי, אונ ניט אליינ.

דער ווינטער האָט זיכ איַינגעשטעלט לאנגזאם. ווינציק שניי געווענ. אפ די שטיינ־־הארטע וועגנ האָבנ זיכ געשווארצט פארפרוירענע ערד־כראפעס. העצקענדיק זיכ איבער זיי אפ רעכטס אונ אפ לינקס, איז איינמאָל צוגעפאָרנ אהער א לייַכטער אווטאמאָביל אונ אָפגעשטעלט זיכ נעבנ שטוב. ס'איז געווענ אינאָווגט. דער וועג איז פוסט געווענ, די שכיינעסדיקע הײַזער זיַינענ געשטאנענ גאנצ וויַט פונדאנענ, די מאשינ איז געגאנגענ שטיל—אונ קיינער איז ניט געקומענ שטיינ דאָ אונ א טאפּטאָנ די מאשינ־רעדער. פונ מאשינ איז ארויס א גאנצ הויכער מענטש, לויטנ אויסזענ—א מיליטערמאנ. אינ שטוב האָט ער דערזענ א פרוי—זי האָט גענייט, אָנבייגנדיק זיכ צום לאָמפּ איבערנ נידעריקנ טיש. די שטוב—אָנ א פּאָדלאָגע, אפ דער ערד איז אָנגעוואָרפנ האָלצ. קליינע קלעצעלעכ, קארטאָפל. צווישנ זיי האָט זיכ געבאָבערט א מיידעלע: זי האָט אוועקגעשטעלט א שיַיטל האָלצ אונ אויבנ אוועקגעלייגט א קארטאָפל. דער קארטאָפל אונ דאָס שיַיטל האָלצ זיַינענ געפאלנ, אונ דאָס מיידעלע האָט זיכ הילכיק פאנאנדערגעלאכט.

— מאמע, פארוואָס קוקסטו ניט, זעסט, דער נאר פאלט, אונ דער קאָפּ זײַנער קײַקלט זיכ אוועק.

אינ א מינוט ארומ איז ווידער געווענ דאָס זעלבע. דער מיליטערמאנ האָט א זאָג געטאָנ „גוטנאָוונט“, א ריב געטאָנ א האנט אָנ א האנט אונ צוגעגאנגענ צו דער פרוי, וועלכע האָט, אופשטײענדיק פונ אָרט, געקוקט אפ אימ פארכידעשט. דאָס מײדעלע איז צוגעלאָפנ צו דער מאמענ, ארומגענומענ אירע פיס אונ אָנגעהויבנ שעפטשענ:

— מאמע, דאָס איז שוינ א מילכאָמע?

— זי האָט מוירע פאר א מילכאָמע?—האָט א זאָג געטאָנ דער מיליטערמאנ אונ א גלעט געטאָנ דאָס מײדעלע איבערנ קאָפּ.

די פרוי האָט ניט געוווסט, וואָס צו ענטפערנ; דאָס מײדעלע האָט ארײַנגעקוקט דעמ מיליטערמאנ אינ פּאָנעמ ארײַנ אונ איז בא זיכ דרייסטער געוואָרנ. איצט האָט זי זיכ שוינ אינטערעסירט מיט זײַנע רויטע קאנטנ אפנ קאָלנער.

— איר זײַט טווארניצקאיא?— האָט א פרעג געטאָנ דער מיליטערמאנ.

— טווארניצקאיא.

— אײַכ איז, פארשטײט זיכ, שווער צו דערקאָנענ מיכ. איכ וואָלט אײַכ אויכ קײנמאָל ניט דערקאָנט. אמאָל האָבנ מיר זיכ מיט אײַכ געזענ, געשמועסט, דאָס איז שוינ זײער לאנג געווענ. איכ האָב זיכ דעמלט געוואָלט זענ מיט אײַכ א צווייט מאָל, נאָר אָנשטאָט אײַער שטוב האָב איכ געטראָפנ א קופּע אש.

— איכ קענ זיכ בעשומויפנ ניט דערמאָנענ, ווער איר זײַט,— האָט זי א זאָג געטאָנ, אונ ער האָט דערהערט אינ איר שטימ קלאנגענ פונ עפּעס א האָפענונג.

— איכ בינ נאזארעווסקי. איר געדענקט, א קראנקער רויטארמײער איז געפאָרנ?

— נאזארעווסקינ געדענק איכ. איכ געדענק זײער גוט, וואָס דעמלט איז פאָרגעקומענ, א שווערע צײַט געווענ בא מיר.

— פונקט אזוי ווי איצטער.

אפ איינ רעגע זײַנענ זיי ביידע אנשוויגנ געוואָרנ. צי דענ איז עס געווענ דער זעלבער נאזארעווסקי? זי האָט א וואָרפ געטאָנ א בליק אפ זײַנ פּאָנעם אונ אפ זײַנ פיגור. פאר איר איז געשטאנענ ניט יענער פארמוטשעטער דארער רויטארמייער מיטנ ערד-שווארצנ פּאָנעם אונ אינעם פארקוויטיקטנ שינעל. דאָס איז געווענ גאָר אנ אנדער מענטש. סײַדנ עפשער די שטימ איז פארבליבנ די זעלבע. אָבער די שטימ זײַנע האָט זי שוינ ניט געדענקט. דאָס איז געווענ א ריינער אונ א שלאנקער מענטש מיט ווײַסע הענט אונ מיט א גלאט אָפּגעראזירטנ פּאָנעם. דער גרויער קאָליר פונ זײַנ שינעל איז געווענ טינקעלער, איידער דער געוויינלעכער קאָליר פונ א מיליטערישנ שינעל, קיינ פּאס האָט ער ניט געטראָגנ. אינ דער רעגע האָט זיכ איר אויסגעדוכט: מיט יענעמ נאזארעווסקינ האָט מענ געקענט וועגנ אלצ ריידנ, אָבער מיט דעמ—ווער וייס אימ.

— איכ האָב זיכ איבערגעביטנ, עמעס?

— איבערגעביטנ.

— איר אויכ... איכ האָב גאָר פארגעסנ, אז בא אײַכ איז א מיידעלע פאראנ... איכ וואָלט איר געווענ ברענגענ א מאטאָנע.

— פארגעסנ? צי דענ האָט איר געוווסט?

— מיר האָט דערציילט מיכאל טוואריצקי. מיינט ניט, אז דאָ איז עפּעס אנ אומגעריכטע זאכ, צי א וועלכער עס איז שיקזאל. איכ האָב די גאנצע צײַט געארבעט אינ צענטער. ווענ דאָ איז פאָרגעקומענ אָט די גאנצע פארוויקלטע געשיכטע, האָב איכ זיכ אליינ געבעטנ אהער, אונ מע איז מאסקימ געווענ מיט מיר. עפשער וועט מיר זײַנ גרינגער, ווי ווענ עס איז, אויסקלאָרנ דעמ איניענ. איכ קאָנ דאָ אי די היגע אײַנוווינער, אי די געגנט, אי די פארגאנגענע געשעענישנ. אונ אזוי האָט זיכ טאקע באַקומענ. איכ בינ דאָ ניט לאנג, אונ שוינ באוויזנ היפּש קלאָר

צו מאכנ. נאָכ אביסל צײַט — אונ אַלצ וועט אױפשווימענ, ווי בוימל אפנ וואסער.

רײדנדיק אזוי האָט ער געטראכט: „זי אלײנ האָט געמאָלדנ וועגנ דעמ מאנ. נאָר עפשער וועט זי ביזנ סאָפ ניט גײנ, אויב זי ווײס נאָכ עפעס. עפשער איז בא איר דעמלט געווענ א סיבע, אונ איצט איז שוינ די סיבע נישטאָ?“

— זאָגט מיר, — זי האָט א ציטער געטאָנ, — ער איז שולדיק צי ניט? צי האָט ער בלויז געפונענ געלט, צי עפשער... (א רעגע געשוויגנ). צי האָט ער נאָר דרײַ הונדערט רובל געפונענ, צי מער? ער האָט זיכ מוידע געווענ?

נאזארעווסקי האָט אויסגעהאלטנ א פאוזע אונ האָט אזוי גע־ענטפערט:

— ס'איז נאָכ ניט אויסגעקלאָרט געוואָרנ, צי האָט ער געפונענ דאָס געלט, צי צוגענומענ ערגעצ. עס איז נאָר באוווּסט, אז בא אימ איז פאראנ א גרויסע סומע געלט אונ מע דארפ עס געפינענ. ווענ ניט איר — וואָלט איכ אהערצו ניט געפאָרנ, וואָלט איכ אלצ געטאָנ אפ אנ אנדער אויפנ. אָבער דאָ האָבנ מיר דאָכ צו טאָנ מיט אײַכ! פאר דער סאָוועטנמאכט האָט איר א גרויסנ ווערט, אונ איר ווײסט עס אלײנ. איכ געדענק, ווי איר האָט דעמלט געשניטנ בא סקוראטאָוויטשנ אפנ פעלד האָבער, אונ דערנאָכ האָב איכ זיכ דערוווּסט, אז אײַער פאָטער אונ ייִנגע־רער ברודער האָט סקוראטאָוויטש מיט זײַנ באנדע...

— דאָס האָט ער געטאָנ?!

זי איז אינגאנצנ אופגערודערט געוואָרנ.

— זײ. אונ דערנאָכ האָב איכ צעגראָמירט די באנדע. איכ בינ געווענ דער קאָמאנדיר פונעמ אָטריאד. נאָר וועגנ דעמ וועלנ מיר נאָכ צײַט האָבנ צו שמועסנ שפעטער. הערט זיכ אײַנ, זאָ־סיע, ווו האָט ער באהאלטנ דאָס געלט?

— גלויבט מיר, אז איכ ווײס ניט.

— איר וועט העלפנ געפינענ?

— גוט, איך וועל זיך ניט באַרויִקן אַזוי לאַנג, ביז איך וועל ניט איבערטרייסלען דעם גאַנצן הויף אויפֿן קאָפּ. איך וועל די גאַנצע צײַט זוכן.

— איך וועל דאָ זײַן אַ טאָג דרײַ, מע קען מיך געפֿינען אין דאָרפֿראַט. איך מיין, אַז איר וועט דאָס געלט געפֿינען.

— איך וועל זיך סטאַרען צו געפֿינען, אָפּ געוויס אָבער קען איך ניט צוזאָגן.

— גוט. אין אַ טאָג אַרום וועל איך אַליין פֿאַרגיין צו אײַך. הייסט עס, האָבן מיר זיך דערערט. וואָס טראַכט איר אַליין וועגן דעם דאָזיקן גאַנצן איניען?

— וואָס איך טראַכט! און וואָס זאָגט ער אַליין?

ער האָט אויסגעהאַלטן אַ פּאַוזע און אַוועקגעזעצט זיך. זי האָט פֿאַרשטאַנען: וועגן דעם וועט ער גאָרנישט ניט דערציילן. זײַן פּנים איז געוואָרן אַ פֿרעמדער און אַ קאַלטער. זי האָט אָנגעהויבן ריידן:

— איך ווייס ניט וואָס צו טראַכטן. דאָס, וואָס איך האָב געוווּסט און געטראַכט, האָב איך דעמאָלט גלײַך דערציילט דעם אויספֿאָרשער. מיר איז געווען שווער מיט אים צו לעבן, און באַלד וועל איך אײַך זאָגן פֿאַרוואָס. נאָך פֿון יענער צײַט, ווען ער האָט געפּיטערט די בעהיימעס בײַ סקוראַטאָוויטשן... זײַן פֿאָטער האָט געהונגערט און איז קראַנק געווען... סקוראַטאָוויטש האָט פֿאַרמאָגט פֿון אַלדאָס גוטס...

קאָנדראַט נאַזאַרעווסקיס פּנים האָט זיך צעלויכטן מיט אַלע זײַנע שטריכן. ער האָט געהערט, און אים האָט זיך אַזוי געוואָלט אין די דאָזיקע מינוטן ריידן מיט איר אַנדערש און אין אַן אַנדער אומגעבונג! לעבעדיקע בילדער זײַנען אים דורכגעשווומען פֿאַרבײַ די אויגן: אָט פֿרעגט זי נאַיִוו בײַ סקוראַטאָוויטשן, פֿאַרוואָס ער האָט ניט אײַנגעשפּאַנט קיין בעסערן פֿערד, אָט שמועסט ער בײַ איר אינדערהיים מיט איר קלענערן ברודער, וועלכן די באַנדיטן האָבן שפּעטער דערהאַרגעט, אָט זיצט זי

איצט קעגנ אימ אונ רעדט. ער האָט פארמאָגט א רײַכע פּראק־טיק פונ קענענ זענ מענטשנ אפ דורכ אונ דורכ, לײענענ אפ זײערע פּענעמער, פאנאנדערפּלאָנטערנ אינ זײערע נעשאָמעס דאָס, וואָס זײ האָבנ טײלמאָל אלײנ ניט געקענט צעפּלאָנ־טערנ.

— צײַטנווײַז האָב איכ אימ ניט געקענט אָנזענ, צײַטנווײַז ראכמאָנעס געהאט אפ אימ. ער איז פײַק צו איזרעקעווענ זיכ איבער א צווײטנ, ער איז פײַק צו פּײַניקנ זײַנ אײ־גענע פאמיליע, אונ טײלמאָל גיב איכ א טראכט—פארוואָס איז ער אזא... איכ קענ זיכ דאָ ניט פאנאנדערקלײַבנ... איכ וועל אלצ טאָנ פונ פולנ הארצנ, קעדײ העלפנ אײַכ.

„זי זאָגט דעמ עמעס, זי איז אופריכטיק"—האָט ער א טראכט געטאָנ.

זײ האָבנ געשוויגנ א מינוט פינפ. נאזארעווסקי האָט גערויכערט, א בעט געטאָנ וואסער.

— ווו איז איצט אײַער שוועסטער, אירינע?

— פונ וואנענ קאָנט איר זי?

זי האָט גענומענ דערצײלנ וועגנ דעמ דעמלטיקנ צערויִנירטנ וואָקזאל אינ שטעטל, וועגנ דער סצענקע מיט אירינקענ אונ דעמ אלטנ מאנ מיטנ זאק, וועלכער האָט אײַנגעזונ אינ אירינקעס לײַדנ בלויז כיטרע גענג. נאזארעווסקי האָט גענטפערט:

— אירינקע האָט געענדיקט אנ אינסטיטוט. דעמ זומער איז זי אוועקגעפאָרנ אינ געסט צו נעסטעראָוויטשנ, דעמ נאטשאלניק פונ דער עלעקטרעסטאנציע־בויונג אפ דער בלאָטע נעבנ דרווכאטע (אמאָל, קלײנווײַז, האָט זי בא אימ געלעבט). אונ איצט איז זי דאָרט פארבליבנ ארבעטנ: אפ דער בויונג זײַנענ זיכ צונויפגעפאָרנ אסאכ מענטשנ מיט פאמיליעס אונ קינדער, געקומענ זײַנענ זײ פונ ווײַט, איז אויסגעקומענ דאָרט צו עפענענ א ספּעציִעלע שול אונ א קינדער־גאָרטנ. מיט דעמ־אָ פארוואלטעט זי. נעסטעראָ־

וויטש האָט שוין געזען, זי זאָל דאָרט פארבלייַבן... פארלאָז איך זיך, הייסט עס, אף אייַך, איך קאָן אייַך פון לאנג, איר וועט אונדז העלפן אין דער אויספאָרשונג.

זי האָט געטראכט: „וועגן אירינקען האָט ער מיט מיר אָפן-הערציק געשמועסט, וועגן אונדזער ערשטער באגעגעניש אפ סקוראטאָוויטשעס פעלד אויך, נאָר דאָ, וועגן אָט דעם איניען, רעדט ער מיך עפעס אלץ אייַן, גיט מיר פארשיידענע אָנצוהער-רענישן, דערעדט ניט ביזן סאָף, שוויַיגט, — ער גלויבט מיר ניט? און דאָס איז דער זעלבער מענטש, וועמען איך האָב געוואָלט אָן אופהער דערציילן וועגן אלע מייַנע שווערע מינוטן!"

נאזארעוווסקי האָט געגלעט סלאוועס איבערן קעפל.

— ווי רופט מען דיך, מיידעלע?

— סלאווע.

— דו האָסט געמיינט, אז איך בין די מילכאָמע?

— ווייַל די מילכאָמע איז א שרעקלעכע.

— דו האָסט געזען א מילכאָמע?

— דער טאטע האָט דערציילט.

— און איך בין דען א שרעקלעכער?

סלאווע האָט זיך אויסגעדרייט צו דער מאמען און באהאלטן דעם פּאָנעם אירונ. נאזארעווסקי האָט ווידער א גלעט געטאָן סלאוועס איבערן קעפל. אין א ווייַלע ארום האָט ער זיך אָפּגע-קערט, און פון זייַן פּאָנעם איז ארפּגעשווומען א שמייכל: ער האָט געטראכט, עפעס פלאנירט. ער האָט זיך געזעגנט און איז ארויס פון שטוב, אריַינגעזעצט זיך אין אווטאָמאָביל און פאר-מאכט דאָס טירל. דער שאָפער האָט אוועקגעיאָגט די מאשין. העצקענדיק זיך איבערן פעלד-וועג, וועלכער האָט קיינמאָל גאָרנישט געזען אויסער פויערישע פורן, האָט נאזארעוווסקי א צונד געטאָן אן עלעקטריש לעמפעלע און פארשריבן צו זיך אין בלאָקנאָט: „זייַן קליינע טאָכטער זאָגט, אז א מילכאָמע איז שרעקלעך, און אז דאָס האָט איר דער טאטע געזאָגט".

ער האָט פארלאָשן דאָס לעמפל, באהאלטן דעם בלאָקנאָט מיטן בלײַפעדער אין קעשענע. דער אווטאָמאָביל איז ארײַנגעפאָרן אין א נאָדל־וואלד. נאזארעווסקי האָט א בעט געטאָן דעם שאָ־פער, ער זאָל פאָרן פאוואָליע, געלאסן. ער האָט אָפגעעפנט אביסל דאָס טירל, זיך אָנגעבויגן צו דעם און אן אָטעם גע־טאָן מיט דער פולער ברוסט. פון דעם רייעך, וואָס האָט זיך געטראָגן פונעם פארפרוירענעם וואלד, האָט זיך דער קאָפ גע־קענט פארדרייען. ער האָט ווידער אָנגעצונדן דאָס לעמפל און דערמיט באלויכטן די זײַַאנט פון די שטילע נאָדלביימער. די דאָזיקע וואנט האָט זיך גערוקט פאמעלעך, הינטער איר האָט זיך געפילט א רויִקע פינצטערניש. פונויבן איז געלעגן א דופ־טיקע שניי־דעקע, פונונטן איז קיין שניי נאָך ניט געווען. אונ־טער דעם דאָזיקן שניי־צודעק האָט זיך געצויגן א פארפרוי־רענע גרינקײַט לענגויס דעם וועג, א יאָדלע האָט זיך איבער־געגאָסן מיט אלע שאטירונגען פון גרינעם קאָליר. וואָס לענ־גער אזוי פאָרן און אזוי אָפרוען!

אין דער זעלבער צײַט האָט עמעצער שטיל אָנגעקלאפט אין פענצטער פון טווארעצקעס שטוב. זאָסיע האָט א ציטער געטאָן און איז צוגעגאנגען צום פענצטער. באלויכטן פון דעם שטר־ביקן אָפשײַן, האָט זיך דאָרט ארײַנגערוקט אין שויב א דריבנע פענעמל. צופיל איז שוין געקראָכן אין די אויגן דאָס בערדל, א שטשופלע און א שיטערע, צו איינציקע הערעלעך. דערנאָך שוין, ווען דער מענטש איז ארײַן אין שטוב, האָט זאָסיע דערקאָנט, אָדער ריכטיקער געזאָגט, זיך דערמאָנט. צוערשט אָבער האָט זי ניט געוואָלט עפענען די טיר. דער מענטש האָט גיך־גיך געשאָטן אין שויב ארײַן:

— זאָגט איר, אז מיכאל טווארעצקי איז ניטאָ אינדערהיים? אוועקגעפאָרן? ס׳מאכט ניט אויס, כ׳וועל ערגעץ־ווו אפן טאָפ־טשאן, אָדער כאָטש אפ דער ערד — א סנאָפ שטרוי, ברודערל, און אבי געזונט, זיך דורכשלאָפן און מאָרגן פרי לאָז איך זיך

װײַטער... אָ, גאָט מײַנער, איר האָט נאָכ, אפּאָנעמ, ניט אָפּגעּ־
טראָגנ דעמ פּעלצ, װאָס איכ האָב אײַכ אופּגענײט.

— דארפ מענ גלײַכ זאָגנ, װער דאָס איז, אונ אזױ—גײ
טרעפ! האָט זיכ זאָסיע בעקאסט, עפּענענדיק די טיר.

דער פּעלצנ־שנײַדער איז ארײַנ אינ שטוב. דער פּאָנעמ א
פארפרױרענער, דאָס פּעלצל—װי בלעכ, די נאָז—א
רױטע. דער שנײַדער האָט אראָפּגענומענ דאָס היטל.

— א גוט אָװנט זאָל זיכ צו אײַכ ארײַנכאפּנ, װי לעבט זיכ?
אָהאָ־אָ, די קלײנע איז שױנ פײַנ אױסגעװאָקסנ!

— ניט פארגעסנ?

— אכ, גאָט מײַנער, װאָס הײסט פארגעסנ? דאָרט, װו איכ
בינ נאָר אײנמאָל געװענ,—איז שױנ פארטיק. אפּ אײביק װעט
שױנ פארבלײַבנ אינ זיקאָרנ. בא אײַכ האָב איכ דאָכ גענײט,
געװעכטיקט. איכ קאָנ אלעמענ, פונ דװוכאטע ביז אזש אָפּ יעּ־
נער זײַט אױסגעבונדנ. (ער האָט א מאכ געטאָנ מיט דער האנט
אינ זעקס, צי אינ זיבנ זײַטנ). איז אָט װעל איכ אײַכ דערצײלנ—
איכ גײ צו צו סטעפּורזשינסקיס שטוב, גיב א קוק אינ פענצטער־
ערשט דאָרטנ זיצט באמ טיש דאָס עמעסע געזינדל, ברודערל,
עפּשער א מענטשנ צװאנציק, אונ פונ טיש גײט א פּארע אזש
ביזנ סטעליע. איכ זע—מע עסט הײסע קארטאָפּל. אונ אלע
אומבאקאנטע מענטשנ. װאָס איז דאָס פאר אנ אָנשיקעניש, טראכט
איכ מיר, דאָס איז דאָכ ניט סטעפּורזשינסקיס געזינד. בא יענעמ
איז דאָס געזינד—אײנס־צװײ אונ פארטיק. גיב איכ א פרעג.
ענטפערט מענ מיר:—עהע, סטעפּורזשינסקי איז שױנ לאנג ניטאָ,
א באלעגופּ געװענ,—אײַ־אײַ־אײַ, װאָס עס טוט זיכ!

— מע האָט אימ ניט ארױסגעשיקט. ער איז אלײנ אנטלאָפּנ,
אנטרונענ אקוראט פּארנ ארױסשיקנ אימ. קײנער װײס ניט װו
ער איז אהינגעקומענ. ער האָט אױסגעפּארקױפט די בעהײמעס,
צעבראָכנ די דרעשמאשינ אונ ניט געװאָרנ.

— אײַ־אײַ, וואָס איך הער!

— טוט זיך אויס, איך וועל אײַך באַלד אָפּקאָכן קאַר־טאָפל.

— אָך. אויב נאָר אײַער גוטער ווילן, פון וועג—הייסינקע קאַרטאָפל... איך, זאָגנדיק, איז אַזוי... (אויסטוענדיק זיך, וואַרטנ־דיק אַף וועטשערע, עסנדיק, לייגנדיק זיך שלאָפן, האָט ער אַלץ דערציילט.) איך קום צו גיין אַהער—מע דאַרף ערגעץ נעכטיקן, צוגעפאַלן די נאַכט. וווּהין כאַפּט מען זיך אַרײַן? בין איך אַוועק צו סטעפּורזשינסקין—איר מיינט, איך וואָלט דאָרט ניט געקענט איבערשלאָפן די נאַכט? אַזויפיל פעלצן אים אויפגעניייט אַף מײַן לעבן. אָבער זע נאָר, וואָס פון אים איז געוואָרן? איך בין זיך געקומען רויִק, איך טראַכט זיך—נו! האָב איך זיך אַוועקגעלאָזט אין מײַן זײַט, צו דוווכאַטע. בין איך געזעסן—געזעסן, קיין אַרבעט איז ערגעץ ניטאָ. אַרום אָט די קאָלווירטן קאָכט איצט פון מענטשן, ווי אין אַ קעסל. און דאָ האָב איך, ברודערל, אַזוי אַ טראַכט געטאָן—וואָס וועל איך זיצן אָן אַרבעט און אופּעסן דאָס, וואָס איך האָב פאַרדינט ביז איצט, נו, בין איך... איך האָב דאָרט אַ שטוב געדונגען—עס, אויך מיר אַ שטוב, אַף מײַנע סאָנים גע־זאָגט געוואָרן. אַ קוזניע מיט אַ צעדרייטער שוועל. די גאַנצע צײַט ביז איצט איז דאָרט געווען אַרבעט, כאָטש פאַר צענער, און איצט—ווי מיט אַ מעסער אָפּגעשניטן. דעם עמעס געזאָגט, האָבן אייניקע ווי געפילט, אַז מע וועט מאַכן אַ סאָף צו די באַלעגופים, און זיי האָבן נאָך מיט אַ האַלב יאָר פריִער געמאַכט אַ טעל פון זייערע שפּײַסן, צעקוילעט, האָבן מיטאַמאָל גענומען אויסאַרבעטן די פעלכלעך און נייען פעלצן—שפּעטער האָט מען זיי אין אָט די פעלצן אַרויסגעשיקט ערגעץ ווײַט. דעם עמעס געזאָגט, האָב איך מכילעס געטראַכט צו פאַרבלײַבן דאָ אַף שטענדיק, מיר איז דאָ געפעלן אי די ערד, אי די מענטשן; בין איך אַזוי אָפּגעזעסן אַ יאָר מיט צונויפגעלייגטע הענט. און דאָ, טראַכט איך נעב, ברודערל מײַנס, איך הער, וואָס מענטשן זאָגן—

אין מײַן קאנט, ארום דוואָכאטע, האָט זיך גאָר געעפנט א פּאַ־
בריק אזא, מע קען דאָרט פארדינען. ניטאָ קיין פּעלץ צום נייען
איז פאראן ערד צו גראָבן אָדער עפּשער נאָך עפּעס גרינגערס.
אין די בלעטער שרײַבט זיך טאָג־אײַן טאָג־אויס (דער באַלע־
באָס, בא וועמען איך האָב געוווינט, האָט א ייִנגל, לייענט ער
אויס יערן טאָג אַלע בלעטער), אז ארום דוואָכאטע פארענדיקט
מען דורכפירן דורך דער בלאָטע א טריקן־קאנאל, און אין א
וואָך ארום שרײַבט מען אזוי אין די זעלביקע בלעטער: פון דער
מאָכיק־בערגלדיקער לאָנקע אונטער דוואָכאטע איז אָפּגעפאלן דאָס
גאנצע וואסער. נו, טראכט איך, הערנדיק דאָס, דוואָכאטע! איך
שטאם דאָך פון דאָרטן, גאָט מײַנער! דאָרט שטייט דאָך מײַן
שטוב, א קלאָג צו אײַך! (זאָסיע האָט זיך אָפּגעקערט און פאר־
ביסן א ליפּ, קעדיי ניט צעלאכן זיך.) נו, בין איך טאקע אוועק,
וואָס האָב איך זיך וואָס צו קלײַבן, מישטיינס געזאָגט: א טיש
און טאָפּטשאן—איז דאָס אויך דעם באַלעבאָס, אפּן טיש האָב
איך געניית און אפּן טאָפּטשאן געזעסן. (דער שנײַדער האָט
געמאכט א פּאוזע: ער האָט ארויסגענומען פון טאָרבע א שטיקל
כאזער און צוגערוקט זיך צו די קארטאָפל. דערטאפּט אין קע־
שענע פון רעקל א פּלאטשיקע פלעשל, נאָך פון די צײַטן פון
דער זײַטשישער מילכאָמע, און גענומען אָפּדרייען דאָס דעקל.
ער האָט איין מאָל א צי געטאָן פון פלעשל, א קרעכץ געטאָן,
זיך פארקרימט, גענומען זיך צו די קארטאָפל. דערנאָך האָט ע־
אופגעהויבן דאָס פלעשל אין האנט). עפּשער וועט איר צוליב
אפּעטיט נעמען אביסעלע? איר ווילט ניט! איר טרינקט ניט!
עפּשער וועט דאָס קינד נעמען א לעק צו די ליפּן? שלאָפט? נו,
זאָל עס שלאָפן געזונטערהייט. דאָרט, ווו איך האָב איצט געניית,
איז די ערד נאָך א בעסערע ווי בא אײַך. דאָס איז אהין, צום
גרענעץ־צו. דער טײַוול ווייס אים, פונדאנען וועט עפּשער זײַן
א ווערסט פופציק, אויב ניט די גאנצע זעכציק. דאָרטן קאָרמעט
מען אויס כאזיירים—איי־איי־איי! איר זעט, סארא כאזער! פאר־

זוכט א שטיקל. נו, פארזוכט! אָט וועל איך אײַך אָפּשנײַדן.
(אָפּגעשניטן. זאָסיע האָט זיך אוועקגעזעצט עסן.) דאָרט איז בא זיי פאראן א כאזערצוכטלערישער סאָווירט—וואָלט איר א קוק געטאָן סארא כאזיירים! עס שטייען אזעלכע כאזיירים, אז, איך זאָל אזוי לעבן, א וואָלף וועט זיי ניט נעמען. ווי די בערג! פעטס איז דאָרט אפ זיי—עפּשער א האלבער וואגאָן! סווינע איז דאָרט פאראן, גאָרטנוווארג אלערליי. מע זאָגט, אז יענע געגנט קאָרמעט עפּעס זייער אסאך שטעט מיט כאזערפלייש, און זיי האָבן נאָך אויך אָנגעהויבן שיקן קיין אויסלאנד. דאָרט איז דאָך אמאָל געווען איינער א כאזער־סויכער כורס—ער פלעגט קויפן, איבערפארקויפן, אָפּשיקן—אָנגעלעבט מיליאָנען. מיט א צײַט צו־ריק האָב איך אים איינמאָל געזען, איך האָב געגייט פעלצן אין א שטוב באם רעכטן וועג, און ער איז דורכגעפאָרן פארבײַ אפ א פּאָר פערד מיט א קוטשער. די רעדער האלטן אין איין טראסקען, און ער אליין—אזא שווארצער נעפעש, א דריבנער פּאָנעם, אין א מאָדנעם קאפעליוש. אהא, זיך דערמאָנט! לייענען קענט איר? לייענט איבער, איך אליין וועל מיט פארגעניגן הערן נאָכאמאָל. נאָך יענע וואָך האָט דעם באלעבאָס זון געלייענט, איך האָב זיך צוגעהערט—ברידערלעך מײַנע, מע שרײַבט וועגן כורסן, איך האָב דאָך אים געזען! נאָך ווי געזען! איצט לעבט ער אין אויסלאנד, פארלעבט מיליאָנען, געקויפט א פאבריק, געלאָזן אין גאנג־פלאצט, גייט ניט, עפּעס קלעפּט זיך ניט, שטרײַקן, דאָס־יענץ. ער וויל א מילכאָמע, וויל ווידער אהער קומען, דאָ איז בא אים געווען א מאיאָנטעק—דער ווײַבס גארן. כורס! איך האָב דאָך אים איינמאָל געזען!

— מײַן טאטע האָט אים ניט איין מאָל געזען!

— נו, איז לייענט איבער.

פון דער בוזעם־קעשענע האָט ער ארויסגענומען א צײַטונג. דאָס איז געווען בלויז א רעשט פון א צײַטונג. דאָס איבעריקע האָט מען ארויסגעריסן אפ פאפּיראָסן, אָבער יענץ אָרט איז גאנץ

געבליבנ. זאָסיע האָט איבערגעלייענט, דער שנײַדער האָט, הערנ־דיק, געאָכקעט: „איכ האָב דאָכ אימ געזענ, אונ זײַנ מאַיאָנטעק ווייס איכ אויכ". דאָס איז געווענ א סאָוועטישע צײַטונג. דאָרט איז געווענ אנ איבערבליק איבער די ארטיקלענ, טעלעגראמעס אונ מעלדונגענ פונ די מײַרעװ־װײַסרוסישע צײַטונגענ.

„אינ איינזאמקײַט אונ אינ טרויער, אפנ צוויי־אונ־ווי־בעציקסטנ יאָר פונ זײַנ לעבנ, ווײַט פונ זײַנ אייגענעמ מאַיאָנטעק,—פונעמ געבורט־אָרט פונ זײַנע עלטערנ אונ זיידעס, האָט דער פאנ שאטראָווסקי אומגעקערט גאָט זײַנ נעשאָמע. דער דאָזיקער טויט איז פאָרגעקומענ קימאט איינצײַטיק מיטנ טויט פונ א צווייטנ פאטריאָט פונ ווײַט־רוסישנ קאנט—פונ פאנ קאנדיבאָוויטש. אָט אזוי נעמט צו דער אומבעראכמאָנעסדיקער טויט די בעסטע זינ פונ אונד־זער פאָטערלאנד".

אפ דער לעווײַע פונ פאנ קאנדיבאָוויטש איז בײַגעווענ דער פאנ כורס. אפנ פרישנ קייווער האָט דער פאנ כורס געהאלטנ א רעדע: „דער לײַדנדיקער גײַסט פונ די פאר־יאָגטע אונ פארטריבענע, וועלכע זײַנענ אינ זייער צײַט געצוווּנגענ געווענ צוליב דעמ באָלשעוויזמ פארלאָזנ דאָס היימלאנד, שוועבט איבער אונדז אונ פאָדערט פונ אונדז, לעבעדיקע, נעקאָמע אונ אנטשיידענע טאטנ אפ פאר־ניכטנ דעמ באָלשעוויזמ".

דער שנײַדער האָט א צי געטאָנ פונ פלעשל. („עכ, אונטער־וועגס איז עס גוט".) זײַנע אויגנ זײַנענ געוואָרנ שמאָלינקע, א ליפ האָט בא אימ אָנגעהויבנ צוקנ.

— ווי זאָגט איר, שרײַבט זיכ דאָרט? לײַדנדיקער גײַסט? וועלכער? וואָס פונעמ טויטנ? פונ פאנ קאנדיבאָוויטש? קככע—טפו! (נאָכאמאָל א צי געטאָנ פונ פלעשל אונ עס באהאלטנ אינ קעשענע.) איכ קאָנ דאָכ אי שאטראָווסקינ, אי קאנדיבאָוויטשנ,

פריצים פונ אונדזער קאנט! קאנדיבאָוויטש, פונקט ווי כורס, איז פונ די סאָכרים.

„אפ א פארזאמלונג פונ דער אינדוסטריִעלער געזעל־שאפטלעכקײַט איז דער פאנ כורס ארויסגעטראָטנ מיט א רעדע, אינ וועלכער ער האָט גערופנ די רײַכע לײַט א קער צו טאָנ די אויגנ אפ מיזרעכ, וועלכער ווארט אפ א פעסטער האנט פונ מײַרעוו".

זאָסיע האָט אוועקגעלייגט אפנ טיש די צײַטונג. כורס נאָמענ האָט איר גאָרנישט ניט געזאָגט. פונ קליינוויַיז אופ האָט זי וועגנ אימ אסאכ געהערט, נאָר זי האָט אימ קיינמאָל ניט געזענ אונ קיינמאָל האָט זי דער דאָזיקער נאָמענ ניט אינטערעסירט. דער שיקערלעכ־פארכושטער שנײַדער איז ארויס פונ טיש אונ אמאָל פינפ אָפגעדאנקט דער באלעבאָסטע. ער האָט זיכ גענומענ אויס־בעטנ אפנ באנק, וואָרפנדיק א וואָרט איבער א וואָרט:

— כורס! כ׳האָב אימ איינמאָל געזענ. אָהאָ!.. כ׳וועל זיכ אוועקלאָזנ אינ מײַנע קאנטנ, וועגנ דוווכאטע רעדט מענ איצט אומעטומ, וואָס פאר אנ ארבעט דו ווילסט, וועסטו דאָרט גע־פינענ, אזא מינ פאבריקע איז דאָרט אוועק! דאָרט האָב איכ דאָכ אנ אייגנ ווינקעלע, מײַנ אייגענע שטוב שטייט דאָרט. אָהאָ, אנ אייגע־נער ווינקל! געקומענ—אונ שוינ אינדערהיימ, לעב זיכ, אבי גע־זונט. שלאָפט געזונטיקערהייט, באלעבאָסטעטשקע.

אינ א מינוט ארומ איז ער שוינ שטארק געשלאָפנ. אפמאָרגנ האָט ער זיכ אָנגעהויבנ קלײַבנ אינ וועג נאָכ פארפינצטער: שלאָפנ אסאכ איז ער ניט געווינט געווענ, אונ זײַנע פיס האָבנ זיכ ניט געשראָקנ פאר קיינשומ וועג. די באלעבאָסטע איז נאָכ ניט אופגעשטאנענ.

— ווהינ־זשע איז ער אוועקגעפאָרנ אײַער מאנ?

— אוועקגעפאָרנ, עפעס געדארפט דאָרט.

זאָסיע האָט געוואָלט, ער זאָל גיכער אוועקגיינ. זי האָט מוירע געהאט, ער זאָל ווידער ניט אָנהייבנ זײַנע אומענדלעכע מײַסעס.

דער שנײַדער איז אװעק. זאָסיע איז געשטאַנען אינמיטן שטוב,
װי א פארשטײנערטע. זי האָט זיך פאר גאָרנישט ניט געװאָלט
נעמען. „עס זאָל זיך כאָטש גיכער אלץ ענדיקן". װען עס איז
ליכטיקער געװאָרן, איז זי אװעק זוכן. יענעם טאָג האָט זי ביז
סאמע אָװנט איבערגעטרײסלט דעם הױף. עס איז געבליבן סײַדן
אופהײבן די מיסט אין שטאל. צו דעם אָבער האָט זי שױן קײן־
שום כײשעק ניט געהאט. זי האָט גאָרנישט ניט געפונען, קײן
געלט איז אין ערגעץ ניט געװען. „אָט האָט ער מיר פארגעבן
אן ארבעט,—האָט זי געטראכט װעגן מיכאלן,—האלט ער כאָטש
אלײן, דארף נאָך א צװײטער צוליב אים אױך קײן רו ניט
האָבן". די סינע צו מיכאלן האָט זיך בא איר פארשטארקט,
צײַטנװײַז האָט זיך איר אפילע געװאָלט אומבאדינגט געפינען
א װעלכן עס איז באװײַז פון זײַן שולדיקײַט. אינאָװנט האָט
זי אָנגעצונדן א לעמפל און איבעראנײַס איבערגעטרײסלט אלץ
אין שפיזארניע. אין אָט דעם אָװנט איז זי דערגאנגען צו דער
העכסטער אָנשטרענגונג פון די נערװן. באהערשט פון א פינצ־
טערער שטימונג, האָט זי זיך גענומען פאר דעם מאנס צע־
פליקטע קלײדער—פאר דער זעלבער אָפגעקראָכענער סאָלדאטי־
שער קורטקע, װאָס ער האָט געטראָגן יענעם גאנצן זומער
און הארבסט און װאָס ער האָט ארײַפגעװאָרפן פון זיך דעמלט,
װען מע האָט אים ארעסטירט און ער האָט געבעטן א דערלױבע־
ניש אָנצוטאָן טרוקענע קלײדער. דורכטאפנדיק די דאָזיקע פאר־
פאסקודעטע שמאטע, האָט זי באמערקט אז אין אײן אָרט איז װי
עפעס פארנײט אונטערן אונטערשלאק. זי האָט צעטרענט דעם
נאָט, פאנאנדערגענומען די שװארצגעװאָרענע װאטע, און—
אירע אױגן האָבן זיך ברײט צעעפנט, די הענט האָבן פאָרזיכטיק
אװעקגעלײגט די װאטאָװקע אפן טיש—דאָרט איז פארנײט גע־
װען א פעקל דרײַערלעך. „זאָל עס אזױ ליגן אפן טיש, איך
װעל ניט טשעפּען, ביז נאזארעװסקי װעט קומען. װידער דרײַ־
ערלעך? װאָסערע? יענע דרײַ הונדערט רובל האָט צוגענומען

דער אויספֿאָרשער. די ערשטע צוויי דרײַערלעך האָט ער אַליין אָפּגע־
געבן. הייסט עס, אַז בא אים איז געווען מער געלט. ער האָט ער־
געץ באהאלטן, און דאָס דאָזיקע געלט האָט ער פֿאַרבייט — ווײַל
ער האָט געדאַרפֿט עפּעס עפּעס קויפֿן. (אַזוי איז עס טאַקע
געווען, שפּעטער איז עס קלאָר געוואָרן.) און ווען ער וועט
זאָגן, אַז דאָס איז שוין דאָס לעצטע געלט, אַז מער איז שוין
ניטאָ? ווער־זשע וועט אים איצט גלויבן?"
— מאַמע, פֿאַרוואָס קומט ניט צו פֿאָרן דער טאַטע? — האָט
סלאווע אַ פֿרעג געטאָן.
די מאַמע האָט גאָרניש געענטפֿערט. צוויי טרערן האָבן זיך
אַראָפּגעקײַקלט פֿון די אויגן אַפֿן פּאָנעם און זײַנען אַזוי פֿאַר־
גליווערט געוואָרן. זי האָט זיך אַ צאַפּל געטאָן, צונויפֿגעדריקט
די ליפּן. אויב ביז איצט פֿלעגן נאָך בא איר טרעפֿן מאָמענטן
פֿון וואַקלונגען, אויב ביז איצט איז געווען אַן אומבאַשטימט־
קײַט אין אירע באַציִונגען צום מאַן און צו זײַן טאַט, האָט זי
פֿון דעם דאָזיקן מאָמענט אָן באַקעמפֿט אין זיך דאָס אַלץ. „צו
נאַזאַרעווסקין וועל איך ניט גיין, זאָל ער אַליין קומען אַהער".
אין איר באַציִונג צו נאַזאַרעווסקין איז בא איר פֿאַרבליבן
עפּעס אַ ווידערגעפֿיל: „עפּשער דאַרף מען אַזוי אַפֿ זײַן אָרט,
נאָר פֿונדעסטוועגן, פֿאַרוואָס האָט ער געשוויגן, ווען איך האָב
אים עטלעכע מאָל געפֿרעגט? יענער נאַזאַרעווסקי, וואָס איז
אַמאָל געפֿאָרן פֿון פֿראָנט אַ קראַנקער און אַ פֿאַרווונדעטער,
איז געווען אַן אַנדערער".
נאַזאַרעווסקי איז פּונקט געקומען אין דעם מאָמענט, ווען זי
האָט אַזוי געטראַכט. ס'איז געווען אינאָוונט. ווידער האָט זיך
דער אווטאָמאָביל שטיל אָפּגעשטעלט נעבן שטוב. זי האָט גע־
זאָגט צו נאַזאַרעווסקין:
— אָט איז געלט, איך האָב עס ניט אַרויסגענומען. ווי איך
האָב געפֿונען, אַזוי האָב איך עס אַוועקגעלייגט.
— מער איז ערגעץ ניטאָ?

— ניט געפונענ. איכ האָב געזוכט אומעטומ. שוינ מער ניטאָ ווו צו זוכנ. סײַדנ ערגעצ אינ פעלד, נאָר גײנ זוכנ אינ פעלד וועל איכ זיכ ניט אונטערנעמענ.

— ווי איז אײַער מיינונג וועגנ דעמ אלצ?

— איכ מיינ, אז מע דארפ אימ ניט גלויבנ, ווענ ער וועט וועלנ דערווײַזנ, אז דאָס איז דאָס לעצטע געלט. וויבאלד ער האָט מיר די גאנצע צײַט געלײַגט... מע דארפ בא אימ פאָדערנ, ער זאָל זאָגנ, ווו איז דאָס איבעריקע געלט. אויב ניט—איז זאָל ער דערווײַזנ מיט פאקטנ, אונ ניט מיט פוסטע רייד, אז בא אימ איז מער קיינ געלט ניטאָ.

נאזארעווסקיס פאָנעמ האָט פארלאָרנ זײַנ פארגליווערטקײַט. נאזארעווסקי האָט אויסגעשטרעקט זאָסיענ א האנט:

— איצט גלויב איכ אײַכ אינ אלצ. איכ בינ ניט לאנג געקר־מענ, העלפנ דער אויספאָרשונג. איכ האָב איבערגעקוקט די פראָטאָקאָלנ פונ זײַנע באווײַזנ. ער הערט ניט אופ צו טײַנענ איינס: געפונענ עטלעכע דרײַערלעכ אונ דערנאָכ—דרײַ הונ־דערט רובל. אונ שוינ. אונ מער ווייס ער גאָרנישט. הערט נאָר, וואָס טראכט איר וועגנ דעמ דאָזיקנ גאנצנ איניענ?

— איכ האָב אסאכ געטראכט פריִער אויכ. איכ קענ זיכ צו גאָרנישט ניט דערטראכטנ.

— איר ווייסט, דאָס איז זייער א וויכטיקער איניענ. נעסטע־ראָוויטש, אנ אלטער פארטיזאנ, אנ אָרדענטרעגער, א פארדינסט־פולער מענטש, דער נאטשאלניק פונ דער גאנצער בויונג—האָט זיכ געפאקט אינ אזא לאגע, אז מעקאנע זײַנ אימ איז ניטאָ וואָס. א טייל פונ די ארבעטנ איז אָפּגעשטעלט געוואָרנ אפ צוויי כאדאָ־שימ—ניט געווענ מיט וואָס צו צאָלנ די ארבעטער. מענטשנ האָבנ זיכ אָנגעהויבנ פאנאנדערגיינ. שפעטער איז אויסגעקומענ ווידער צונויפקלײַבנ זיי. בלויז אזא מענטש, ווי נעסטעראָוויטש, האָט געקענט ניט דערלאָזנ צו פאניק אונ פאנאנדערפאל. עמע־צער האָט א ביס געטאָנ, הינטעשער זונ. ווענ מע וואָלט קלאָר

געוווּסט, אז דער דערמאָרדעטער איז געווענ סעדאַס,—וואָלט מענ געקענט באטראכטנ דעם איניענ גענויער. איר קענט גאָרניסט זאָגנ וועגנ דעם איניענ?

—נײנ, ניט ער האָט מיר עפעס געזאָגט, ניט איכ אלײנ קענ זיכ פאנאנדערקלײַבנ אינ דעם.

נאָכ דעם דאָזיקנ שמועס איז קאָנדראַט נאזארעווסקי געוואָרנ אינ זאָסיעס אויגנ דער זעלבער אמאָליקער רויטארמײער, וואָס זי האָט דאָס ערשטע מאָל באגעגנט אינ אירע יונגע יאָרנ. אז ער איז ארויס פונ שטוב אונ אוועקגעפאָרנ, האָט זי זיכ דערפילט אײנזאם.

זי האָט ווי געוואַרט אפ עפעס, אלצ האָט זי געטאָנ עפעס ווי צײַטווײַליק. זי האָט זיכ פאר גאָרניסט ניט געוואָלט נעמענ—אפ אזויפיל איז זי געווענ דערשיטערט „פונ אָט דער גאנצער געשיכטע. זי האָט געוואַרט, „דער ווינטער זאָל שויג גיכער אדורכגײנ, כאָטש וואָס וועט זײַנ פרילינג?—וועגנ דעם האָט זי אלײנ אויכ ניט געהאַט קײנ קלאָרע פאָרשטעלונג. זי האָט זיכ געסטארעט צוזאמענ מיט סלאַווענ זײַנ וואָס מער צווישנ מענטשנ—דאָס פלעגט זי אביסל אופמונטערנ. זי האָט זיכ פארשריבנ אינ קאָלווירט, אָפגעגעבנ אהינ אלצ, וואָס מע האָט באדארפט, אונ אָנגעהויבנ גײנ אפ דער ארבעט.

קײנער פונ די יעניקע, וואָס האָבנ געפירט מיכאל טווארִיצ־קיס איניענ אונ, הײסט עס, אויכ דעם דאָזיקנ גאנצנ איג־יענ, האָט ניט געקאָנט זאָגנ—צי זאָל מענ האלטנ די אויספאָר־שונג פאר געענדיקט, צי ניט. אויב מע זאָל האלטנ די אויס־פאָרשונג פאר געענדיקט, דארפ מענ, הײסט עס, מאסקימ זײַנ מיט דעם, אז ס'איז גאָרניסט ניט אויסגעקלאָרט געוואָרנ. אונ ס'איז ניט באוווּסט געווענ—פאר וואָס מע זאָל זיכ נעמענ ווײַ־טער, קעדײ כאָטש עפעס־וואָס אויסקלאָרנ. קלאָר געווענ איז אײנס: בלויז מיכאל טווארִיצקי אלײנ קענ זײַנ יענער פונקט, פונ וועלכנ מע דארפ אָנהײבנ דעם גאנג פונ דער אויספאָרשונג.

בא אים איז דאָס געלט, און ער האָט אָן אופהער געלייגט אי
דער פרוי, אי די אויספאָרשער. ווער האָט אים געקענט גלויבן.
בא אלע אויספאָרשונג-טוער האָט זיך געשאפן א מיינונג: ער
ווייס עפעס, מיסטאָמע, וועגן אָט דעם איניען, און ער וואָלט
געקענט העלפן צעפלאָנטערן דעם איניען. צווערשט האָט ער אלץ
געטייַנעט: „ווער וואָלט עס זיך ניט געקוואפעט אפ געפונענע
געלט?" דערנאָך האָט ער זיך אָנגעהויבן פארופן אפ זייַן אָפּ-
געשטאנענקייַט: „איך בין א פינצטערער מענטש, צי דען האָב
איך זיך געקענט פאנאנדערקלייַבן, ווי זאָל איך בעסער טאָן?"

— די פרוי האָט אייַך געלערנט ווי צו טאָן.

— זי האָט געקענט מאכן א טעל פון אלץ, און ס'וואָלט ניט
געווען פון וואָס צו לעבן. אָט אזא איז זי.

— א וועלכע?

— אָפּגעלעבט דעם טאָג—און מער דארף זי גאָרנישט. און
וואָס וועל איך דעם קינד איבערלאָזן? וואָס פארא לעבנס-מיטלען
וועל איך אים געבן אין די הענט? דעם קינד שטייט נאָך פאָר
א לעבן!

דערנאָך האָט ער אָנגעהויבן דערציילן וועגן זייַן קינדהייַט,
ווי אים איז שווער געווען צו לעבן, ווי ער איז געווינט
געוואָרן ניט צו קארגן קיין קויכעס אפ דער ארבעט.

— איך בין א האָרעפאשנער מענטש, קיינעם קיין שלעכטס
ניט געטאָן, מיט שווייס פון מייַן פּאָנעם האָב איך...

דאָס ווייסן מיר, אז איר האָט מיט שווייס פון אייַער פּאָ-
נעם. מיר ווייסן אָבער אויך, אז איר האָט געטאָן יענע שלעכ-
טע זאך, וועלכע איר לייקנט אָפּ. דערמיט, וואָס איר האָט ניט
אָפּגעגעבן דאָס געלט, האָט איר געבראכט שאָדן זייער א וויכ-
טיקער אונטערנעמונג.

— מיט דרייַ הונדערט רובל?

— איר זאָגט א ליגן.

— ניין, איך לייַג ניט.

— איר זאָגט עס מיטן פולן געוויסן?

— מיטן פולן געוויסן.

—און דאָס האָט איר ווען עס איז געזען? (דער אויספאָרשער האָט אים באוויזן די צעפליקטע קורטקע מיט דעם געלט אין דער שמוציקער וואטע.) מיר ווייסן אלץ, נאָר מיר ווילן, איר אליין זאָלט אונדז אלץ דערציילן. דאָס וועט פארמינערן אייער שולד.

טווריצקי האָט אָנגעהויבן פארלירן זיין געוויינלעכע לאָגיק:

— איך האָב געמיינט, אז דאָס איז סעדאסעס געלט און ניט פון באנק.

— מיר ווייסן בעסער פון אייך, אז דאָס איז סעדאס. נאָר דערציילט בעסער אליין.

— ניין, איך ווייס ניט, צי דאָס איז סעדאס. נאָר מיר האָט זיך, פונקט ווי אלעמען, אויסגעדאכט.

— מיר אָבער ווייסן, אז דאָס איז סעדאס. און אויב איר וועט אונדז אלץ ניט דערציילן, וועל איך קעגן אייך דערוועקן א באשולדיקונג, אז דאָס האָט איר בארויבט דעם באנק, דער־מאָרדעט סעדאסן, געהאָלפן אנטלויפן דעם צווייטן, מיט וועלכן איר האָט צוזאמען דאָס אלץ אָפּגעטאָן. מער וועל איך מיט אייך ניט ריידן. ווי איר ווילט זיך.

— וואָס האָט איר זיך אָנגעזעצט? אלץ אף מיר. אף אן אָרעמן מענטשן! שטענדיק ווארפט מען אלץ ארופ אף אזעלכע, ווי איך. נו, איך האָב געפונען געלט, איז וואָס? איך בין געווען צופרידן־כ'וועל לעבן גוט.

— בא אייך איז דאָס געלט פון באנק. ווו איז עס? אָדער איר וועט ענטפערן פארן באנצן איניען, אָדער אייער אנערקענונג וועט פארמינערן אייער שולד.

טווריציקי איז געווען א בלאסער, ווי א מעס. זיינע דינע ליפן האָבן עפּעס געשעפּטשעט—אזא איינדרוק האָט עס גע־

מאכט. מע האָט אימ ארויסגעפירט פונעמ אויספאָרשער. אינ א טאָג ארומ האָט ער געזאָגט:

— דאָס גאנצע געלט, וואָס איכ האָב געפונענ, האָב איכ באהאלטנ הינטערנ שײַער, נעבנ טיר, באשאָטנ מיט קאָרע.

אפמאָרגנ האָט דער אויספאָרשער, וועלכער איז געזעסנ די גאנצע צײַט אפ אנ אָרט, באקומענ א שיפרירטע טעלעגראמ אונ ער איז באלד אוועק צו זאָסיע טוואריצקינ. זאָסיע איז אוועק מיט אימ צומ שײַער. עס זײַנענ געווענ צוויי איידעס. זיי האָבנ צעגראָבנ די ערד אונ ארויסגענומענ דאָס קעסטל מיט געלט. סאָפ פעוראל האָט מענ זאָסיענ ארויסגערופנ אינ געריכט פאר אנ איידעס. סלאווענ האָט זי איבערגעלאָזט בא שכיינימ. ביזנ שטעטל איז זי געפאָרנ אפ א פור. אינ שטעטל האָט נאזארעווסקי געשיקט נאָכ איר א מאשינ.

ביז דער לעצטער צײַט האָט נאזארעווסקי אלצ דערלערנט מיכאל טוואריצקיס פארפלאָנטערטע באווײַזנ (אפנ געריכט וועט ער דארפנ האלטנ א באשולדיקונג־רעדע). דער געריכט וועט פאָרקומענ דאָרטנ, אפנ אָרט, ווו טויזנטער ארבעטער האָבנ געטאָנ די גרויסע זאכ פונ איבעראנדערשנ די געגנט אונ האָבנ קארגע צוויי כאדאָשימ ניט געקענט באקומענ זייער פולנ ארבעטלוינ, ווײַל גרויסע סומענ מעלוכע־געלט זײַנענ געלעגנ אינ קעסטל, אינ דער ערד, אונטער טוואריצקיס שײַער. ס'איז איבעריק צו זאָגנ, אז נאָכ דער אנערקענונג זײַנער איז טוואריצקי פלוצלינג געוואָרנ א פערזאָנ, מיט וועלכער אלע האָבנ זיכ פאראינטערעסירט. יעדערער האָט געוואָלט כאָטש א קוק טאָנ אפ דעמ דאָזיקנ פארשוינ, וועלכער „ווער ווייס אימ? דאָס, וואָס ער זאָגט, אז ער האָט געפונענ דאָס געלט, איז נאָכ ווינציק! ווער קענ אימ גלויבנ! ער האָט דאָכ פריִער געזאָגט, אז בא אימ איז גאָר קיינ געלט ניטאָ. דאָס, וואָס ער איז געזעסנ אינדערהיימ, ווענ מע האָט בארויבט דעמ באנק, זאָגט נאָכ גאָרנישט. דאָס איז עפשער פאָשעס, קעדיי פארווישנ די שפורנ. אינדערעמעסנ

אָבער איז ער די סאמע לעבעדיקסטע פרוזשינע אין אָט דער גאנצער מיִעסער, פינצטערער, פארפלאָנטערטער און ביז גאָר ניט־אויסגעקלאָרטער געשיכטע". מע קען זאָגן, אז אזא שטי־מונג איז געווען אבסאָליוט בא דעם גאנצן אוילעם ארבעטער, וואָס איז פון פארשיידענע ווינקלען פונעם קאנט געקומען אהער, אפ די בלאָטעס נעבן דווינאטע, קעדיי טאָן א וויכטיקע און גרויסע ארבעט. די דאָזיקע מענטשן האָבן אויסגעוויילט זייערע אייגענע געריכט־בייזיצער און מיט אומגעדולד געווארט אפן אָפרו־טאָג, ווען דער געריכט וועט אָנהייבן באטראכטן דעם איניען.

יענער טאָג איז געווען א העלער, א זוניקער. נאָך האלבן טאָג האָט די זון שטארק אונטערגעווארעמט, און פון די ביימער האָט אָנגעהויבן טריפן דאָס שניי־וואסער (ס'איז געווען די לעצטע טעג פון פעווראל). פון גאנצפרי אָן האָבן זיך מענטשן אָנגעהויבן צונויפקומען אין דער הילצערנער איינגאָרנדיקער לאנגער געביידע — דאָס איז געווען דער קלוב אפ דער בויונג. אין דעם קלוב זיינען געווען טויזנט צוויי הונדערט זיץ־ערטער. זיי זיינען טייקעף אלע פארנומען געוואָרן. מענטשן זיינען גע־דיכט געשטאנען אין אלע דורכגאנגען. דאָ זיינען געווען ניט בלויז ארבעטער פון דער בויונג. עס זיינען געקומען מענטשן פון די דערבייאיקע דערפער. (מע דארף זאָגן, אז אסאך מענטשן פון די דאָזיקע דערפער האָבן געארבעט דאָ אפ דער בויונג). אלע האָבן געווארט מיט אומגעדולד. ענדלעך האָט מען אריינ־געפירט מיכאל טווארישקין. אלע האָבן זיך געכידעשט, וואָס ער איז אזא יונגער — אזא איינדרוק האָט ער געמאכט, ניט געקוקט אפ זיין געוויינלעך־אָפגעלאָזן בערדל, וואָס איז, ווי שטענדיק, דורך די פינגער צעשויבערט געווען אין אלע זייטן. פון איר אָרט האָט זאָסיע באמערקט, אז ער האָט זיך גאָרניט געענדערט, אפילע די באָרד זיינע איז אויך פארבליבן די זעלבע. מערגישט, דער בליק זיינער איז געווען עפעס א פארלאָרענער. זאָסיע האָט

געטראכט: „געוווּנט צו זײַנ אײַגענער נאָרע, איז ער איצט
ארויסגעשטעלט געוואָרנ פאר אזא גרויסנ אוילעם”. קײנער האָט
ניט געוווּסט, אז די דאָזיקע פרוי אינעם גרויסנ גרויענ טיכל,
וועלכע שטײט שטיל נעבנ וואנט, ווײַט פונ סצענע, איז מיכאל
טוואריצקיס ווײַב. מע האָט זי באמערקט אונ אָנגעהויבנ רײדנ
וועגנ איר ערשט אפמאָרגנ, ווענ זי האָט אָנגעהויבנ געבנ
אירע באווײַזנ. זי האָט גערעדט זײער ווינציק, קארג. זי האָט
געזאָגט דאָס, וואָס זי פלעגט שטענדיק זאָגנ אינדערהײם מיכאל
טוואריצקינ אונ וואָס זי האָט געזאָגט נאזארעווסקינ. דער גע-
ריכט איז געגאנגענ אינ אנ אטמאָספער פונ סינע צו דעם בא-
שולדיקטנ מיצאד די טויזנטער מענטשנ, וועלכע פלעגנ זיכ
פינקטלעכ צונויפקלײַבנ יעדנ אָוונט נאָכ דער ארבעט אינ קלוב.
פונקט אזוי ווי די אויספאָרשונג, האָט אויכ דער געריכט
ניט בעקענט געפינענ די שפורנ, ווער עס האָט בארויבט דעם באנק.
קײנ פאקטישע באווײַזנ אפ טוואריצקינ זײַנענ ניט געווענ: ער
איז דעמלט, ווי שטענדיק, געווענ אינדערהײם, איז ערגעצ ניט
אָפגעפאָרנ אונ ניט אוועקגעגאנגענ.

נאָכנ געריכט שוינ, אינ א געוויסער צײַט ארומ, האָט זיכ
ארויסגעוויזנ, אז ס'איז גענוג געווענ, אז טוואריצקי זאָל גע-
ווענ זאָגנ אײנ וואָרט, ווי די גאנצע אויספאָרשונג וואָלט גע-
קענט אוועקגעשטעלט ווערנ אפ א ריכטיקנ וועג, אונ זי וואָלט
אפילע געקענט פאקנ די ערשטע פארברעכער. אָבער אזא וואָרט
האָט ער ניט געזאָגט ניט דער אויספאָרשונג, ניט דעם געריכט.
סײַ דער אויספאָרשער, סײַ דער געריכט האָבנ פונ אים גאָר-
נישט ניט געהערט, כאָטש נאזארעווסקי איז זיכער געווענ, אז
טוואריצקי ווײס דאָ עפעס. אינ דעמ איז ער איבערצײַגט גע-
וואָרנ נאָכ דעם, ווי ער האָט פארנ געריכט צוויי מאָל געשמו-
עסט מיט טוואריצקינ. ער האָט דעמלט פאנאנדערגעפרעגט טווא-
ריצקינ וועגנ אלע וויכטיקע אָדער אמערסטנ וויכטיקע מאָמענטנ
פונ זײַנ לעבנ, אָנגעהויבנ פונ קלײנווײַז אופ. דערצײלנדיק,

האָט זיך טוואַריצקי ווי פאַרפּלאָנטערט אינ אײניקע אוזעלכע מאָמענטנ, וואָס, דערציילנדיק וועגנ זיי, וואָלט געהייסנ אָפּזאָגנ זיך פונ אַלע זײַנע געוווינהײַטנ, איבערצײַגונגענ, גוט א לופּטער טאָנ די אַלטע נעשאָמע זײַנע, איבעראַנדערשנ זיך אונ אָנהייבנ לעבנ פונדראָסנײַ. אָבער ער האָט צונויפגעדריקט די ציינער אונ גענומענ פאַרגלעטנ די ניט־גלאַטקײַטנ אינ זײַנע רייד. דאָ האָט זיך אַרויסגעוויזנ זײַנ אינסטינקטיווע כיטרעקײַט, דאָס פאַרבײַסענע האַלטנ זיך בלויז אָנ זיך אַליינ.

אזוי אַרום האָט זיך דער געריכט, ענדלעך, אָפּגעשטעלט אפּ אײנ פּונקט—א קלאָרנ אונ א דערווײַזנעם: טוואַריצקי האָט געהאַלטנ בא זיך דאָס מעלוכע־געלט, וואָס מע האָט אַרויסגענאַנוועט פונ באַנק. געווענ איז דאָרט הונדערטער טויזנטער רובל. באַם באַגאַנווענענ דעם באַנק האָט מענ דערהאַרגעט דעם רויטאַרמײער, וואָס איז געשטאַנענ אפּ דער וואַך באַם אַרײַנגאַנג אינ באַנק. טוואַריצקי אַליינ האָט אָנערקענט, אַז דאָס אַלצ האָט ער געוווּסט, נאָכ אײדער ער האָט געפונענ דאָס געלט. וועגנ דעם האָבנ זיך אומעטום געטראָגנ זיכערע קלאַנגענ (צי האָט ער עס נאָר געפונענ, צי אַנדערש־ווי?—דאָס האָט דער געריכט די גאַנצע צײַט געפּרוּווט אויסקלאָרנ). טוואַריצקי האָט באַהאַלטנ דאָס געלט מיט א פעסט באַשטימטנ מײנ ניט אָפּצוגעבנ עס קײנמאָל, אונ מוידע געווענ זיך אינ דעם האָט ער בלויז צופעליק (ער האָט אַליינ געזאָגט, ווענ דער אויספאָרשער האָט אים אָנגעהויבנ כאַפּנ אפּ ווערטער). טוואַריצקי האָט געוווּסט, אַז איבער דאָס אַלצ איז די בויונג נעבנ דוווּכאַטע געגאַנגענ ניט נאָרמאַל, אַז א געוויסער טײל אַרבעטער האָט זיך דערשראָקנ פאַר די שוועריקײַטנ אונ פאַרלאָזנ די בויונג. דאָס אַלצ איז באַקעמפט געוואָרנ, אָבער א פאַקט בלײַבט א פאַקט. מיכאַל טוואַריצקי האָט זיך פאַרמאָסטנ אפּ דערהאַרגענענ זײַנ פרוי דערפאַר, וואָס זי האָט די גאַנצע צײַט זיך געסטאַרעט אויפצודעקנ זײַנע פאַרברעכנס. ניט ווייסנדיק נאָכ, אַז בא אימ געפינט זיך אזא גרויס

סע סומע געלט, האָט אים די ווײַב ניט אײנמאָל אופגעוויזן די גאנצע שעדלעכקײט פון זײַנע האנדלונגען. ער איז אינגאנצן באוווסטזיניק געגאנגען קעגן אירע ריכטיקע באווײַזן.

ווען מע האָט געגעבן א וואָרט טוואריצקין, האָט ער, ווי ער האָט געקענט, גערעדט ניט וועגן דעם איקער איניען, נאָר וועגן דעם, אז אין לעבן האָט ער זיך אָנגעזען אסאך צאָרעס.

נאָך דער באשולדיקונג־רעדע איז ארויסגעטראָטן דער פאר־טיידיקער. ער האָט אויך אָנגעהויבן פון די „צאָרעס" און פון דער „לעבן־דערשלאָגנקײַט" פונעם באשולדיקטן. פארשטענדלעך, דאָס אלץ איז געווען ריכטיק, אָבער באטראכט האָט ער עס פון שטאנדפונקט פון עפעס א געוויסער אויסוועגלאָזיקײַט, פערספעקטיוולאָזיקײַט, פונעם שטאנדפונקט פון מענטשלעכער פאסיווקײַט, בײס מע לעבט איבער אזעלכע „צאָרעס", און דער־מיט האָט ער ווי געעפנט א טיר אין דער ספערע פון זעלבסט־צופרידנקײַט מיטן אײגענעם פעסימיום.

די רעדע פונעם פארטײדיקער איז געווען א גאנץ לאנגע, און אין אײן אָרט האָט זיך פלוצלינג דערהערט א שטים פון זאל:

— איך בין אויך געווען א פאסטעך און א באטראק, הײסט עס, לויט אײַער מײנונג, מעג מען מיר שענקען, אויב איך וועל צוליב פערזענלעכע אינטערעסן צונעמען מעלוכע־געלט, וואָס איז פארלאָרן געגאנגען, און וואָס צוליב דעם האָט א גרויסע אונטערנעמונג געהאט אסאך שאָדן?

דער פאָרזיצער האָט א קלונג געטאָן מיטן גלעקל; קאָנדראט נאזארעווסקי האָט א שמײכל געטאָן: זײַנע בעדאנקען זײַנען אונ־טערגעהאלטן געוואָרן אין די מאסן.

ווי נאָר קאָנדראט נאזארעווסקי האָט זיך באוויזן אפ דער טריבונע, אזוי גלײַך האָבן אים אסאך היגע מענטשן דערקאָנט. זײ האָבן זיך דערמאָנט די צײַט באלד נאָכן בירגערקריג, ווען ער איז דאָ געשטאנען מיט זײַן אָטריאד.

— כאווײרים, לאָמיר א קוק טאָן אפּנ באשולדיקטנ אזוי, ווי
ער אליינ רעדט וועגנ זיכ,—אזוי האָט קאָנדראט גאזארעווסקי
אָנגעהויבנ זײַנ רעדע.
— פאר אונדז שטייט דאָ א פינצטערע, דערשלאָגענע פּערזאָנ, וואָס איז אויסגעוואקסנ אינ צאָרעס אונ אינ לײַדנ. לאָ־
מיר צו דעם צוגעבנ נאָכ אזא וואָרט: א פּערזאָנ מיט א ווילגלאָ־
זער נעשאָמע. אָנ דאָרט אפּנ טיש ליגט זײַנער א בעגעד, אינ
וועלכנ ער האָט פארנייט א פּעקל געלט, גרייטנדיק זיכ אויסצו־
געבנ עס. לאָמיר א קוק טאָנ אפּ אָט דעמ בעגעד. א צעריסע־
נער, א פארשמאָלצענער, א שטינקענדיקער, כאָטש דער בעגעד
האָט עפּשער ניט איינמאָל געדינט אלס באהעלטעניש פאר גרויסע סומענ געלט. פּונקט אזא אויסזענ האָט אויכ די שטוב, אינ
וועלכער ער האָט געווינט,—אנ עמעסע לאָכ. פּונקט אזוי איז
אויכ געווענ זײַנ קינדהײַט, דאָס איז א פאקט. איז וואָס דארפ
טאָנ אזא מענטש—ליב האָבנ דאָס אלצ אָדער ראטעווענ זיכ
דערפונ? ראטעווענ זיכ, קלאָר. מיר אלע האָבנ זיכ געראטעוועט אונ ראטעווענ זיכ פונ דעמ. אָבער אָט זעענ מיר פאר זיכ
א רעזולטאט פונ אנ אנדער ארט ראטעווענ זיכ. בא דעמ דאָ־
זיקנ יונגנמאנ איז פאראנ א קליינע טאָכטער, א קינד. זי ווייס
נאָכ ניט, וואָס אזוינס איז די וועלט, דאָס לעבנ, אונ שוינ צי־
טערט זי פארנ לעבנ אונ פאר דער גאנצער וועלט. (זאָסיע האָט
אופגעהויבנ דעמ קאָפּ, צונויפגעדריקט די ליפּנ, א בענקעניש
האָט א צופּ געטאָנ פאר דער נעשאָמע). דער גאנצער ארומ איז
שרעקלעכ, קיינעמ גלויב נאָרניש, גלויב נאָר זיכ אליינ, פאר־
לאָז זיכ נאָר אפּ זיכ אליינ; אויב דו קענסט—צעשמעטער אלצ,
וואָס איז ניט דו, ראנגל זיכ מיט אלעמענ. אָבער דו ביסט
אליינ, אונ קעגנ דיר איז די גאנצע וועלט, קיינ אָפענע מילכאָ־
מע טויג דאָ ניט. באווײַזט זיכ אונ ס'וואקסט אויס כיטרע־
קײַט, פאלשקײַט, גיריקײַט, געוויסנלאָזיקײַט, אײַנגעשלאָסנקײַט,
בייזער אומצוטרוי, זעלבסטליבע, אָפּוועזנהײַט פונ מיטגעפיל צו

א צווייטנ. אונ ער איז דאָכ אליינ געווענ אפ צאָרעס, האָט ער דאָכ, אייגנטלעכ, יאָ געדארפט מיטפילנ! בא אימ אָבער ווערט מיטגעפיל אָפגעלייקנט. אָט אזוי ווערט אלצ פארוואנדלט אינ זײַנ קעגנזאצ. די דאָזיקע פערזאָנ האָט זיכ פארוקט אינ איר נאָרע, אָפגעצאמט זיכ פונ דער גאנצער וועלט אונ ווערט דאָרט פארווילדעוועט. לאָמיר זיכ פאָרשטעלנ אפ איינ מינוט, אז מיר האָבנ דאָס אײַנגעפירט אלס פרינציפ פאר אונדזער גאנצער געזעלשאפט. די גאנצע געזעלשאפט, הייסט עס, באשטייט פונ קליינע נאָרעס, וואָס האסנ איינע די צווייטע. איז ווער וואָלט דעמלט געקומענ צו דעמ דאָזיקנ מענטשנ, קעדיי פונ פולנ הארצנ העלפנ אימ? וואָס וואָלט געטאָנ דער דאָזיקער מענטש? ער וואָלט די הילפ צוגענומענ, ארײַנקוקנדיק מיט כניפע אינ די אויגנ, אונ דערנאָכ, קריגנדיק אלצ פונעמ מיטפילנדיקנ מענטשנ, וואָלט ער אימ אוועקגעטריבנ.

אונדזער בערדיקער יונגערמאנ האָט ליב צו ריידנ מיט גרויסקײַט וועגנ דעמ, וואָס ער איז אמאָל געווענ א באטראק בא דעמ באלעבוס סקוראטאָוויטש. איז אָט, לאָמיר זיכ אפ איינ רעגע פאָרשטעלנ, אז איצט, באהאלטנדיק א גרויסע סומע מעלוכע־געלט אונ פארוואנדלענדיק עס אינ וועלכע עס איז מאטעריעלע ווערטנ, האָט ער זיכ דערווארט, לאָמיר זאָגנ, אפ אנ אנדער מאכט, ניט קיינ סאָוועטישער. וואָלט ער דעמלט געדונגענ באטראקעס, ווי סקוראטאָוויטש? געוויס, וואָלט ער געדונגענ, ווײַל ער וואָלט זיכ דאָכ אליינ ניט געקענט ספראווענ מיט זײַנ רײַכטומ. אונ ווי א באלעבאָס האָט ליב זײַנ באטראק, ווייס ער פונ זײַנ אייגענער פראקטיק.

פארשמאָלצענע קליידער, בערדיקע אָפגעלאָזנקײַט! ער האלט עס פאר אנ ערע. ער האָט אָבער פארשפעטיקט. דאָס גאנצע לאנד אונדזערס רײַסט זיכ ארויס פונ דער קויטיקער אָפגעלאָזנקײַט, קריכט ארויס פונ די טראנטעס, אונ ער האָט ווי א פאָנ

פארהויבנ די דאָזיקע פארשליומפערטע צעפליקטע וואטע: איכ האָרעווע, הייסט עס, ביז די לעצטע קויכעס, איכ שפײַ אפ אײַכ, רייניקע, ווײַל בא דער ארבעט גיסט זיכ שווייס, אונ פונ שווייס ווערנ שווארצ די קליידער. ער האָט געקענט האָבנ א מענטשלעכנ אויסזענ, ער דארפ אָבער אלצ, וואָס ער האָט, באהאלטנ אפ א פינצטערנ טאָג. אונ דעמלט וועט מענ דארפנ האָבנ אסאכ, ווײַל אינ יענעמ טאָג, וועט די גאנצע וועלט אופשטיינ קעגנ אימ. דעריבער איז—זאָל לעבנ די פינצטערניש! מיר בויענ דאָ אנ עלעקטרישע סטאנציע פונ ריזיקע מאסשטאבנ. איר ענערגיע דארפ געבנ ליכט אונ באוועגונג דער גאנצער געגנט אפ הונדערטער קילאָמעטער. ער וואָלט מיט גרויס פארגעניגנ באלויכטנ מיט דער דאָזיקע שײַנ זײַנ אייגענע נאָרע, נאָר דאָס אלצ זאָל געטאָנ ווערנ דורכ פרעמדע הענט, פונקט ווי ער אליינ האָט אמאָל געארבעט אפ סקוראטאָוויטשנ. נאָכמער, מיר קלײַבנ דאָ פאנאנדער זײַנ איניענ. ער האָט געבראכט פיל שאָדנ דער דאָזיקער ארבעט אונדזערער. ער האָט געוואָלט צונעמענ דאָס, וואָס געהערט דער גאנצער געגנט, דעמ גאנצנ פאָלק. ער האָט איינמאָל א זאָג געטאָנ—איכ שטאמ אליינ פונ פאָלק. דאָס איז עמעס, ער שטאמט טאקע פונ פאָלק, ער איז אָבער געוואָרנ א פרעמדער, אונ אינ אזא אויסזענ—א סוינע פונ פאָלק.

וואָס איז אזוינס די בארימטע דערשלאָגנקײַט זײַנע אונ די מוירע פארנ פינצטערנ טאָג? פריִער פונ אלצ—מיר געפינענ זיכ איצט אינ דער עפאָכע פונ פינפיאָריקנ בויונג־פלאנ. וויפל יאָר איז שוינ אדורכ פונ יענער צײַט, זינט סקוראטאָוויטש האָט אופגעהערט צו עקספלואטירנ מיכאל טוואריצקינ? ווער האָט אימ די לעצטע צײַט עקספלואטירט? קיינער ניט. אדעראבע, מע האָט אימ אָנ אופהער געהאָלפנ. ער אליינ האָט זיכ פארופנ אפנ אָרעמפויערישנ קאָמיטעט אונ אפנ דאָרפראט. פאר דער דאָזיקער צײַט זײַנענ געוועזענע באטראקעס געוואָרנ אינזשעניערנ,

קאָלווירטניקעס, מײַסטערס, און ער איז געוואָרן א פרעמדער דעם פאָלק. צווישן אלע זײַנע ארומיקע שכיינים איז ער דער איינציקער אזא. אפילע די פאמיליע זײַנע, די פרוי, האָט זיך אָפגעקערט פון אים. און נאָך איינס. אף זײַן וועג האָט ער געפירט דאָס קינד זײַנס, אײַנפלאנצנדיק אין זײַן נעשאָמע א מוירע פאר דער וועלט, א פאסיווע שרעק פאר עפּעס גרויליקס און פײַנטלעכס. און מיר האלטן ניט פון קיין מוירע, מיר קעמפן קעגן דעם.

פארשטענדלעך, אזא מענטשן דארף מען איבערדערציִען. ער וואָלט זיך אין ערגעץ ניט אהינגעטאָן, דאָס לעבן אליין, וואָס בויט זיך בא אונדז איצט, וואָלט ארויסגעקלאפּט פון זײַן נעשאָמע דאָס, וואָס האָט שוין קיין אָנהאלט ניט. אָבער מיר האָבן דאָ צו טאָן מיט א פארברעכער. זאָל ער זיך ניט באהאלטן הינטער זײַן פינצטערקײַט און אָפּגעשטאנענקײַט, מיט וועלכער ער שטאָלצירט. באלד וועט שוין זײַן דער פופצנטער יאָרטאָג פון דער רעוואָליוציע—איז ווער קען זיך איצט בארימען מיט אָפּגעשטאנענקײַט? אונטער איר באהאלט זיך די כיטרעקײַט פון א זאטן פויערל, פונקט ווי ער אליין באהאלט זיך אונטער זײַן שטינקענדיקן אָנטאָן. אָט די דאָזיקע שטינקענדיקע טראנטעס האָט ער ליב און וויל זיך מיט זיי ניט שיידן, און ער וועט ארײַנפאלן אין אן אומעט, ווען מע וועט אים זאָגן, אז זײַן קינד האָט דאָס רעכט צו פײַנט האָבן די שמאטעס. ער האָט ליב זײַן קנעכטישע נעשאָמע, זי איז בא אים געוואָרן הארמאָניש, ער האָט זי אוועקגעשטעלט אף א פּאָסטאמענט פון הייליקײַט און איז צופרידן. פון זײַן נאָרע, וואָס זעט אונדז אלעמען אויס ענג, ווי א קײַווער, קוקט ער מיט אזא גײַוועדיקן אומצוטרוי אף דער גאנצער וועלט. ער איז גרייט אונטערצושטיצן דעם אָנקום פון אלערליי פינצטערע קויכעס, ער איז גרייט צו פארקויפן יעדע גרויסע פאָלקס־זאך, דאָס האָבן מיר אלע קלאָר און דײַטלעך געזען.

מיר האָבנ אלע סיבעס צו טראכטנ, אז דער באנק איז בארויבט געוואָרנ, קעדיי צו שטערנ דער בויונג. שאָדנ האָבנ זיי אונדז אָנגעטאָנ ניט ווינציק. שטארק א ביס געטאָנ. ווער האָט עס געטאָנ? ווער זײַנענ זיי דאָס? פארשטייט זיכ, מיר האָבנ קיינעמ ניט געכאפט פאר דער האנט. אָבער ווי דאָס זאָל ניט זײַנ — איז דאָס דיקטירט געוואָרנ דורכ יענע, וואָס האָבנ פארלאָזנ אונדזער געגנט מיט א בענקעניש אינ זייער הינטישער נעשאָמע אונ מיט א שטארקנ פארלאנג אומצוקערנ זיכ צוריק, קעדיי צו באלעבאטעווענ איבער אונדז אלעמענ. אונ ער, אונדזער באשולדיקטער? אָדער זיי האָבנ אימ געגעבנ דאָס דאָזיקע געלט, אָדער, אינ בעסטנ פאל, האָט ער עס געפונענ, ווי ער אליינ סטארעט זיכ צו דערווײַזנ. זייער ציל איז געווענ — צונעמענ דאָס געלט. אונ זיי האָבנ צוגענומענ. זיי האָבנ געדארפט, אז דאָס געלט זאָל ניט זײַנ אינ אונדזערע הענט. אונ ער האָט דערפירט ביזנ סאָפ דעמ דאָזיקנ פארלאנג זייערנ: ער האָט פארגראָבנ בא זיכ דאָס געלט אונ צונויפגעלייגט די ליפנ מיט אנ אומשולדיק מינעלע. א מאלעכל, א טעמימעסדיק שעפעלע, א מילדער, אנ אומשולדיקער פאָנעמ פונ א נעבעכל. אָט שטייט דאָס דאָזיקע שעפעלע, ארײַנציִענדיק דעמ קאָפ אינ די פלייצעס, אונ פונ הינטער די שאָפענע ליפנ שטארצנ ארויס וועלפישע ציינער.

כאווייריִמ, איכ בעט אנטשולדיקונג, וואָס איכ וועל אביסל אָפטרעטנ אָנאוײַס פונעמ איניענ, אָבער איכ מוז דערציילנ וועגנ איינ זאכ, וואָס איז אפ אייביק פארגליבנ אינ מײַנ זיקאָרנ. איינמאָל, איכ בינ נאָכ דאנ א קינד געווענ, האָט מיכ די מאמע געפירט אינ קלויסטער א קוק טאָנ אפנ ארכיִערײ, וואָס איז געקומענ צו פאָרנ אינ אונדזער שטעטל. איכ בינ דעמאלט אלט געווענ א יאָר נײַנ. צונויפגעזאמלט האָט זיכ א מוירעדיקער אוילעמ, אלצ איז איבערפולט געווענ — אי דער קלויסטער, אי דער גאנעק, אי דער הויפ. די מאמע האָט מיכ

גענומען אפ די הענט און זיך ארײַנגעשטויסן אין קלויסטער.
דער אוילעם איז ניט געשטאנען אפ אן אָרט, ער האָט זיך גע־
וויגט: יעדערער האָט זיך געסטארעט ארויסרוקן זיך פאָרויס,
קעדיי אליין אלץ זען. אפ אזא אויפן האָט מען מיך אָפגע־
שטויסן פון דער מאמען, און איך בין פארבליבן אליין צווישן
דעם אוילעם. מײַן פּאָנעם איז געווען אפ איין הייך מיט די
בײַכער פון די, וואָס האָבן מיך ארומגערינגלט. מע האָט מיך
צונויפגעקוועטשט, ניט געלייגט קיין אכט אפ מיר, געקאסט זיך,
וואָס אזא קליינס דרייט זיך אונטער די פיס און מע דארף זיך
היטן, קעדיי ניט צעטרעטן אים. מע האָט מיך צונויפגעדריקט,
און איך האָב זיך געשטיקט אין דער פינצטערער ענגשאפט.
איך האָב זיך געשטויסן צווישן די מענטשן, אליין ניט וויסנדיק
וווהין. איך האָב געוויינט, געבעטן זיך, מע זאָל מיך דורכלאָזן
אפ דער פרײַ, אין הויף. און אָט האָב איך זיך דערקליבן צו
אזא אָרט, ווו ס׳איז געווען אביסל פרײַער. לעכאָלאפּאָכעס האָב
איך געקענט אופהייבן דעם קאָפּ און זען עטלעכע פּענעמער.
מענטשן זײַנען געשטאנען ווי א וואנט. איך האָב זיך געדארפט
דורכשלאָגן דורך דער וואנט. זי איז געווען אן אומבאוועגלעכע,
ווי א פעלז. אָבער דאָס איז דאָך ניט קיין שטיין, ניט קיין
בארג, אויבן זײַנען דאָך מענטשלעכע פּענעמער! איך האָב אופ־
געהויבן דעם קאָפּ און שטיל צעוויינט זיך: לאָזט דורך. אסאך
אויגן האָבן זיך אָנגעשטעלט אפ מיר, אָבער קיין איין שטרי־
כעלע אפ זייערע פּענעמער האָט זיך ניט א ריר געטאָן. זיי
זײַנען זיך געשטאנען אין גוטע געווענטענע סוויטקעס, צופרי־
דענע דערפון, וואָס יעדערער פון זיי זעט אזוי גוט פון זײַן
אָרט דאָס, וואָס ער איז געקומען זען. איך האָב זיך געבעטן,
געכליפּעט, זייערע אויגן האָבן געקוקט אפ מיר, אָבער דאָס
זײַנען געווען אויגן פארשטיינערטע סטאטועס—אומבאוועגלעכ־
קײַט און קאלטקײַט. וואָדען, פרווו נאָר דורכלאָזן מיך! צוליב
דעם וואָלט דאָך אויסגעקומען א ריר טאָן זיך, און ווי נאָר

דו גיסט זיך א ריר פון אָרט, אזוי גלײַך קען מען פארלירן די פארנומענע פּאָזיציעס און ניט זען אזוי גוט.

אָט אזוי קען זיך, אין א גוטער סוויטקע, אין געזונטע שטיוואלעס, שטעלן אין וועג דער בערדיקער טווארישטשקי. וואָס ארט עס אים פאר אזא איינעם, וואָס איז ניט ער? קיין איין שטריכעלע אף זײַן פּאָנעם וועט זיך ניט א ריר טאָן. ער וועט אלץ שטופן צו זיך אין קעשענע, שטיקן זיך, פארכאפּן אלץ פאר זיך און וועט ניט אופהערן צו שעפּטשען. ליב געקראָגן האָט ער די נעשאָמע פון זײַן געוועזענעם באלעבאָס סקוראטאָוויטש.

דאָס אלץ איז זײַן נעשאָמע. פאר דעם מישפּעטן מיר ניט. אָבער פון דעם זײַנע אויסגעוואָקסן קאָנקרעטע פארברעכנס. לאָמיר זיך פאנאנדערקלײַבן אין דעם דאָזיקן פארברעכן. עפּשער מיינט עמעצער...

אין דעם מאָמענט האָט די טיר עטוואָס א סקריפּע געטאָן און ס'איז ארײַן א מענטש אין א קורצן פארשמאָלצענעם פעלצל. ער האָט זיך אװעקגעשטעלט נעבן סאמע טיר—גיין פאָרויס איז אומעגלעך געװען. אומעטום זײַנען מענטשן ענג געשטאנען און געזעסן. דער מענטש איז עטלעכע רעגעס געשטאנען און געהערט נאזארעװסקין. זײַן פּאָנעם האָט אָנגעהויבן אופלעבן, ער האָט זיך אופגעהויבן אף די שפּיץ פינגער. „אָהאָ, אליין נאזארעװסקי רעדט. שוין לאנג ניט געזען אים. זע נאָר, ווי ער איז געוואָרן! און עפּשער איז דאָס ניט ער? ניין, טאקע ער!" ער האָט זיך גענומען דורכשטופּן פאָרויס, דורכגעשלאָגן זיך צום וואנט. „זע נאָר וויפל מענטשן! וואָס איז דער כידעש? א גאנצן באנק בארויבט, עפּעס א מעס געפונען—דער טײַוול וויים ווו—און ריידן רעדט מען וועגן דעם אומעטום. אָט האָט עמעצער אָנגעמאכט צאָרעס! מע דארף כאָטש כאפּן א קוק אף אים, אף דעם דאָזיקן מײַסטער". ער האָט זיך דורכגעשטופּט ביזן מיטן זאל, אװעקגעשטעלט זיך

אפנ שוועל פונ דער רעזערוו־טיר, האלטנדיק זיכ מיט ביידע הענט פאר אנ אושאק, אונ דערזענ דעם באשולדיקטנ. ער האָט א ריב געטאָנ די אויגנ, א בייג געטאָנ דעם קאָפּ אינ א זײַט, קעדיי א קוק טאָנ אפ אימ פונ פראָפיל. אונ פלוצלינג איז ער אראָפּ פונ שוועל אפ דער פּאָדלאָגע, שטארק א שטויס טוענדיק מיטנ פלייצע דעם שאָכנ, אונ מיט א פארלאָרענעמ שמייכל גע־נומענ ארײַנקוקנ אינ די מענטשלעכע פּענעמער. אָט האָט ער דערזענ א באקאנטנ אונ זיכ א לאָז געטאָנ צו אימ. אָנשטאָט צו באגריסנ זיכ מיטנ באקאנטנ, מיט וועלכנ ער האָט זיכ לאנג ניט געזענ, האָט ער אימ אנ עטעמ געטאָנ גלײַכ אינ פּאָנעמ ארײַנ אונ אָנגעהויבנ שעפּטשענ:

— גאָטעניו, ברודערל טײַערינקער, דאָס איז דאָכ טווארישצקי! איכ קאָנ דאָכ אימ, איכ האָב דאָכ אימ א פעלצ גענייט!

אונ אינ דער זעלבער רעגע האָבנ די היגע מענטשנ, וואָס זײַנענ געשטאנענ אינ אָט דעמ ווינקל, זיכ אָנגעהויבנ שושקענ:

— דער שנײַדער האָט זיכ אומגעקערט אהיימ. אבי מע האָט געמיינט, אז ער איז שוינ אפּ שטענדיק ערגעצ געבליבנ ווינענ. ער איז געקומענ צו זיכ אהיימ, אָבער פונ זײַנ שטוב איז בלויז א פוסט אָרט פארבליבנ.

דער שנײַדער האָט זיכ גענומענ באגריסנ מיט די אָרטיקע אײַנוווינער אונ האָט אופגעהויבנ אזא הארמידער, אז דער פּאָרזיצער האָט גענומענ קלינגענ.

— איכ האָב געוווּסט, אז מע מישפּעט דאָ,—האָט דער שנײַ־דער געלאָזט וויסנ מיט א שטארקער שעפּטשערײַ,—אימעטום רעדט מענ וועגנ דעמ, כאָטש מיר ליגט עס ניט אינ קאָפּ. איכ האָב עס נאָכ געהערט פונ מענטשנ, ווענ כ׳בינ געגאנגענ אהיימ אונ זיכ פארהאלטנ אינעמ סאָווירט הינטערנ שטעטל אופנייענ עטלעכע פעלצנ. איכ גיי איצט אונטער אהיימ אונ גיב א קוק—עפּעס א מאָדנע געבײַדע, אונ ליכטיק אזוי. נו, גיי איכ ארײַנ—איכ זע—א געריכט. דאָס איז אײַער קלוב? אײַ־אײַ־אײַ.

אפּאָנעם, אַז אַלץ אַף דער וועלט רוקט זיך, באַוועגט זיך... מע דאַרף גיין סײַדן אַהיים, ערשט פון וועג, אַ פּאַרקאַלייעטער; כ׳וועל דורכהייצן די אויוון מיט אַ פּאָר דרעמגלעך און צולייגן זיך, זאָלן די פיס אָפּגיין.

מע האָט אַקוראַט געמאָלדן אַן איבעררײַס, דער אוילעם האָט זיך אַ לאָז געטאָן צום טיר. דער שנײַדער האָט זיך זייער ספּריטנע אַרויסגעטראָגן אינדרויסן און אַוועקגעשפּאַנט צו זיך אַהיים, אונטערקלאַפּנדיק מיט אַ שטעקעלע איבער די בײַוועגיקע מאָכיקע בערגלעך. ביז זײַן שטוב איז פון דאַנען געווען בא אַ קילאָמעטער. גייענדיק האָט ער גערעדט צו זיך אַליין:

— ווי די מײַסע איז, נאָר אין אַן אייגענער שטוב, איז עס פּאָרט... דאַכט זיך, אַן אַלטע, אַן אַלטע שטוב, און פונדעסט־וועגן... האָט עס טוואַריצקי אַלץ אָנגעטאָן?! אײַ־אײַ־אײַ, דאַכט זיך, אַזאַ שטילער מענטש און אַפילע אַן אָרנטלעכער. ווען עמעצער וואָלט עס מיר פריִער געזאָגט, וואָלט איך דעם קאָפּ געלייגט און נישט געגלויבט.

ער האָט אַ קוק געטאָן פאָרויס, אַף רעכטס פונעם באַקאַנטן אָלכע־וועלדל, און איז מיטאַמאָל אַנשוויגן געוואָרן און געבליבן שטיין. געשטאַנען בא אַ מינוט, האָט ער זיך אומגעקוקט אין אַלע זײַטן און געגומען בורטשען אונטערן נאָז:

— אָט וואָס הייסט ניט זײַן אינדערהיים אַ לאַנגע צײַט— מע קען פאַרגעסן אַפילע, ווו די אייגענע שטוב שטייט. וואַרט נאָר, וואָס הייסט פאַרגעסן? צו אַלדי רוכעס! אָט איז דאָך דאָס אָלכע־וועלדל, און אָט איז דער טרוקענער גרונט, און אָן דאָרט איז דער סאָסנאָווער וואַלד, און אָן איז דאָס פאַרטריקנטע בערעזקעלע, און אָן איז נעסטעראָוויטשעס אַמאָליקע שטוב. גאָטעניו, וואָס איז עס טאַר אַ מין אָנשיקעניש! גוואַלד, ניטאָ די שטוב!

ער האָט זיך אַ ריס געטאָן פאָרויס, שפּײַענדיק אַף רעכטס און אַף לינקס. אינגיכן האָט ער דערזען זײַן היים. עס האָט

בלויז געשטארצט אנ אויוונ אונ דאָס אויכ—צעלעכערט פונ כאַזיירימ. אפ דער דאָזיקער מאָלערישער הרודע האָבנ שוינ באוויזנ געדיכט צו פאנאנדערוואקסנ זיכ מיסטגראָזנ. די שטענג־לעכ זייערע, וואָס זײַנענ פארנ ווינטער צעטריקנט געוואָרנ, האָבנ איצט געשטארצט אינ אלע זײַטנ, ווי שטעכיקע דראָט־פארצאמונגענ. באמ שנײַדער האָט אָנגעהויבנ נאָיענ דאָס הארצ אונ ער האָט קוימ אויסגערעדט:

— וואָס איז דאָ פאָרגעקומענ, עפּעס א מינ אומגליק אפ מײַנ קאָפּ!

א געלער האָנ האָט ארויסגעשטעקט דאָס קעפּל פונ הינטער א קופּע צעברעקלטע ציגל, אָנגעשטעלט אנ אויגל אפנ צע־טומלט־געוואָרענעמ מענטשנ אונ אימ א קרייע געטאָנ גלײַכ אינ פּאָנעמ ארײַנ. דער שנײַדער האָט זיכ געלאָזט גיינ צו נעסטעראָוויטשעס געוועזענער שטוב.

— גוטמאָרגנ!

— גוט יאָר... א, זעט נאָר, ווער ס'איז געקומענ! אונ דאָ האָבנ מיר שוינ געמיינט, אז איר האָט שוינ אפ אייביק פאר־לאָזנ אײַער היימ. אזא צײַט ניט באוויזנ זיכ. ערגעצ ווײַט געווענ? געזענ, וואָס טוט זיכ מיט אײַער שטוב?

— ווער האָט עס געטאָנ?

— די בריגאדע טעסליערס, זיי האָבנ דאָ א באראק געבויט. אפ באהייצנ דעמ באראק. אונ אנ עלטערער איז בא זיי געווענ דער בריגאדיר זייערער—נאומיסניק.

— פארוואָס־זשע האָט איר, שכיינימ, געקוקט אונ געשוויגנ? האלט איר אימ, דעמ דאָזיקנ נאומיסניקנ, עפּעס ארײַנגעזאָגט א וואָרט. וואָס פאר א רעכט האָט ער געהאט צו טשעפּענ מײַנ שטוב?

— איכ האָב אימ געזאָגט.

— נו?

— מאלע וואָס דער שנײַדער, זאָגט ער, האָט קיינעמ ניט

געזאָגט, אז ער זאָגט זיכ אָפּ פונ זײַנ שטוב! וויבאלד, זאָגט ער, ער איז דאָ אזוי לאנג ניטאָ, אונ די דאָזיקע כורווע וועט באלד אלציינס אײַנפאלנ פונ ווינט...

— א כורווע! איכ וואָלט זי נאָכ ארומגעזוכט אונ איכ וואָלט נאָכ דאָרטנ מײַנ ביסל יאָרנ אָפּגעלעבט. גאָט מײַנער!

— איז איר קלאפּאָטשעט איצט, אז די בויונג זאָל אײַכ געבנ א נײַע שטוב, וויבאלד די אלטע האָבנ זיי געפּאטערט.

— קלאפּאָטשענ! דער שווארציאָר ווייס זיי דאָרטנ!

— פארוואָס ניט? דער סאמע גרעסטער נאטשאלניק דאָ— איז דאָכ אײַערער א גוטער באקאנטער.

— ווער איז?

— נעסטעראָוויטש.

— אנטאָנ? עס קענ ניט זײַנ!

— אָט איז דיר גאָר! דער זעלבער, וואָס האָט שוינ מיר לאנג די שטוב זײַנע אָפּגעגעבנ. דאָס איז דאָכ נאָכ פאר אײַכ געווענ.

— וואָס איכ הער? ער האָט זיכ טאקע פונ די ערשטע טעג אָנ ארײַנגעלאָזט אינ דער רעוואָליוציע. זע נאָר, ווי ער האָט זיכ ארופגעארבעט! ווער ס'איז א דרייסטער, א פלינקער...

— רעדט זיכ דורכ מיט אימ.

— געוויס וועל איכ א רעד טאָנ. נו, אונ אײַכ ווי לעבט זיכ?

— איכ גיי אפ ארבעט, אפ דער בויונג.

— וואָס טוט איר?

— פריִער בינ איכ געשטאנענ בא דער מאשינ—געגראָבנ ערד אינ דער קאנאווע. אונ איצט הייבנ מיר באלד אָנ מויערנ.

— איר זײַט דענ א מוליער?

— הע, דאָ לערנט מענ זיכ אויס אלצדינג. מע מאכט פונ דיר א מײַסטער פונ אלערליי ארבעטנ.

— און ווען, אשטייגער, מיר זאָל אויסקומען, וואָלט איך געקענט ערגעץ־ווו צושטעקן זיך?

— וואָס פאר א פראגע? אבי קום, מיטן גרעסטן קאָוועד. מע וועט געבן ארבעט גלײַך אין די הענט און מע וועט נאָך אָפּדאנקען.

— איז דאָך גוט. איך פרעג, ווײַל איך ווייס ניט די היגע פירעכצן. מע וועט, אפּאָנעם, דארפן זיך צוזוכן אן ארבעט לויט מײַנע קויכעס. כ'וועל קומען צו נעסטעראָוויטשן און... דעם עמעס געזאָגט—איז איצטער אונדזער מעלאָכע גאָר גע־פאלן. עפּשער שפּעטער דאָרכן, אָבער דערווײַל—קאָלווירטן, פארשטייט איר מיך, אן עמעסע מעהומע...

— זײַט איר דאָס ערשט פון וועג?

— פון וועג.

— איז וואָס־זשע שטייט איר! טוט אויס דעם פּעלץ און קריכט אפן אויוון. באלד וועלן מיר עפּעס איבערבײַסן. ביז וואָס־ווען, איז אָרדנט זיך אײַן בא אונדז, וואָס קען מען אנ־דערש טאָן.

דער שנײַדער האָט זיך גענומען אויסטאָן. ער האָט א קוק געטאָן אפ דעם דאָזיקן פרײַנטלעכן שאָכן זײַנעם, באמערקט זײַן צופרידענעם און פריילעכן אויסזען און א טראכט געטאָן: „א ווילער מענטש, זע נאָר, ווי ער יהאָט עס מיך גלײַך צוגע־נומען, ניט דאָס, וואָס אן אנדערער. ער טראָגט גוטע שטיוול און א זשאקעטל... פארדינט. קענטיק, אז דער אוילעם פאר־דינט דאָ גוט, און לעבט זיך. און בעשאס ער איז געקומען אהער, איז ער געווען א קאפּצן אין זיבן פּאָלעס". דעם שנײַ־דער איז גרינגער געוואָרן אפן הארצן. אים האָט זיך געוואָלט ארויסזאָגן דעם פרײַנטלעכן מענטשן אזא גערדאנק: „אויב נעסטעראָוויטש איז דאָ דער סאמע גרעסטער נאטשאלניק, איז שוין עפּשער גאָרניט אזוי שלעכט, וואָס אָט די נעווײַלע, נאָומיסניק, האָט צעוואָרפן מײַן שטוב. א צעפּוילטע געווען,

פארברענט זאָל זי ווערנ. אצינד וועט מענ מיר עפשער געבנ אנ אנדער שטוב. אנטאָנ נעסטעראָוויטש וועט מיר זשאלעווענ צי וואָס? אנ אלטער שאָכנ. איכ האָב דאָכ אים אמאָל געהאָלפנ כאפנ באנדיטנ״. נאָר דעם דאָזיקנ געדאנק האָט ער ניט ארויסגעזאָגט, האָט מוירע געהאט: אונ וואָס, אויב דאָס וועט קאליע מאכנ דעם איניענ? מע טאָר זיכ קיינמאָל פאָרויס ניט באַרימענ.

אפמאָרגנ איז ער אוועק זוכנ נעסטעראָוויטשנ אונ ניט געפונענ אים, יענער איז ערגעצ אָפגעפאָרנ ביז אָוונט. אינאָוונט האָט זיכ געדארפט ענדיקנ דער געריכט, דער שנייַדער איז אוועק אינ קלוב, האָט דערזענ נעסטעראָוויטשנ, נאָר ביז ער איז צו אים צוגעגאנגענ, איז יענער ערגעצ ארויס. אונ דער שנייַדער איז ניט פארבליבנ אפנ געריכט. ער איז אוועק, זיכ געלייגט אפנ אויוונ אונ א גאנצנ אָוונט גערויכערט אונ געשיילט קערלעכ. ער האָט אזוי געטראכט: „אפ א יאָר צייַט איינעמ אליינ זיכ דורכלעבנ—האָב איכ נאָכ פונ וואָס, דאָס, וואָס כ׳האָב פארדינט, האָב איכ דאָכ ניט אינגאנצנ פארלעבט, אונ דאָרט—איז גאָט א פאָטער. אזוי אז איכ וועל נאָכ באווייַזנ צו געפינענ נעסטעראָוויטשנ״. דערנאָכ, פונדעסטוועגנ, איז ער אפ זיכ אליינ אינ קאס געוואָרנ: „מע דארפ כאָטש אריינַ צו אים פארטאָג! באטאָג בינ איכ געווענ—ניטאָ אים, אינאָוונט—ניטאָ, וואָס קענ מענ אנדערש טאָנ?״ ענדלעכ האָט ער געפאקט נעסטעראָוויטשנ. דאָס איז געווענ אפנ צווייטנ טאָג נאָכ דעם, ווי דער געריכט האָט זיכ פארענדיקט. נעסטעראָוויטש איז געווענ אינדערהיימ. ער האָט געוווינט אינ א געוועזענעמ כוטער, אפ א בערגל, הינטערנ וואלד. ס׳איז געווענ פארנאכט, ער האָט אָנגעצונדנ א לאָמפ. זאָסיע, אנ אָנגעטאָנענע, ווי אינ וועג, איז געזעסנ נעבנ טיר אפ א בענקל.

— נאזארעווסקי איז שוינ אוועקגעפאָרנ,—האָט נעסטעראָוויטש געזאָגט,—אפ דער שטענדיקער ארבעט זייַנער. ער האָט

מיר אָבער געזאָגט וועגנ אײַכ. אויב אײַכ וועט זיכ פארוועלנ דאָ בלײַבנ ארבעטנ, וועל איכ אײַכ שטענדיק צונעמענ. מיר נייטיקנ זיכ אינ ארבעטער.

— איכ האָב מיט אימ גערעדט. ער האָט מיר געראטנ צו פארבלײַבנ דאָ אפ ארבעט. דאָס איז ריכטיק, אומקערנ זיכ איצט אהינ, ווו עס איז געווענ אזויפיל... איכ ווייס נאָכ אָבער ניט, איכ וועל אײַכ פונדערהיימ אָנשרײַבנ, אויב עפּעס־וואָס, אונ איר וועט מיר ענטפערנ, צי קענ מענ קומענ.

— איר קענט אָנשרײַבנ אונ איכ וועל אײַכ ענטפערנ, נאָר אפילע אָנ דעמ קענט איר אויכ שטענדיק קומענ צו פאָרנ. עפשער ט'איר זיכ אויסטאָנ? איר דארפט נאָכ אלציינס ווארטנ א גאנצע שאָ. ביזנ שטאָט וועט אײַכ אונטערפירנ אונדזערער א לאסט־אווטאָמאָביל, אקוראט אינ א שאָ ארומ וועט ער גיינ.

אינ דעמ מאָמענט איז אינ שטוב ארײַנ דער שנײַדער. זאָסיענ, אנ ארומגעוויקלטע אינ א גרויסער פאטשיילע, האָט ער ניט דערקענט, אונ זי איז אזש אונטערגעשפרונגענ פונ אָרט: א מאָדנע זאכ מיט דעמ שנײַדער, אומעטומ וואקסט ער אויס, פונקט ווי עפעס א פאהבאָרגענע האנט שטעלט אימ פונ צײַט צו צײַט אוועק פאר אירע אויגנ.

— גוטנאָוונט, ברודערל אנטאָנ! האָסט מיכ כאָטש דערקענט?

— דאָס ביסטו! ווו־ושע האָסטו זיכ אומגעשליאָנדערט?

— ווייסט דענ ניט מײַנ מעלאָכע?

— עהע, א פליכ בא דיר געוואָרנ א היפשער. אונ אליינ— די זעלבע רירעוודיקײַט. גייסט נאָכ אלצ אומ צופוס?

— וואָדענ, ווי דו, אפ אווטאָמאָבילנ? ווער וואָלט זיכ עס געקענט ריכטנ, אז דו וועסט אזוי־אָ ארויסשפרינגענ!

„דער טײַוול ווייס אימ, אומעטומ קאָנ ער אלעמענ"—האָט זאָסיע געטראכט.

— די שטוב דײַנע, דאכט זיכ, איז אויסגערונענ געוואָרנ?

— ווי האָסטו עס דערלאָזנ דערצו? וועגנ דעמ טאקע בינ

איכ צו דיר געקומענ—די בויונג האָט מײַנ שטוב געפּאַטערט, דו ביסט דאָכ דאָ דער נאטשאלניק, איז גיב מיר אנ אָרט, ווּ דעמ קאָפּ אווּעקלייגנ.

— האָסט עפּשער א צווייטנ מאָל כאסענע געהאט?

— בא דיר איז דאָס אלצ א שפּאס.

— וואָס עפּעס א שפּאס?

— ווּ׳סטו געזעננ! לויט די יאָרנ בינ איכ טאקע ניט קיינ אלטער, אָבער—וואָס פאר א לעבנ? שלעפּסט זיכ אומ שטענדיק איבער דער וועלט. עפּשער וועט זיכ געפינענ בא דיר עפּעס אנ ארבעט פאר מיר?

— פארוואָס ניט.

— איז שטעל מיכ אוועק, ברודערל, ערגעצ אפּ אנ ארבעט לויט מײַנע קויכעס, אונ איכ זאָל האָבנ, ווּ דעמ קאָפּ אָנצור־שפּארנ.

— קלײַב זיכ ארײַנ אינ א וועלכער עס איז באלעגופישער שטוב. אי די באָגאראָווסקיס, אי די סטעפּורזשינסקיס זײַנענ שוינ דאָ לאנג ניטאָ.

— צי דענ פּוסטעווענ זייערע הײַזער?

— אנדערע פּוסטעווענ. צוויי בריגאדעס ארבעטער האָבנ זיכ אריבערגעצויגנ אינ די באראקעס, אפּ יענער זײַט וואלד, זיי וועלנ דאָרט מאכנ ציגל. זײַנענ די הײַזער איצט געבליבנ פּוסט.

— איז גיב מיר סײַדנ, ברודערל מײַנס, באָגאראָווסקיס שטוב. ניט דעמ באָגאראָווסקיס, וואָס ארומ טײַכ, נאָר יענעמס, וואָס אהינ, צומ וועג־צו, ווייסט וועלכער? דער, וואָס האָט זיכ געשלאָגנ מיטנ אינדיק.

— נו, גוט,—האָט זיכ נעסטעראָוויטש צעלאכט,—דו געדענקסט נאָכ עפּעס אנ אינדיק. איכ האָב שוינ פארגעסנ אזעלכע זאכנ.

— נו, בא דיר איז דער קאָפּ מיט עפּעס אנדערש פאר־נומענ.

דאָ האָט זיך דער שנײַדער אָנגעהויבן צוקוקן צו זאָסיען
און זי פלוצלינג דערקאָנט:
— איר זײַט אויך דאָ? אפֿן געריכט געווען? אויסגעקומען
אײַך צו זײַן דאָ! מיט יעדן מענטשן קען טרעפֿן אַן אומגליק.
(אַ קער געטאָן זיך צו נעסטעראָוויטשן.) מיט עטלעכע וואָכן
צוריק האָב איך בײַ זיי אין שטוב גענעכטיקט. ווער האָט עס
געקענט טראַכטן. דאָס איז, ווײַל אַלץ אויף דער וועלט' זיך דרייט
דער שנײַדער האָט זיך אוועקגעזעצט פֿאַרן טיש, זיך גאַנץ
ברייט צעלייגט מיט זײַן מאַכאָרקע, פּאַפּיר און מיט די עלנ־
בויגנס. נאָך אַ לאַנגער פּאַוזע האָט ער אַ זיפֿץ געטאָן און אַ
קער געטאָן דעם פּאָנעם צו זאָסיען:
— איך וועל אײַך זאָגן אין די אויגן, כאָטש איר וועט שפּ־
שער אויף מיר פֿאַריבל האָבן. אָט אַזאַ מענטש בין איך. איך בין
מיט מענטשן אָפֿנהאַרציק און איך וויל, מע זאָל מיט מיר אויך
זײַן אָפֿנהאַרציק. איך וועל קיינמאָל ניט פֿאַרבאַהאַלטן מײַנע גע־
דאַנקען. נאָך לאַנג, ווען איך האָב געניית בײַ אײַך דעם פּעלץ,
איר געדענקט? פֿלעגט אײַער שאָכן סטעפּורזשינסקי קומען אָפֿט
קוקן, ווי איך ניי. איינמאָל האָט ער מיר אַזוי געזאָגט: טוואַ־
ריצקי, זאָגט ער, האַלט זיך פֿאַר אַן אָרעמאַן, שטענדיק קלאָגט
ער זיך, און אַ פֿערד, פֿונדעסטוועגן, האָט ער גלײַך געקויפֿט.
קענטיק, אַז ער האָט ערגעץ געלט. איז איצטער טראַכט איך
מיר: וויבאַלד ער האָט געהאַט פֿון וואָס צו לעבן אויף דער
וועלט, איז צו וועלכע גוטע יאָר האָט ער געדאַרפֿט אַרײַנקריכן
אין דער דאָזיקער כאַסענע? וואָס האָט ער דאָ אויסגעשפּילט?
ער האָט אויסגעשפּילט דאָס, וואָס איצטער וועט ער דאַרפֿן גיין
אויף צוואַנגס־אַרבעט.
זאָסיען האָט אַ שניט געטאָן ווי מיט אַ מעסער איבערן
האַרצן. זי האָט זיך דערמאָנט: ס'איז טאַקע אינדערעמעסן אַזוי
געווען. מע האָט דעמאָלט געדאַרפֿט אַלץ אײַנשטעלן אין דער
ווירטשאַפֿט. און בײַ מיכאַלן האָט זיך פּלוצלינג פֿון ערגעץ גע־

נומען געלט. זי האָט א פרעג געטאָן: ווו האָסט גענומען? ער האָט געענטפערט: „וואָס הייסט, ווו גענומען! סיידן דו זעסט ניט? איך האָב דאָך די גאנצע צייט געקליבן". געקליבן האָט ער טאקע, אָבער אזוי פיל האָט ער דאָך ניט געקענט אָנקלייבן. אזוי האָט זי דאן א טראכט געטאָן און נאָכדעם האָט זי פאר־געסן דעם דאָזיקן שמועס. אצינד האָט זי א נייער געדאנק א שטאָך געטאָן: „עפשער איז ער שוין דעמלט אריינגעצויגן גע־ווען אין מיִעסע אוואנטיורעס?" שפעטער, אין א געוויסער צייט ארום, איז אלץ אויסגעקלאָרט געוואָרן ביז די קלענסטע איינצל־הייטן. איצט אָבער האָט אויסער מיכאל טווארריצקין קיינער גאָר־נישט ניט געוווּסט.

נעבן שטוב האָט זיך אָפּגעשטעלט דער אווטאָמאָביל. זאָסיע האָט זיך געזעגנט און איז אוועקגעפאָרן. זי האָט געטראָפן סלאווען א פארוויינטע. דאָס קינד איז מיט א געשריי צוגעפאלן צו דער מאמען און ניט געקענט זיך אָפּרייסן פון איר. די שכיינע האָט געזאָגט, אז סלאווע האָט ניט אויפגעהערט צו פרעגן „ווו איז די מאמע", און זי האָט ניט געגלויבט, ווען מע האָט איר געזאָגט, אז די מאמע וועט באלד קומען.

— זי איז עפּעס אן אָנגעשראָקענע, האָט זייער מוירע,— האָט געזאָגט די שכיינע.

זאָסיע האָט זיך צוריקגעקערט אין איר הויז. די ווענט פון אָט דער שטוב האָבן זי געשטיקט. אלצדינג איז איר דאָ געווען דערווידער. זי האָט דערפילט א סינע אי צו דער דאָזיקער שטוב, אי צו אלץ, וואָס איז מיט דער שטוב געווען פארבונדן. האלטנדיק סלאווען אפ די הענט, איז זי לאנג געזעסן און גע־טראכט. זי האָט זיך דערמאָנט אָן אירע אמאָליקע כאווערטעס, געטראכט וועגן זיי. איייניקע פון זיי האָבן געענדיקט הויכשולן, אייניקע האָבן זיך ארויסגעוויזן און זיינען בארימט געוואָרן אפ ארבעטן פון גרויסע מאסשטאבן. וועגן אייגער א געוועזענער כאווערטע אירער האָט זי געלייענט אין צייטונג, ווי וועגן אן

אויסגעצייכנטנ אינזשעניער. אונ זי—אינ אירע סאמע בעסטע יאָרנ דארפ זי קוקנ אפּ דער דאָזיקער נאָרע, שימלענ אינ דער דאָזיקער ענגער גרוב, וועלכע מע קענ קיינמאָל ניט אָנזעטיקנ. די בעסטע יאָרנ אירע זייַנענ דורכגעגאנגענ אינ אנ עקלהאפטער נאָענטקייַט מיט דעמ דאָזיקנ שעפּעלע, וואָס האָט וועלפישע ציינער (זי האָט בעשומויפנ ניט געקענט פארגעסנ קאָנדראט נאַזארעווסקיס ווערטער וועגנ טווארישצקינ).

אונ זי האָט אָנגעהויבנ טאָנ. מע וואָלט געווענ צופרידנ, ווענ זי זאָל פּארבלייַבנ אינ קאָלווירט, נאָר איר האָט זיכ געוואָלט כאָטש אפּ א באשטימטער צייַט אוועקפּאָרנ פונדאנענ. אונ אינ עטלעכע טעג ארומ האָט זי אָנגעשריבנ א בריוו צו אנטאָנ נעסטעראָוויטשנ.

אונ נאָכ אינ עטלעכע טעג ארומ האָט זאָסיע באַצ ארויספּאָר פונ שטעטל געהאלטנ סלאווענ אפּ די הענט: זי האָט געווארט אפּ א לאסט־מאשינ פונ דער בויונג. ארומ איר איז געשטאנענ א טשעמאָדאנ אונ א זעקל מיט זאכנ. ס׳איז נאָרוואָס נאכט געוואָרנ, די שטערנ האָבנ געשייַנט, אינ שטעטל איז שטיל געווענ. די פארמאטערטע סלאווע האָט פלעגמאטיש א פרעג געטאָנ:

— מאמע, ווענ וועלנ מיר זיכ אומקערנ צוריק אהיימ?

— באלד וועלנ מיר קומענ אהיימ. אָבער דאָס וועט זייַנ א נייַע היימ.

— דאָס איז ווייַט פונ דער אלטער היימ?

— ווײסט אליינ זענ, באלד וועלנ מיר אוועקפּאָרנ אפּ א מאשינ.

— אינ וועלכער היימ איז בעסער, אינ דער אלטער צי אינ דער נייַער?

— אינ דער נייַער.

— אונ פארוואָס איז דאָ די זעלבע לעוואָנע, ווי אינדערהיימ?

— ווייַל ס׳איז די זעלבע לעוואָנע.

— פארוואָס איז עפּעס גאָר איינ לעוואָנע?

נאָכ א לאנגער פּאוזע האָט סלאווע ווידער א פרעג געטאָן:

— אינ דער נײַער היים וועל איכ זיכ לערנענ?

— יאָ, סלאוועטשקע.

— אונ דו וועסט ארבעטנ?

— יאָ, ארבעטנ.

— ווער וועט מיכ לערנענ, אירינקע?

— בא איר וועסטו זיכ לערנענ.

— זי איז א קליינע?

— ניינ, זי איז א גרויסע.

— דערציילּ מיר נאָכאמאָל וועגנ אירינקען.

אונ זאָסיע האָט אָנגעהויבנ דערציילנ:

— „געווענ בינ איכ דעמלט נאָכ ניט אזא גרויסע, ווי איצט, אונ אירינקע—גאָר א קליינינקע. אירינקעס ברודער האָט מיל־כאָמע געהאלטנ מיט די בורזשויענ אונ פּריצים, אונ אירינקע האָט איינע אליינ געלעבט אינ דער זעלבער שטאָט, ווו מיר ווארטנ איצט מיט דיר אפ דער מאשינ. איינמאָל באנאכט זײַנענ באנדיטנ אָנגעפאלנ אפ דער שטאָט...“

— מאמע, אונ אונדזער טאטע האָט געשלאָגנ די באנדיטנ, בורזשויענ אונ פּריצים?

אָט אזוי האָט סלאווע דאָס קינד, דאָס מיידעלע — סלאווע טווארישקאיא—ארײַנגעשפּאנט אינעם מענטשלעכנ לעבנ.

5

נעסטעראָוויטש האָט אָנגעוויזנ זאָסיענ אפ א געבײַדע באם וואלד.

— איר זעט? אָט די שטוב פוסטעוועט, דעמ באלעבאָס פונ דער שטוב האָט מענ לאנג ארויסגעשיקט. דאָ האָבנ געווינט אונדזערע ארבעטער, דערנאָכ האָבנ זיי זיכ אריבערגעצויגנ אינ

א באראק—אָפגעטאָרנ אָם ארבעט ווײַטער אביסל, פארנעמט די שטוב אונ ווינט דאָ. דאָרט איז דאָ עטלעכע אלקערלעכ, אינ איינעמ לעבט יענער שנײַדער, וועלכנ איר קענט.

— דער שנײַדער?

— ער וועט אײַכ ניט שטערנ, אונ איר אימ—אויכ ניט. (נעס־טעראָוויטש האָט א שמייכל געטאָנ.) ס׳מאכט ניט אויס, מיר דערעסט ער אויכ ניט, אָט דער אלטער טשוראק. זאָל ער זיכ לעבנ אינ א ווינקל.

זאָסיע איז אוועק. די גרויסע שטוב איז געשטאנענ אפנ סאמע ראָג פונ א וואלד־לאָנקע צווישנ סאָסנעס, מאמעש אינ די פענצטער האָט ארײַנגעקוקט א נוסבוים־וועלדל, לענגויס דעם וועג האָט זיכ געצויגנ א גאָרטנ. דער הויפ איז פארדעקט געווענ מיט נאסע אײַז, איבער אימ זײַנענ געלאָפנ ריטשקעלעכ שניי־וואסער. אפנ גאנעק איז געשטאנענ דער שנײַדער, גע־וואָרפנ ווײַט פונ זיכ שטיקעלעכ ברויט אונ גערופנ צו זיכ א הונ. יענע האָט אויסגעצויגנ די האלדז אונ מוירע געהאט צו־צוגיינ נעענטער. א צווייטע הונ איז צוגעבונדנ געווענ מיט א שטריקעלע: איינ עק פונעמ שטריקל איז צוגעבונדנ געווענ צומ פיסל פונ דער הונ, דער צווייטער עק—צו א קלעצל נעבנ גאנעק. אָנשטאָט דעמ, ער זאָל כאָטש א פרעג טאָנ, פארוואָס זאָסיע איז ווידער געקומענ אהער, אָדער אָפגעבנ „גוטמאָרגנ״, האָט דער שנײַדער טייקעפ אָנגעהויבנ דערקלערנ:

— געקראָגנ צוויי הינער. א פאָהיבעל אפ זיי, מע קענ זיי צומ שטוב ניט צוגעווינענ. שלעפנ זיכ אוועק, דער רוּעכ ווייס ווהינ, אונ גיי נאָכדעמ זוכ זיי. („ער הייבט שוינ אָנ ריידנ״— האָט זאָסיע א טראכט געטאָנ.) דאכט זיכ וואָס? א הונ—א נאַ־רישקײַט, פונדעסטוועגנ... דאָ קישענ דאָכ מענטשנ אינ די טויזנ־טער. באטרעפט בא זיי כאפנ א הונ, אראָפדרייענ דאָס קעפל אונ אינ טעפל.

— ווּעמענ מיינט איר?

— זאָג איך דאָך, בא די מענטשן! אפילע א הונ דארפ מען
אויך היטן.

זאָסיע איז אוועק אינ שטוב, ניט זאָגנדיק גאָרנישט. דער צעטומלט־געוואָרענער שנײַדער איז אוועקגעלאָפנ גלײַך נאָך איר.

— איך בינ געקומענ צו פאָרנ אהער אפ ארבעט. נעסטעראָ־וויטש האָט מיר געזאָגט, איך זאָל דאָ וווינען.

ער האָט דאָך מיר אָפגעגעבנ די שטוב!

זאָסיע האָט שווײַגנדיק גענומענ באטראכטנ: א קיך אונ דרײַ צימערנ. אונ פונ יעדער צימער א באזונדער טיר אינ קיך.

— וועלכנ צימער האָט איר פארנומענ?—האָט זאָסיע א פרעג געטאָנ.

— וואָס הייסט וועלכנ? אלע! איך ווינ דאָ.

— איינער אליינ?

— וועמענ דארפ איך?

— איר קלײַבט זיך דאָ סײַדנ מאכנ באנקעטנ? אפ וואָס דארפט איר אזוי פיל צימערנ?

— בא יעדער מענטשנ איז זיך זײַנ פאנטאזיע. אונ צו אָט דער פאנטאזיע, ברודערל, האָב איך א גוסט.

זאָסיע איז געשטאנענ אונ באטראכט. דער שנײַדער האָט זיך עפעס פלוצלינג מעיאשעװ געווענ אונ געביטנ דעם טאָנ:

— גאָט מײַנער, האָט איר דאָך גלײַך געדארפט אזוי זאָגנ. פארנעמט וועלכנ צימער איר ווילט.

— וועלכער איז רויִקער, מע זאָל דורך אים ניט אומגיינ... אָט דעם צימער וועל איך נעמענ.

— נעמט דעם, מיר איז אלציינס. עמעס, דער איז א גרעסע־רער, נאָר צוליב אײַך וועל איך טײַערער ניט נעמענ. איינ פרײַז פאר דעם צימער צי פאר אנ אנדער צימער.

זאָסיע האָט א שמייכל געטאָנ, איז אוועק נאָך סלאוועג אונ נאָך די זאכנ. אפמאָרגנ האָט זיך דער שנײַדער דערוווסט, אז

זאָסיע וועט אים גאָרנישט ניט צאָלן, און איז אוועקגעלאָפן צו נעסטעראָוויטשן.

— וואָס טוט זיך דאָ?—האָט ער זיך צעשריִען,—וואָס איז דאָס פארא פירעכצן? מײַן שטוב האָט מען צעוואָרפן? צעוואָרפן. א פאקט! אָנשטאָט מײַן שטוב האָסטו מיר געגעבן אן אנדער שטוב? געגעבן.

— א פאקט!—האָט נעסטעראָוויטש איבערגעפראזירט דעם שנײַדער.

— בא דיר איז דאָס א געלעכטער. וואָס־זשע שיקסטו מיר מענטשן? אף וואָס פאר א טײַוול דארף איך די קוואַרטיראנטן?

— נו, גוט, אויב דו ווילסט ניט האָבן קיין קווארטיראנטן, טאָ ווער אליין א קווארטיראנט בא יענעם, וואָס ווינט דאָרט מיט דיר.

— גיב מיר אָפ מײַן שטוב!

— אויב אזוי, איז קום, לאָמיר אָפשאצן דײַן שטוב, און די בויונג וועט דיר אָפצאָלן פאר איר.

— גוט. וויפל ט'איר געבן?

— מירן א טראכט טאָן, וויפל מע קען געבן פאר א קלאָפּ־טער צעפוילטע האָלץ.

— ע, ברודערל מײַנס, האָסט שוין, אָפּאָנעם, אינגאנצן פארגעסן אונדזער אמאָליקע שכיינעס?

— מירן דיר פאר דער שטוב באצאָלן, אָבער מיינ ניט, אז דו וועסט דאָ כאפן גליקן. מיר וועלן דיר באצאָלן ניט מער, וויפל דײַן שטוב איז ווערט. און דערווײַל האָט מען דיר געגעבן אן אָרט, ווו צו ווױנען? און דו ווױנסט דאָרט?... טאָ פארוואָס־זשע גייסטו ניט אף דער ארבעט? די באלעגופישע הײַזער געהערן איצטער צו דער בויונג, און דאָרטן מעגן ווױנען נאָר אונדזערע ארבעטער. מענטשן דארפן מיר אסאך, אָבער אזעלכע, וואָס ארבעטן.

— לאָז מיך פריִער אײַנאָרדענען זיך.

— וואָס הייסט אײַנאָרדענען זיך? אײַנאָרדענען זיך דארף מען, ווען מע ארבעט.

— וואָסי, איך פארלאנג דען פרעמדס?

— נאָך דאָס האָט דיר געפעלט. הײַנט פון האלבן טאָג זאָלסטו זיך שטעלן צו דער ארבעט.

ניט דערוואַרטנדיק אזא שטרענגן טאָן, איז דער שנײַדער אָפּגעטראָטן פון נעסטעראָוויטשן אפ א טראָט.

— איך האָב שוין אליין אויך געטראַכט זיך שטעלן צו דער ארבעט. און דו ביסט עפּעס הײַנט צופיל אופגעבראַכט!

טיפ פארקלערט, איז דער שנײַדער אוועק אהיים, און אפּמאָרגן פארפרי איז ער אוועק צו דער ארבעט. עטלעכע מענטשן האָבן אָפּגערייניקט אן אָרט פאר א געבײַדע, זיי האָבן געהאַקט די קוסטעס און אויסגעגלײַכט דעם גרונט. דער שנײַדער האָט גענומען אין די הענט א האַק. אין א שאָ צוויי ארום האָט אים די דאָזיקע ארבעט שרעקלעך דערעסן און ער האָט א זאָג געטאָן צום בריגאַדיר:

— דעם עמעס געזאָגט, בין איך גאָר א באַלמעלאָכע, און דאָס איז גאָר א זאַך פאר שווארצארבעטער. איך וועל, פארשטייט זיך, ניט גיין פּאָדערן, מע זאָל מיר דאָ אפּ דער בוידונג געבן אין די הענט א נאָדל־פּאָדעם און א שאָפּן־פּעלצל — נא, ניי א פּעלץ. כאָטש דעם עמעס געזאָגט, דארף דער ארבעטער א פּעלץ צי ניט?

— דארף.

— א פאקט. אָבער דאָ ליגט עס ניט אין קאָפּ. דאָ דארף מען האַקן, גראָבן, מויערן. בין איך דאָך אָבער ניט נאָר א שנײַדער, נאָר אויך א מולייער. איך האָב ניט נאָר פּעלצן גענייט, נאָר אויך אויוונס געמאַכט. איך בין ניט קיין ערגערער מולייער, איידער א שנײַדער. איך קען אויך שינדלען מאַכן, אין א טעפּערײַ מאַכן טעפּ.

— גוט, איכ וועל זאָגנ אינ קאָנטאָר, אז איר זײַט א מוליער.

— זאָגט, ברודערל.

אפ אזא אויפנ האָט מענ גאָר אינגיכנ דעמ שנײַדער ארײַנגענומענ אינ אײנער פונ די מוליער־בריגאדעס. ווי ס'האָט זיכ שפּעטער ארויסגעוויזנ, איז ער געווענ זײער א גוטער מוליער. כאָטש ער האָט שוינ מער ניט געטראכט נעמענ דירע־געלט בא זאָסיענ, כאָטש ער איז שוינ אײַנגעגאנגענ דערופ, אז ניט ער אלײנ פארנעמט די גאנצע שטוב, — פונדעסטוועגנ האָט ער אפ זאָסיענ געקוקט פונ אויבנ אראָפּ: וואָס פאר א באטרעפ קענ זי האָבנ בא אימ, דעמ שטענדיקנ היגנ אײַנוווינער, וועלכער ווײס ניט נאָר די דאָזיקע גאנצע געגנט אונ די היגע מענטשנ, נאָר אפילע נעסטעראָוויטשנ אלײנ זאָגט ער „דו". דאָכ איז אינגיכנ פאָרגעקומענ אזא זאכ, נאָכ וועלכער דער שנײַדער האָט גאָר אנדערש אָנגעהויבנ קוקנ אפ זאָסיענ. נאָכ מער, צײַטנווײַז האָט ער אפילע אָנגעהויבנ מוירע צו האָבנ פאר איר. אײנמאָל, אינ אנ אָפּרו־טאָג, איז פאָרגעקומענ אינ קלוב אנ אלגעמײנע פארזאמלונג. פריִער האָט מענ געגעבנ א וואָרט נעסטעראָוויטשנ. ער האָט גערעדט וועגנ דעמ, אז אָט איז שוינ באלד א יאָר, ווי אפ דעמ דאָזיקנ אָרט האָבנ זיכ באוויזנ די ערשטע בויער, אז פאר דעמ יאָר איז דורכגעפירט געוואָרנ מער ווי דרײַ פערטל פונ דער לענג פונעמ הויפּט־טריקנ־מאגיסטראל (ער האָט געבראכט גענויע ציפערנ.) פאר דעמ יאָר האָט מענ אָנגעהויבנ בויענ דעמ הויפּט־קאָרפּוס פונ דער עלעקטרעסטאנציע, ס'איז אָרגאניזירט געוואָרנ אנ אײגענע ציגל־פּראָדוקציע, טאקע דאָ ניט ווײַט, א קילאָמעטער זעקס פונ דער בויונג, אזוי, אז מיר דארפנ ניט פירנ קײנ ציגל פונדערווײַט. (נעסטעראָוויטש האָט גערעדט וועגנ אלצ גענוי, ער האָט אפילע אָנגערופנ די מענטשנ, וועלכע האָבנ אָנגעפירט אונ פירנ אָנ מיט באשטימטע ארבעטצווײַגנ.) ער האָט אזוי געזאָגט: „איכ בינ אלײנ א היגער, אונ

פונ לאנג שוינ האָב איכ געוווּסט, אז אפ יענער זײַט נאָדל־וואלד, הינטער די ברעגיקע בערגלעכ איז פאראנ גוטע ליימ. די אויספאָרשונגענ האָבנ באוויזנ, אז דאָרט איז פאראנ אזוי־פיל ליימ, אז מע וואָלט דאָרט געקענט אויסבויענ א גרויסנ ציגל־זאוואָד. דערווײַל נייטיקנ מיר זיכ ניט אינ קיינ גרויסנ זאוואָד, מיר האָבנ אויסגעבויט ניט קיינ גרויסנ זאוואָד, קעדיי האָבנ אייגענע ציגל פאר אונדזער בויונג. בא אונדז זײַנענ שוינ פאראנ רעזערוונ, קיינ מאנגל אינ ציגל וועט ניט זײַנ. מיט דער בעסטער בריגאדע ציגלמאכער פירט דאָרטנ אָנ נאומיסניק.

„דער, וואָס האָט מײַנ שטוב צעוואָרפנ“—האָט א טראכט געטאָנ דער שנײַדער.

— כאווער נאומיסניק,—האָט א פרעג געטאָנ נעסטעראָוויטש,— די טעג הייבנ מיר אָנ מויערנ די ווענט אָנ אנ איבערײַס, צי וועלנ מיר ניט דארפנ שטיינ ליידיק צוליבנ מאנגל אינ ציגל?

— ניינ,—האָט זיכ אָפּגערופנ א שטימ ערגעצ פונ מיטנ זאל.

דער שנײַדער איז אונטערגעשפרונגענ. „וואָס איז דאָס! וואָס איז דאָס פאר א שטימ! פונקט ווי פונ א לײַבלעכנ ברודער, אזא באקאנטע שטימ! געהערט ערגעצ די שטימ, ווער איז דאָס, ווו האָב איכ געהערט דעמ דאָזיקנ נאומיסניק, ווו האָב איכ אימ געזענ!?“ דער דאָזיקער געדאנק האָט עפּשער א שאָ צײַט געבויערט זײַנ מויעכ. ער האָט אויסגעצויגנ די האלדז, געדרייט מיטנ קאָפּ, דורכגעטאפט מיט די אויגנ יעדנ אײַנציקנ, באמיִענדיק זיכ צו דערזענ, ווער איז דאָס אזוינס נאומיסניק. לעסאָף העט ער א שעפּטשע געטאָנ דעמ שאָכנ:

— ווו איז דאָס דער נאומיסניק, ווער איז ער?

— ער זיצט דאָרטנ ערגעצ אינמיטנ זאל,—האָט דער שאָכנ געענטפערט אומגערנ.—שטילער, לאָז הערנ.

דער שנײַדער האָט זיכ אָפּגערוקט פונ שאָכנ, און ביסלעכווײַז האָבנ זײַנע געדאנקענ באקומענ אזא ריכטונג: „א מענטשנ

דאכט זיך אמאָל אויס! א מענטש האָט זיך אָפּגערופן מיט איין וואָרט, און מיר האָט זיך אויסגעדוכט דער שוואַרציאָר ווייס וואָס. ווען ס'וואָלט אינדערעמעסן געווען א באַקאַנטע שטים, וואָלט איך זיך דערמאָנט, ווער דאָס איז. און דער נאָמען איז עפּעס אויך ניט קיין באַקאַנטער—נאָומיסניק! דער קלאָג ווייס אים, דאָס האָט זיך מיר אויסגעדאַכט און מער גאָרנישט".

דערנאָך האָט נעסטעראָוויטש געזאָגט, אז באַלד הייבט מען אָן בויען א הויז פון פערציק דירעס—דאָרט וועלן זײַן וווינונגען פאַר דעם אינזשעניער־פּערסאָנאַל און פאַר די בעסטע שלאָגלער.

— באַלד וועלן מיר, כאַווייִרים, באַטראַכטן דעם אַרכיטעקטור־פּראָיעקט פון הויז און מירן א קריטיקיר טאָן דעם דאָזיקן פּראָיעקט (נעסטעראָוויטש האָט א שמייכל געטאָן), ווײַל, פאַרשטייט איר מיך, דאָס דאָזיקע הויז קען זײַן אן אָנהייב פון דער צוקונפטיקער סאָציאַליסטישער שטאָט, און מע דאַרף, אז דער אָנהייב זאָל זײַן א גוטער. אָט דאָ, אין דעם דאָזיקן העק, ווו ביז איצט זײַנען געווען נאָר הרעבליעס און דאָס אָרט גופא האָט געהייסן דוווכאַטע, לייגן מיר איצט דעם פונדאַמענט פון א סאָציאַליסטישער שטאָט.

אפן סצענע איז אַרויף דער אינזשעניער־אַרכיטעקטער. ער האָט פאַנאַנדערגעוויקלט א גרויסן בויגן פּאַפּיר און צוגעשפּיליעט מיט קנאָפּקעס צו דעם דעקאָראַציע־לײַוונט, וואָס איז צוגערוקט געוואָרן צום סאַמע ראַנד פון סצענע. דאָס איז געווען דער פּראָיעקט פון הויז. מענטשן האָבן זיך אונטערגעהויבן פון די ערטער.

— זעצט זיך אוועק!—האָט מען אָנגעהויבן שרײַען פונהינטן.

— נו, כאַווייִרים, איז וועמען געפעלט דער פּראָיעקט און וועמען ניט?

— נו, גוט, וואָס איז דאָ צו ריידן, דער אינזשעניער ווייס בעסער,—האָבן שטימען געהודיעט.

פונדעסטוועגן האָט מען דאָס געמעל לאנג באטראכט, אויס־געפרעגט, דער אינזשעניער האָט געגעבן דערקלערונגען. לעסאָפּ, האָט זיך דורכגעשטויסן צו דער סצענע א פרוי. אלע האָבן באמערקט, ווי זי האָט עפּעס געגומען טײַנען צום אינזשעניער, אָנווײַזנדיק אפן געמעל. נאָר געהערט האָט זי אזוי שטיל, אז בלויז די, וואָס זײַנען געווען נאָענט צו דער סצענע, האָבן זי געהערט. דער אינזשעניער האָט זיך אָנגעבויגן, קעדיי דערהערן, וואָס זי רעדט.

— העכער,—האָט מען זיך צעשריִען פונהינטן.

— ס'איז שטיל געוואָרן. די פרוי האָט אָנגעהויבן ריידן העכער. אלע האָבן דערהערט:

— פארוואָס אזא נידעריק הויז?

— וואָס הייסט א נידעריקס?—האָט דער אינזשעניער א קוועטש געטאָן מיט די אקסלען.—דאָס איז דאָך א פירגאָרנדיק הויז. צי דען איז עס א נידעריקס?

— א פירגאָרנדיקס, אָבער עס זעט אויס זייער נידעריק. עפּשער איז דאָס נאָר אזוי אָנגעמאָלט.

— אהא,—האָט א לאך געטאָן דער אינזשעניער.—איך ווייס, וואָס איר ווילט זאָגן. זעט איר, דאָס הויז איז א הויכס, נאָר עס דאכט זיך אזוי. דאָס איז אזא סטיל.

— פארוואָס־זשע זאָל עס אויסזען נידעריק, אויב אינדערעמעסן איז עס הויך?

— פארוואָס געפעלט עס אײַך ניט?

— איך, כאווער אינזשעניער, קען זיך ניט פאנאנדערקלײַבן אין אזעלכע זאכן, איך האָב זיך ערגעץ ניט געלערנט און אין קיין גרויסע שטעט בין איך ניט געווען, גרויסע הײַזער האָב איך ווען־ניט־ווען געזען בלויז אפּ געמעלן, אפּ בילדער. דאָ, אפּ דער בויונג, האָב איך לענגער באטראכט אן אלבאָם. עפּשער זאָג איך ניט ריכטיק, אָבער אויב מע האָט בא אונדז געפרעגט, וויל איך ארויסזאָגן מײַן מיינונג. אנטשולדיקט מיר, אויב...

— נו, ביטע.

— עפשער וועט עס זײַנ קאָמיש.

— ביטע, ביטע!

— פארשטײס איר מיכ, איכ וויל זאָגנ... עפשער איז אזא מײנונג נאָר בא מיר.

— ביטע, איכ הער.

— מיר ווילט זיכ, אז אויב שוינ בויענ עפעס נײַס און טײַערס, זאָל עס האָבנ אנ אויסזענ... מיר דאכט זיכ, אז אלצ, וואָס איז נידעריק, איז ניט אָנגענעמ. איכ אלײנ, וויפל איכ לעב, איז אלצ אינ נידעריקע צעפוילטע הײַזקעס. די סטעליע, דאכט זיכ, שטיקט צו אפילע די שטימ. הײבסט אופ א האנט — און דו דערלאנגסט די סטעליע, די סטרעכע — אלצ, וואָס דו ווילסט. אלצ איז נידעריק, בײגט זיכ צו דער ערד. ניטאָ קײנ ראכמעס. און דאָ, אזא גרויסע שטוב — און זעט אויכ אויס, ווי זי וואָלט זיכ געקלאמערט אָנ דער ערד און הײבט זיכ ניט אופ אינדערהויכ.

— אהא, איכ פארשטײ אײַכ. איר ווילט אנ אנדער סטיל.

— אז דער אויסזענ אלײנ זאָל זײַנ א הויכער, זאָל זיכ ציִען אינדערהויכ. דאָס זאָל ניט ענלעכ זײַנ אפ דער אײביק־נידעריקער סטעליע. דאָ איז עס טאקע ניט אזוי, ס׳איז הויכ, אָבער אינ די אויגנ זעט עס אויס, ווי ס׳וואָלט נידעריק געווענ.

— ריכטיק, — האָט זיכ נעסטעראָוויטש אָפגערופנ פונ זײַנ אָרט, — אינרערעמעסנ, נעמט אָט דאָס טויבע שטיקל וואנט אַבער דער אויבערשטער ו׳יי פענצטער...

— דאָ רעדט זיכ וועגנ סטיל.

די פרוי איז אוועק אפ איר אָרט און געזעצט זיכ.

— ווער איז זי אזוינס? — האָט מענ הינטנ גענומענ שעפטשענ.

— אנ ארבעטערנ פונ דער בויונג. ווער־זשע אנדערש?

— זי האָט ריכטיק געזאָגט, — האָט עמעצער א זאָג געטאָנ.

דער אינזשעניער האָט גענומענ זוכנ מיט די אויגנ די פרוי:

— איכ, כאווערטע, איכ ווייס ניט, ווי רופט מענ אײַכ...

— טוואריצקאיא.

— ... כאווערטע טוואריצקאיא, עטלעכע ווערטער וויל איכ מיט אײַכ ריידנ נאָכ דער פארזאמלונג וועגנ פּראָיעקט...

דער געדאנק, וואָס טוואריצקאיא האָט ארויסגעזאָגט, האָט געמאכט אנ אָנהייב צו די דעבאטנ, אונ דער פּראָיעקט איז אָפּגעוואָרפנ געוואָרנ. אלע האָבנ, אוועקגייענדיק פונ דער פארזאמלונג, געזענ, ווי דער אינזשעניער האָט געשמועסט מיט טוואריצקאיא אונ געשטעלט מיט א בלײַפעדער פּינטעלעכ אפנ געמעל. דער שנײַדער האָט זיכ פארהאלטנ באמ ארויסגאנג, א שאָקל געטאָנ מיטנ קאָפּ, קוקנדיק אפנ אינזשעניער אונ אפ טוואריצקאיא, אונ א בורטשע געטאָנ זיכ אונטערנ נאָז:

— אָט זעסטו דאָכ, ווער וואָלט זיכ עס געריכט אפ איר.

אונ ער איז אוועק. איצט האָט ער שוינ אינגאנצנ פארגעסנ דאָס, וואָס נאומיסניקס שטימ האָט אימ ארויסגעוויזנ צו זײַנ באקאנט. דאָ דארפ מענ זאָגנ, אז נאומיסניק איז שוינ לאנג אוועק פונ קלוב. ס'איז געשענ אזוי, אז טייקעפּ נאָכ נעסטעראָוויטשעס ארויסטרעטונג איז ער אוועק פונ דער פארזאמלונג אונ ניט געהערט, ווי באמ באהאנדלענ דעמ פּראָיעקט פונעמ הויז האָט די פרוי געזאָגט, אז איר פאמיליע איז טוואריצקאיא. ווענ ער וואָלט דערהערנ די דאָזיקע פאמיליע, וואָלט ער איצט ניט געגאנגענ אזוי רויִק צו זיכ אינ באראק. ער וואָלט זיכ געווים געבראָכנ דעמ קאָפּ אונ געטראכט, וואָס צו טאָנ איצט. ער האָט נאָכ אויכ גאָרנישט געוווסט וועגנ דעמ, אז אפ דער בויונג געפינט זיכ דער שנײַדער, וואָס זײַנ שטוב האָט ער זיכ אזוי געסטארעט צו פארניכטנ. ווענ ער וואָלט זיכ וועגנ דעמ אלעמ דערוווסט, וואָלט שוינ מיסטאָמע אינ זײַנ קאָפּ געבוירנ געוואָרנ ניט איינ אנטשלאָסענער פּלאנ. נאָר דאָס איז ניט געווענ. אונטערפײַפנדיק אינ די וואָנצנ, איז ער זיכ רויִק אוועק א קילאָמעטער זעקס אפ יענער זײַט וואלד, וווּ זײַנ בריגאדע

האָט געמאכט ציגל. דאָרטן האָט ער אויך געוווינט. ביכלאל פלעגט ער זעלטנ־ווען קומען אפ דער בויונג גופע, אפ דער זייַט וואלד. דאָס הארצ זייַנס איז איצט געווען אינגאנצן רויִק. בייס מע האָט געמישפּעט טווארישקין, פלעגט ער אפּנ געריכט ניט קומען, נאָר איינמאָל איז ער געקומען אינאָוונט, געשטאַנען אבּיסל נעבן סאמע טיר, א קוק געטאָן אפ טווארישקינס קליינעם קאָפּ און איז טייקעפּ אוועק צוריק, א שווייַגנדיקער, ווי א קיווער. און קיינער האָט דאָ וועגן אים קיין שלעכטס ניט געטראכט, און ביכלאל האָט מען וועגן אים ווינציק־וואָס געטראכט: ער האָט זייַן ארבעט געטאָן, נאָר ער האָט זיך קיינמאָל ניט געסטארעט ארויסרוקן פאָרויס. ער איז געווען צופרידן מיט זיך אליינ, אָבער ניט געווען צופרידן מיט דעם ארום, ווו ער איז אומגעגאנגען מיט זייַן גלייַכמעסיקן טראָט. סאָפּקאָלסאָפּ איז געקומען אזא שאָ, ווען זייַן הארצ איז פאר אלעמען אנטפלעקט געוואָרן. און כאָטש די דאָזיקע שאָ איז געקומען איינגיכן נאָכ דעם איצטיקן מאָמענט, האָט שוינ פונדעסטוועגן דעמלט די ערשטע ריי פונ דער בויונג געהאלטן בא פארענדיקט ווערן. דעמלט זייַנען פאָרגעקומען געשעענישן, וועלכע האָבן געצווּנגען אסאכ מענטשן אומצוקוקן זיך אפ צוריק, אייניקע אפילע אפ זייער קינדהייַט. עס זייַנען אפילע דערמאָנט געוואָרן נעמען פונ צוויי טויטע, פונקט ווי זייערע פאראקשנטע שאָטנס וואָלטן זיך דאָ פלוצלינג באוויזן און דורכגעגאנגען זיך איבער דער דאָזיקער, דעמלט שוינ איבערגעאנדערשטער געגנט. אר דער דאָזיקער איבעראנדערשונג האָבן טויזנטער מענטשן געקעמפט.

אבּיסל אופגערעגט פונעם שמועס מיטן אינזשעניער האָט זיך זאָסיע טווארישקאיא א קער געטאָן געטאָן צום ארויסגאנג. פלוצלינג איז צו איר צוגעגאנגען א יונג מיידל. זאָסיע האָט זי ניט געקאָנט. אפ זאָסיעס פּאָנעם זייַנען נאָכ געווען שפּורן פונ דער נאַיִוער ניט־דרייסטקייַט, מיט וועלכער זי האָט ארויסגעזאָגט

איִרע געראנקען דעם אינזשעניער. ווען אין דעם מאָמענט וואָלט דאָ געווען קאָנדראַט נאזארעווסקי, וואָלט ער פון דעם דאָזיקן פּאָנעם־אויסדרוק אליין זיך געקענט דערמאָנען אָנעם אמאָליקן מיידעלע אין יענעם מאָמענט, ווען זי האָט מיט א קינדערשער נאַיוּוקייט א פרעג געטאָן סקוראטאָוויטשן, פארוואָס ער האָט ניט איינגעשפּאנט פארן קראנקן רויטארמייער א בעסערן פערד.

דאָס מיידל האָט א זאָג געטאָן צו זאָסיען:

— איך האָב געהערט ווי איר האָט גערעדט. איר האָט ווי ארויסגעזאָגט מיַינע געדאנקען. איך ווייס שוין לאנג, אז איר זיַיט דאָ, אָבער — אי איך האָב אייַך ניט געקענט געפינען, אי איך בין זייער פארנומען געווען. איך בין קאָנדראַט נאזארעווסקיס שוועסטער. דער ברודער האָט מיר געזאָגט, אז איר האָט אים געפרעגט וועגן מיר.

זאָסיע איז נאָכמער מעוולוול געוואָרן און זי האָט אפילע געמאכט א טראָט צוריק, ארײַנקוקנדיק אין אירינקעס פּאָנעם. זי האָט דערזען פאר זיך א רויטבאקיק מיידל, לויטן אויסזען — זייער א יונגע. א בלויער מאנטל מיט א שווארצן קאָשיק־קאָלנער האָט שטיַיף ארומגעכאפּט איר פיגור. אין מאנטל האָט זי אויסגעזען העכער. שפּעטער שוין, ווען אירינקע איז געווען אָן א מאנטל האָט זאָסיע דערזען, אז זי איז אסאך נידעריקער. אויפן קאָפּ האָט זי געטראָגן פּונקט אזא שווארצע פוטערן היטעלע, ווי דער קאָלנער. אלץ לויט דער מאָדע און מיט געשמאק.

— פון דעם ברודערס דערציילונג האָב איך שוין לאנג געוווּסט, אז איר זיַיט פאראן אויף דער וועלט, אָבער, א וועלכע זיַיט איר — דאָס האָב איך ביז איצט ניט געוווּסט. איך האָב אייַך איינמאָל געוויזן אויפן געריכט, נאָר איך האָב ניט געוואָגט צוצוגיין צו אייַך.

„צו מיר ניט געוואָגט צוצוגיין? צו מיר פלעגן שטענדיק אלע צוגיין, און דאָקעגן זייער דרייסט. וואָס רעדט זי דאָס?“

א מינוט דרײַ האָבןביידע ניט געוווּסט, וואָס צו זאָגן איינע דער צווייטער.

— איר האָט מיך איינמאָל געזען, קינדווײַז נאָך, אפֿן וואָק־זאַל. איר זײַט דעמלט געווען א פּאַרוואָרלאָזטע. א רויטאַרמיי־ער איז געקומען צונעמען אײַך.

— דעם רויטאַרמייער געדענק איך, אָבער אײַך געדענק איך עפּעס ניט.

— און פאַרוואָס, זאָגט איר, האָט איר ניט געוואָגט אפֿן געריכט צוצוגיין צו מיר? וואָס באַטײַט עס?

— נו, איך האָב ניט געוואָלט באַומרויִקן א מענטשן אין אזא מאָמענט.

— איך בין דאָ הײַנט אַרויסגעטראָטן, און מיר דאַכט זיך, אַז אַלע האָבן געטײַטלט אף מיר מיט די פינגער און ניט אַראָפּ־גענומען די אויגן פון מיר. אַלע, ווײַזט אויס, טראַכטן—אָט איז זי, די זעלביקע, די ווײַב פונעם באַוווּסטן טוואַריצקין.

— וועגן דעם דאַרפט איר ווייניקער ווי אַלע טראַכטן.

— פאַרשטייט זיך, איך טראַכט ניט איבעריק פיל וועגן דעם אַלעם. איך אַרבעט און בין צופרידן. אַלץ, וואָס איז דורכגע־גאַנגען, איז פאַרפאַלן.

— אײַער טאָכטער האָב איך געזען פריִער, ווי אײַך. נעכטן בין איך אַרײַן אין קינדער־גאָרטן. מע האָט מיר געוויזן סלאַווע טוואַריצקאַיאַ. איך האָב מיט איר אביסל געשמועסט. זי האָט מיר אומגערן געענטפערט, געקוקט אף מיר און געשוויגן.

ווען אירינע און זאָסיע זײַנען געגאַנגען פון קלוב, איז שוין דאָס שטעגל צו נאַכט־צו פאַרשרויפֿרן געווען. ס׳איז געווען פאַר־נאַכט. מיטן ראַנד וואַלד זײַנען זיי צוגעגאַנגען צו די געווע־זענע כוטערישע הײַזער—דוואָכאַטע איז איצט אָפּגעגעבן געוואָרן פאַר א קינדער־גאָרטן. זיי זײַנען אַרײַן אין קינדער־גאָרטן— זאָסיע האָט געדאַרפט צונעמען סלאַווען. ס׳איז געווען די שעה, ווען די קינדער גייען אוועק אהיים. איינציקע קינדער זײַנען פאַר־

בליבן אפ באנאכט־־האָט מען זיי אריבערגעפירט אין א צווייטן צימער, דורכן פירהויז. נעבן א נידעריקן הענגער האָבן פרויען אָנגעטאָן זייערע קינדער. די קינדער האָבן אליין גענומען זייערע קליידער. די קינדער האָבן גערעדט, דערציילט, געפרעגט, געקלאָגט זיך. ס'האָט זיך געהערט סלאוועס קעלכל:

— איך ווייס מיין אָרט אפן הענגער, בא מיר זיינען דאָרט צוגעקלעפט עפל. די מאמע האָט מיר אויסגעשניטן פון א צייטונג, און איך אליין האָב פארמאָלט מיט א רויטן בלייפעדער. און דו זאָגסט נאָך, אז איך דערקען ניט, ווו מיינע קליידער הענגען. עך, דו!

זאָסיע האָט א שמייכל געטאָן, צוגעגאנגען צו סלאווען, א קוש געטאָן זי אין שטערן, א גלעט געטאָן איבער דער אונטערגעשוירענער „גריווקע" און געהאָלפן איר אָנטאָן זיך. זיי איז געווען ניט ווילט צו גיין אהיים, דורכוים מיטן וואלד־ראנד, מיטן בערגלדיקן וואלדיקן ברעג. אונטן האָט זיך פאמעלעך באוועגט דאָס טייכל אונטערן בלויען אייז. ערטערווייז האָט שוין דאָס וואסער ארויסגעשפארט אינדערהויך, דאָס אייז האָט זיך אָפגעזעצט, גרייט צו צעברעכן זיך און זיך לאָזן אין וועג. דער וואלד איז געוואָקסן הויך איבערן טייכל, אָן אופהער האָבן האָלצפיקערס געקלאפט. אפ יענער זייט טייכל האָבן זיך נידעריק און גלייך געשפרייט די בלאָטעס. ווייט אפ די בלאָטעס האָבן זיך געשווארצט קוסטארניקעס, און הינטער זיי איז פארגאנגען א גרויסע זון. ראָזעווע אָפגלאנצן האָבן געציטערט אפ דער פארפרוירענער ערד, אפ די מאָכיקע בערגלעך, אפן בלויליכן וואסער. אין איין אָרט, בא א הויכן ברעג, האָט זיך דאָס אייז איינגאנצן צעבראָכן און איז אונטערן דראנג פון וואסער אוועקגעשווומען צו א נידעריקן ברעג. דאָס וואסער האָט זיך נאָכאנאנד געפלעסקעט אָן דעם ברעג־שיפוע, בילדנדיק אן אומופהערלעכן מעלאנכאָלישן קלאנג. אומעטום האָט זיך געטראָגן א רייעך פון וואלד און פון וואסער.

סלאווע האָט זיך געהאַלטן פאַר זאָסיעס האַנט, אירינע איז געגאַנגען פאָרויס. סלאַווע האָט געפרעגט וועגן דעם אייַז, וועגן דעם זון־פאַרגאַנג הינטער די ווייַסע קאָסטאַרניקעס, וועגן דעם ברעג־מאָך און פאַראַיאָריקן גראָז. דערנאָך האָט זי זיך אַ בעט געטאָן אויף די הענט „אויף איין מינוטקעלע, קעדיי זאָגן דיר עפּעס אויפן אויער". זי האָט זיך צוגעטוליעט מיט די ליפּן צו זאָסיעס פּנים און אַ שמעכטשע געטאָן:

— מאַמע, ווער גייט עס מיט אונדז?

— געדענקסט, איך האָב דיר וויפל מאָל דערציילט וועגן אי־רינקע גאַזאַרעוואָסקאַיאַ.

— דאָס איז זי?

— זי.

— אַזאַ גרויסע. אירינקע איז דאָך אַ קליינע.

— זי איז שוין אויסגעוואַקסן!

סלאַווע האָט ניט אַראָפּגענומען די אויגן פון אירינקען. זאָ־סיע האָט אַ זאָג געטאָן צו אירינען:

— סלאַווע וווּנדערט זיך, וואָס איר זייַט ניט קיין קליינע, נאָר אַ גרויסע,— און זי האָט איבערגעגעבן אירינען דעם גאַנצן שמועס אירן מיט סלאַווען.

— פאַרוואָס עפּעס מיינט זי אַזוי?

— איך פלעג איר אָפט דערציילן וועגן אייַער קינדהייַט. און איצט האָט זי שוין ליב צו דערציילן מיר „אַ מייַסעלע וועגן דער פאַרוואָרלאָזטער אירינקען".

— דערצייל, סלאַוועטשקע,— האָט אירינע אַ בעט געטאָן, נעמענדיק סלאַווען אויף די הענט.

סלאַווען האָט מען לאַנג געבעטן. ענדלעך האָט זאָסיע אַליין אָנגעהויבן:

— געלעבט האָט אַ קליינע אירינקע...

— ניט אַזוי,— האָט סלאַווע איבערגעשלאָגן.— מע דאַרף אַזוי זאָגן: בא אירינקען איז געווען אַ טאַטע, און אַ בורזשוי האָט

אימ דערהארגעט. דעמאָלט איז די קלײנינקע אירינקע געבליבנ אלײנ, אונ איר איז געווענ זײער שלעכט. בא אירינקענ איז געווענ א ברודער... מאמע, דאָס איז דער, וואָס איז אפ א מאשינ געקומענ?

— דער. נו, איז וואָזשע איז ער געווענ, ווענ בא אירינקענ איז ניט געווענ קײנ טאטע?

— ער איז געווענ אפ דער מילכאָמע אונ דאָרטנ געשלאָגנ די בורזשויענ.

— אונ וואָס האָט אירינקע געטאָנ?

— דו לאָזט מיר ניט דערצײלנ... אירינקע איז געווענ א פארוואָרלאָזטע. באנדיטנ האָבנ אונטערגעצונדנ די שטוב, ווו אירינקע האָט געלעבט, אונ דעמאָלט איז אירינקע אוועק נעכטיקנ אפנ וואָקזאל. מאמע, באנדיטנ זײַנענ בורזשויענ?

— בורזשויענ.

— אירינקע איז געווענ א קראנקע אונ געוואָלט עסנ. אונ אײנער אנ אלטער, פונקט אזא שלעכטער, ווי א בורזשוי, האָט גענומענ רײדנ, אז אירינקע איז א כיטרע, אונ מע זאָל איר ניט געבנ עסנ. אונ דאָרטנ איז געווענ א קלײנ מײדל זאָסיע. זי האָט ראכמאָנעס געקראָגנ אפ אירינקענ אונ זי האָט גענומענ שרײַענ אפ דעמ מיִעסנ פעטער, ער זאָל אוועקגײנ אונ זאָל אזוי ניט רײדנ אפ אירינקענ.

— ווארט נאָר, דאָס איז אינדערעמעסנ געווענ? — האָט אירינע אזש אופגעהערט צו גײנ אונ מיט א פראגע אינ די אויגנ גענומענ קוקנ אפ זאָסיענ.

— דאָס בינ איכ דאָרטנ געווענ, אפנ וואָקזאל.

— ריכטיק, איר האָט מיר דערמאָנט וועגנ דעמ. ערשט איצט האָב איכ זיכ דערמאָנט אָנ דעמ דאָזיקנ מאָמענט. אונ דערנאָכ האָט מיכ אפנ גאנעק א רויטארמײער געהאלטנ אפ די הענט, אונ א יאטל איז צוגעגאנגענ צו מיר אונ געזאָגט, אז מײַנ

ברודער האָט מיכ ניט ליב, אויב ער האָט מיכ געלאָזנ אליינ אונ איז אוועק מילכאָמע האלטנ.

— דאָס איז געווענ טווארויצקי.

סלאווע איז ארײַנ אינ דער ראָל פונ א דערציילערנ.

— נאָכדעם האָט א רויטארמייער צוגענומענ אירינקענ אונ אוועקגעפירט צומ ברודער, אונ דעמלט האָט מענ צעהארגעט אלע בורזשויענ, אונ אירינקע האָט אָנגעהויבנ וואקסנ.

— סלאוועטשקע,—האָט אירינע געטוליעט צו זיכ סלאָווענ.

פונ דעמ מאָמענט אָנ איז בא אירינענ געבוירנ געוואָרנ אונ גענומענ וואקסנ א געפיל פונ גרויסער ליבע צו סלאווענ. זי האָט איצט געטראָגנ סלאווענ די גאנצע צײַט אפ די הענט אונ איז אוועק גיכער. זאָסיע האָט זיכ באמיט ניט אָפּצושטיינ. אירינע האָט געוווסט, ווו זאָסיע וווינט, נאָר זי האָט פארקערעוועט אינ א זײַט. זאָסיע האָט געוואָלט־נעמענ סלאווענ. אירינע האָט געזאָגט, אז „נאָר אפ אווײַלע וועלנ מיר ארײַנגיינ". אינ איינעמ פונ די געוועזענע כוטערישע הײַזער האָט געוווינט נעסטעראָוויטש. ער איז געווענ אינדערהיימ. אירינע האָט ארײַנגעטראָגנ סלאווענ.

— אנטאָנ פאוולאָוויטש, — האָט אירינע גלײַכ אָנגעהויבנ ריידנ,—בא דעמ דאָזיקנ קינד ווערנ שוינ געשאפּנ אינ קאָפּ מײַסעלעכ, לעגענדעס אפילע וועגנ מײַנ דאָר, וועגנ מיר, אונ ניט נאָר, לאָמיר זאָגנ, וועגנ מײַנ פאָטער. פארוואָרלאָזטקײַט, הונגער, יעסוימים—דאָס אלצ וועט פאר זיי זײַנ בלויז ווי א מײַסעלע וועגנ דער פארגאנגענהײַט.

סלאווענ האָט מענ אוועקגעזעצט אפנ טיש אונ גענומענ מעכאבער זײַנ מיט גוטע זאכנ, אונ זי האָט ווידעראמאָל, שוינ מיט נײַע אומגעריכטע ווארִיאנטנ דערציילט וועגנ דער פארוואָרלאָזטער אירינקענ.

— זי וועט ניט ליב האָבנ די פארגאנגענהײַט אונ וועט זיכ קײנמאָל ניט אומקוקנ אפ איר. זי וועט ליב האָבנ די הײַנטצײַטיקײַט. מיר דארפנ זי אויסלערנענ פײַנט האָבנ די רעשטנ פונ דער פינצטערער פארגאנגענהײַט אינ דער הײַנטצײַטיקײַט. אָבער צוליב דעם איז נײטיק, זי זאָל וויסנ די פארגאנגענהײַט אזא, ווי זי איז געווענ,—האָט אירינע געזאָגט.

דאָס איז געווענ אנ אָוונט פונ עפּעס א מינ צוזאמענשלוס פונ דרײַ מענטשנ—פונ אנטאָנ נעסטעראָוויטשנ, אירינע נאזאַרעווסקאיא אונ זאָסיע טוואריצקאיא. ריכטיקער געזאָגט, זאָסיע טוואריצקאיא האָט זיכ פארײניקט צו די ערשטע צווײ. מיט זײ איז געווענ סלאווע, דאָס קלײנע קינד, סלאווא טוואריצקאיא.

נעסטעראָוויטש האָט באגלײט זײַנע געסט אונ פאמעלעכ זיכ צוריקגעקערט אהײמ. ס'איז שוינ געווענ שפּעט, נאכט. דער וואלד האָט געשוויגנ. די שטערנ האָבנ געשײַנט. עס האָט געווײעט מיט פרילינג. נעסטעראָוויטש איז געשטאנענ ארומ א וואלד־שטעג. ווײַט איבער דער בלאָטע האָט זיכ געצויגנ א פאס אויסגעשטערנטער הימל. דאָס וואסער האָט שטארקער געקלאפּט אינ די ברעגנ. אפ יענעמ אָרט, ווו מע האָט געמויערט די ווענט, האָבנ געברענט עטלעכע לאָמפּנ, באלויכטנדיק דעמ רויטנ קאָליר פונ די ציגל. זײער בוילעט האָט זיכ אויסגעטײלט די פיגור אינעמ געלנ פעלצ מיט דער ביקס—די פיגור פונעמ וועכטער. אפ א בערגל האָבנ זיכ געלויכטנ די פיר אונ אכציק פענצטער פונ די ערשטע צווײ באראקעס. פונ דאָרטנ האָבנ זיכ געטראָגנ הארמאָשקע־קלאנגענ אונ כאָר-געזאנג — מע האָט זיכ דאָרט בעשומויפנ ניט געקענט אײַנשטילנ. נעסטעראָוויטש איז געשטאנענ אונ געטראכט: דאָס איז ערשט אנ אָנהײב. פאר דעמ יאָר דארפ מענ, אלע זאָלנ זענ, אז ניט די בלאָטע הערשט, נאָר מע הערשט איבער דער בלאָטע. ער האָט ווי געפילט די שווערע אונ ניט־געהאָרכזאמע קראפט פונ דער ווילדער ראכוועס. הינטער די

באַראַקעס האָט זיך קוים געצייכנט דער שוואַרצער סילועט פון דווּכאַטע. דאָרט איז איצט געווען בלויז איין שטוב, אין וועל־כער ער האָט אָפּגעלעבט זיינע יונגע יאָרן. „אינגיכן וועט אין אָט דער שטוב אייַנפאַלן די סטעליע. דער מענטש האָט שוין דאָרט אוועקגעשטעלט צוויי אונטערשפאַרערס". ס'האָט געגומען בלאָזן א ווינט. ס'האָט א צי געטאָן מיט א שאַרפער פרישקייט. דער דופט פון די ראַכוועסן האָט דערלאַנגט דעם מענטשן אין פּנים.

# דריטער טייל

## 1

ס'האָט זיך געפּאָדערט באַ א יאָר צײַט, אז אלץ זאָל אינגאנצן אויסגעקלאָרט ווערן. דעמלט האָבן אלע דײַטלעך דערזען סײַ די סיבע פונעם אומגליק־פאל, וואָס איז געשען מיטן שנײַדער אף די רישטעוואניעס, סײַ סלאוועס שרעק פארן פעטער „מיט די שווארצע וואָנצעס". דעמלט האָט מען אָנגעהויבן דערמאָנען, אז „נאומיסניק האָט זיך בעעמעס אָפּט געהאלטן ניט אזוי, ווי אלע". מע האָט זיך דערמאָנט, אשטייגער, אז נאומיסניק איז, אומבאוווּסט פארוואָס, געקראָכן עטלעכע מאָל אף די רישטעוואניעס, געמויערט צוזאמען מיט אלעמען. „פלעגט מויערן א שאָ און אמאָל מער, און פאר דעם פלעגט אים קיינער ניט אָפּצאָלן, און שטענדיק פלעגט ער עס טאָן אף דער צווייטער וואכטע. עמעס, ער פלעגט דעמלט פרײַ זײַן פון דער ארבעט, ווײַל ער אליין איז אפן ציגל־זאוואָד געווען פארנומען אף דער ערשטער וואכטע, אָבער שטענדיק פלעגט ער עס גראדע טאָן אין דער צײַט, ווען דער שנײַדער איז ניט געווען אף די רישטעוואניעס". (דער שנײַדער האָט אויך געארבעט אף דער ערשטער וואכטע). נאומיסניק פלעגט זאָגן, אז ער מויערט, קעדיי פּראקטיקירן זיך אין דער ארבעט. „נאָר אף וואָס האָט ער זיך געדארפט פּראק־

טיקירנ, אז די ציגל פלעגנ זיכ בא אימ מאַמעש אליינ לייגנ אונטער די הענט, אזא געניטער מוליער איז ער געוועג". דאָס אלצ איז געוועג ריכטיק, אָבער דאָס אלצ האָט מעג דערמאָנט און ס'איז קלאָר געוואָרנ ערשט שפּעטער. אצינד אָבער איז נאומיסניק געוועג איינער פונ די בעסטע ארבעטער. און „אפילע נעסטעראָוויטש האט קעגנ אימ גאָרנישט ניט געקענט אויסזעצנ". עמעס, נעסטעראָוויטש האָט געטראָגנ אינ זיכ עפּעס ניט קיינ גוטנ און אומקלאָרנ געפיל בענעגייע נאומיסניקנ. פונוואנענ עס איז געקומענ — איז שווער צו זאָגנ. און קיינע שום פּראקטישע באווייַזנ זייַנענ ניט געווענ. פונדעסטוועגנ האָט אינ אימ אָט דער געפיל קעסיידער געטליִעט. איבערהויפּט איז דער דאָזיקער געפיל אונטערגעהאלטנ געוואָרנ דורכ דעמ, וואָס נאומיסניק האָט שטענדיק געזוכט א געלעגנהייַט, ווו ער זאָל זיכ קענענ א באַרימ טאָנ פאר נעסטעראָוויטשנ מיט זייַנ געוועזענער אָרעמקייַט, באטראקישקייַט און אפילע מיט זייַנ קלוימערשטנ אָנטייל אינ קאמפּ קעגנ די אָקופּאנטנ. וואָס פאר אנ אָנטייל דאָס איז געווענ, האָט ער דייַטלעכ קיינמאָל ניט געזאָגט, נאָר אזוי זיכ, געגעבנ אָנצוהערענישנ, פארבייַגייענדיק. „וואָס איז דאָ, הייסט עס, צו ריידנ וועגנ דאָס אלטע, יעדערער האָט זיכ זייַנע פאַרדינסטנ". און נאומיסניק פלעגט נעמענ דערציילנ נעסטעראָוויטשנ וועגנ דער ארבעט אפנ ציגל־זאוואָד. די ארבעט איז דאָרט ווירקלעכ געגאנגענ גוט. און פונדעסטוועגנ איז נעסטעראָוויטשנ ניט געפעלנ געווענ נאומיסניקס שטענדיקע אָנצוהערעניש אפ דער הימלשער ריינקייַט פונ זייַנ פערזענלעכקייַט. שוינ צו אָפט פלעגט נאומיסניק לאָזנ וויסנ, אז ער האָט געהאָרעוועט אפ דער וועלט. ניט קיינ גוטער געפיל איז בא אימ געבוירנ געוואָרנ.

איינמאָל האָט סלאווע דערזענ נאומיסניקנ. ס'איז געווענ א לויטערער טאָג. אלע קינדער פונ קינדער־גאָרטנ זייַנענ געווענ אינ וואלד. סלאווע האָט זיכ אָפּגעטיילט פונ דער גאנצער גרופּע.

שטייענדיק אפ די קני, האָט זי ניט אראָפּגענומען די אויגנ פונ א גרינ זשוקל, וואָס איז אומגעלאָפנ איבער א מאָכיק בערגל. ס'איז געווענ די צייַט נאָכ מיטיק. אינ וואלד איז שטיל, אונ־טער די ביימער איז ניט הייס, עס שמעקט מיט פעכ, צע־שמאָלצנ אפ דער זונ. פונעם וועג, וואָס נעבנ קינדער־גאָרטנ, טראָגנ זיכ קינדערשע שטימענ.

— סלאווע, ווּ ביסטו אהינגעקומענ?—האָבנ די קינדער גע־שריִענ.

— א גרינער זשוק!—האָט זיכ סלאווע אָפּגערופנ.

פלוצלינג האָט זיכ דערהערט מענטשלעכע טריט. דאָס איז געגאנגענ נאומיסניק. סלאווע האָט דערזענ א שווארצוואָנציקנ פעטער מיט א דרענגל אינ האנט. ער האָט פעסט געשפאנט מיט די גרויסע שטיול אונ אָדער געקלאפט מיט א דרענגל איבער די כאָליעוועס, אָדער געביסנ דעם שפיצ דרענגל אונ אויסגע־שפייַט. ער האָט דערזענ סלאווענ אונ זיכ טייקעפ אָפּגעשטעלט. ער איז געוואָרנ אומבאווענלעכ, אונ זייַנע אויגנ זייַנענ געוואָרנ קייַלעכדיקע אונ גרויסע. ער איז אזש אָפּגעטראָטנ אפ א טראָט צוריק. אָט אזוי איז ער געשטאנענ אונ געשוויגנ. דערנאָכ האָט ער גענומענ צוגיינ צו סלאווענ. ארום־אונ־ארום—ביימער, גראָז, מאָכ; די קינדערשע שטימענ זייַנענ שטילער געוואָרנ. איינאר־טיק רוישנ די סאָסנע־שפיצנ. אונ דער פעטער גייט גלייַכ צו איר אונ נעמט פונ איר די אויגנ ניט אראָפּ. זייַנ אומבאוועג־לעכער בליק האָט דערשראָקנ דאָס קינד. זי האָט זיכ פארגעסנ אָנ דעם זשוקל, זיכ בעשטעלט אפ די פיס, גרייט צו אנטלויפנ.

— ווי הייסטו?—האָט דער פעטער מיטאמאָל א פרעג געטאָנ.

זייַנע אויגנ האָבנ אופמערקזאם באטראכט סלאווענ. סלאווע איז אוועקגעלאָפנ.

— נארישע דו, וואָס אנטלויפסטו,—האָט ער איר נאָכגע־שריִענ, אונ זי האָט נאָכ שטארקער גענומענ לויפנ, פילנדיק אפ זיכ דעם בליק פונ דעם מאָדנעם מענטשנ. אינ א מינוט צוויי

ארום איז סלאווע געווען מיט די קינדער, און נאומיסניק איז אלץ געשטאנען מיט ברייט צעעפנטע אויגן. דערנאָך איז ער אוועק, אָבער ניט מיט דעם זעלבן טראָט, וואָס פריִער. איצט איז ער געגאנגען זייער פאמעלעך, אָפּרייַסנדיק מיט די ציינער די ביטערע קאָרע פונעם דרענגל. ווען פאר זייַנע אויגן האָט זיך באוויזן דער עק וואלד, האָט ער זיך צוריקגעקערט און אוועק צום קינדער־גאָרטן. נעמענדיק זיך פאר די הענט, זייַנען די קינדער געגאנגען זוכן גרינע זשוקלעך. פאָרויס איז געגאנגען סלאווע. זי האָט ווידער דערזען דעם שווארצוואָנציקן פעטער מיטן זעלבן בליק. איצט איז זי געווען ניט אליין און האָט ניט מוירע געהאט. עטלעכע מאָל האָט זי זיך אומגעקוקט און יעדעס מאָל געזען, ווי דער אומבאקאנטער פעטער נעמט פון איר די אויגן ניט אראָפּ. אפּמאָרגן איז דער מענטש ווידער געקומען. ער איז גיך, קלוימערשט צופעליק, דורכגעגאנגען פארבייַ די קינדער און די גאנצע צייַט געקוקט אף סלאווען. אָט אזוי איז געווען עטלעכע טעג. עטלעכע מאָל האָט ער זי געפרעגט, ווי זי הייסט, און יעדן מאָל איז זי, א פאר־ציטערטע, אנטלאָפן. ער האָט שוין געקלערט א פרעג טאָן בא די קינדער, ווי דאָס מיידעלע הייסט, נאָר א געוויסע אָנגעלעגנ־הייַט האָט אים געצוווּנגען צו פארגעסן אָט די גאנצע געשיכטע.

אף דער בויונג פלעגט נאומיסניק זעלטן־ווען קומען. שטענ־דיק איז ער געווען אפן ציגל־זאוואָד. בלויז די לעצטע צייַט פלעגט ער יעדן טאָג קומען אהער נאָכשפּירן סלאווען. און איצט האָט מען אים אָנגעהויבן באמערקן קימאט יעדן טאָג אף דער בויונג. אָבער קיינער האָט אף דעם קיין איבעריקע אכט ניט געלייגט.

איינמאָל האָט נאומיסניק געזוכט נעסטעראָוויטשן. די ערשטע וואכטע האָט נאָך געארבעט. נאומיסניק איז געקומען צו פאָרן צו נעסטעראָוויטשן אף א שיפל, ער האָט זיך געדארפט בא־ראטן מיט אים, צי איז שוין ניט די צייַט עפשער אופהערן

אויסצואַרבעטן ציגל און די ציגל־אַרבעטער אַוועקשטעלן אַפּ
אַן אַנדער אַרבעט; ווירקלעך, זיי האָבן אָנגעגרייט אַסאַך ציגל. זיי
זײַנען געלעגן אין גרויסע יאַרוסן. מע האָט געזאָגט נאַומיסניקן,
אַז נעסטעראָוויטש איז אַפּ דער באַוועגונג, איז ער אַוועק אַהין. ווי
נאָר ער איז אַרויס פון וואַלד־וועג, האָט ער דערזען אַ באַ־
קאַנט בילד. דאָס איז געווען ניט קיין גלײַך נידעראָרט, פון
צוויי זײַטן אַרומגערינגלט מיט וואַלד, און פון צוויי זײַטן אָפן.
נאַומיסניק איז געשטאַנען מיטן פּלייצע צום וואַלד אַפן סאַמע
נידעריקסטן אָרט פון אָט דעם בלאָטיקן נידערפּלאַץ. פונדאַנען
האָט זיך די ערד פּאַמעלעך געהויבן באַרג־אַרופּ; מיט יעדן טראָט
איז זי געוואָרן טריקענער. דער וועג האָט זיך געשלענגלט
איבער איר, ווי אַ צעוויקלטע סטענגע, האָט אויסגעמיטן אַ
גרויסן שטיין, און איצט שוין האָט מען פונדאַנען אַלץ געקענט
זען. אַ קלאָרער הימל האָט זיך געשפּרייט איבער דעם דאָזיקן
גרינעם בערגל, וואָס איז פאַרוואָקסן געווען מיט קוסטאַרניקעס.
רעכטס איז געווען אַן אָפּריס צום טײַכל, הינטערן טײַכל —
בלאָטע אָן אַ סאָפּ, ניט קיין גרינע, נאָר שוואַרצע — טאָרפּ.
לינקס האָט זיך קוים אַרויסגעזען אַ שטיבל. צווישן דעם שטיבל
און דעם אָפּריס, אַפן גאַנצן היפּשן שטיקל פונעם בערגל (אַ
קילאָמעטער אָנדערהאַלבן), האָבן זיך באַוועגט מענטשלעכע פי־
גורן. זיי זײַנען געווען אַסאַך. וווּ־ניט־ווו זײַנען געווען צו עט־
לעכע מענטשן, אָפּט — גרויסע גרופּעס. מער ווי אומעטום זײַנען
זיי צונויפגעזאַמלט געווען אין צוויי פונקטן. לינקס זײַנען גע־
ווען די באַראַקעס. און העכער איבער זיי האָבן זיך אַרויסגע־
זען רויטע קאָנטורן פון ניט־פאַרענדיקטע ווענט מיט פענצטער־
לעכער. די ווענט זײַנען געשטאַנען אין דרײַ קאָרפּוסן, אַפּ די
אויבערשטע רישטעוואַניעס פון יעדן קאָרפּוס זײַנען געדיכט
געשטאַנען מענטשן. אַפילע פונדאַנען האָט מען געזען, ווי עס
אַרבעטן פלינק די הענט בא די מולאַרעס — זיי האָבן געלייגט
ציגל. ניט קיין קוילעס, ניט וועלכע עס איז אַנדערע קלאַנגען

האָבנ זיכ דאָ ניט געהערט. א מעהאלעכ ניט קיינ קליינער, אונ דעריבער הערנ זיכ דאָ ניט קיינ קלאנגענ. די זונ האָט געבאקט. ער האָט געזענ, ווי אָט איינער, אָט א צווייטער גייט צו צו אנ עמער, שעפּט עטלעכע מאָל אָנ פונ אימ אונ טרינקט. אונ דערנאָכ גייענ פלינקער די הענט, קעדיי דעריאָגנ די פארלאָרענע צייט נעבנ עמער. די אויבערשטע רישטעוואניע איז געווענ הויכ, דער ראנד פונ וואלד האָט זיכ געהויבנ נאָכ העכער, אונ אויב קוקנ פונ אונטנ, האָט עס אלץ אויסגעזענ נאָכ העכער—א שרעקלעכע הייכ. (איינ הויז וועט זייַנ א פירגאָרנדיקס, די איבעריקע צוויי—דרייַגאָרנדיקע.) אָנ אופהער האָבנ זיכ אראָפּגעלאָזט אונ אופגעהויבנ אינדערהויכ פעסלעכ, צוגעפעסטיקטע צו שטריק, אונ געוויינלעכע טראָג־בענקלעכ, דערלאנגענדיק אפ די רישטעוואניעס ציגל אונ ליימ. אונטנ, אפ דער ערד, זייַנענ נאָכ מער מענטשנ געווענ. אינ די הענט האָבנ זיכ באוועגט רידלענ, וועלכע האָבנ אריַינגעלייגט אינ די פעסלעכ ליימ אונ וואפּנע. מאַמעש פונ די וועגענער האָט מענ אראָפּגענומענ די ציגל אונ געלייגט אפ די טראָג־בענקלעכ. דאָ זייַנענ אויכ געווענ די געלאסענע אונ אויסגעבויגענע פיגורנ פונ טעסליערס. זיי האָבנ געטעסעט קלעצער. די באוועגונג פונ די העק האָט מענ געזענ לויט דער באוועגונג פונעמ זונ־גלאנצ אפ זיי. אונ מאָדנע, די דאָזיקע קלעפּ האָבנ זיכ דאָ קוימ געהערט.

רעכטס, א פערטל קילאָמעטער פונ דעמ דאָזיקנ ארבעט־אָרט, איז געווענ א צווייטער פונקט. דאָ האָט זיכ געהויבנ אינדערהויכ נאָר איינ קאָרפּוס. מיט זייַנ פאסאד האָט ער געקוקט גלייַכ אפנ וואלד. דער קאָרפּוס איז געווענ א ברייטער, געהאט א קובישע פאָרמע—דאָס האָט מענ געקענט באמערקנ אפילע פונדאנענ. ער איז נאָכ דערווייַל געווענ אסאכ נידעריקער פונ יענע דרייַ קאָרפּוסנ. ער איז בעוואָקסנ לאנגזאמ, כאָטש מענטשנ זייַנענ דאָ געשטאנענ אפ די רישטעוואניעס פונקט אזוי געדיכט, ווי דאָרטנ. אונטנ זייַנענ דאָ געווענ זייער אסאכ מענטשנ. באַ־

זונדערס גרויס איז געווען די באוועגונג דאָרט, ווו א וואנט פונ
קאָרפּוס איז צעטיילט געווענ אפּדערהעלפט דורכ א ברייטער
עפענונג. פונ דאָרט האָט זיכ קוימ דערטראָגנ צו די אויערנ א
קלאנג פונ אײַזנ, פונקט ווי אסאכ העמערלעכ וואָלטנ געניטע־
וועט. אפ רעכטס, פונ דער זײַט פונ טײַכ, האָט זיכ אופגעהויבנ
בארג־ארופ א וואלקע מיט ציגל. די אָרטיקע פערדלעכ האָבנ
קוימ בײַגעקומענ דעמ בארג־ארופ פונעמ וועג. זיי אנטקעגנ
זײַנענ צוריקגעפאָרנ ליידיקע פורנ. נאומיסניק איז אוועק ווײַ־
טער. דער וועג האָט זיכ געשלענגלט צו דעמ איינזאמענ גרויסנ
קאָרפּוס. דער שאָטנ פונ קאָרפּוס האָט אומגעפּויזעט איבער דער
ערד. די זונ האָט אומבעראכמאָנעסדיק געבאקט. צוויי ארבעטער
האָבנ פאנאנדערגעהאקט אפ שטיקער א לאנגנ פּרענט. ער איז
געלעגנ אפ אויסגעלייגטע רעלסנ אונ שיר ניט פארנומענ אזוי־
פיל אָרט, ווי די גאנצע לענג פונעמ קאָרפּוס. איינ ארבעטער
האָט צוגעשטעלט צומ פּרענט א זעצ־אײַזנ, אונ דער צווייטער
האָט געקלאפּט איבער אימ מיט א האמער. איינער איז געשטא־
נענ אפ דער זונ, דער צווייטער—אינ שאָטנ. זיי האָבנ זיכ אָפּט
געביטנ. זיי האָבנ אָפּגעהאקט דעמ עק אונ זײַנענ אוועק האקנ
ווײַטער.ביידע זײַנענ שוינ געווענ אינ שאָטנ. אָבער צומ סאָפּ
פונ דער ארבעט איבער דעמ דאָזיקנ שטיקל פּרענט האָט זיי די
זונ דעריאָגט. דער האמערקלאפּער איז ווידער געשטאנענ אפ
דער זונ. ער האָט זיכ באגאָסנ מיט שווייס. זיי האָבנ זיכ אָנגע־
הויבנ אָפּטער בײַטנ. אזוי איז אויכ געווענ מיטנ דריטנ שטיקל
פּרענט. ביידע ארבעטער האָבנ געײַלט: זיי האָבנ געוואָלט אי־
בעריאָגנ די זונ אפ איינ שטיקל פּרענט, קעדיי זיי זאָלנ קע־
נענ ארבעטנ די גאנצע צײַט אינ שאָטנ; אינ דער זעלבער מאָס,
ווי דער שאָטנ וועט קריכנ נאָכ זיי, וועלנ זיי אויכ גיינ. „וועג
עמעצער וואָלט צוזאמענ מיט אונדז אָפּגעהאקט נאָכ איינ שטיקל
פּרענט! אָט ליגט נאָכ א זעצ־אײַזנ אונ א האמער. אונ איבערוקנ
דעמ פּרענט ווילט זיכ ניט. שווער, הייס, מע דארפ רופנ צו־

הילפ—אלע זײַנע פארנומענ". אזוי מיסטאָמע האָבנ געטראכט די צוויי ארבעטער. זיי האָבנ זיכ געביטנ אלצ אָפטער אונ אָפטער, דער האמער־קלאפער האָט אלצ גיכער אונ שטארקער געפלעמט מיטנ האמער איבערנ זעצ־אײַזנ. דאָס איז געווענ א ווירקלעכער קאמפ פונ צוויי מענטשנ מיט דער זונ־היצ. „ווענ מע קענ כאָטש אפ פינפ מינוט אָפרוענ, אָבער דאנ וועסטו בע־שומויפנ ניט אריבעריאָגנ די זונ". אינ דעמ מאָמענט איז צוגע־גאנגענ אהער א מענטש. ער האָט געהאלטנ אינ האנט זײַנ היטל, א פארשפריצטע מיט וואפנע, אונ אָפגעווישט מיט איר דעמ פאר־שוויצטנ שטערנ. זײַנ דארער פאָנעמ איז ריינ אָפגעגאָלט געווענ, נאָר אינ וואפנע־שפריצנ. דער מענטש איז געווענ אינ א מולערישנ פארטעכ, א רויטער פונ ליימ אונ ציגל. די הענט זײַנע האָבנ אויכ געהאט דעמ זעלבנ קאָליר. דער מענטש האָט אויסגעווישט דעמ שוויס, איז געשטאנענ אינ שאָטנ מיט אנ אראָפגעלאָזטנ קאָפ אונ געקוקט אפ יענעמ פונקט, ווו דער האמער איז גע־פאלנ אפנ זעצ־אײַזנ מיט א שארפנ קלונג. דער מענטש איז נאָרוואָס אראָפגעקראָכנ פונ די רישטעוואניעס. אראָפגעקראָכנ איז ער דער סאמע ערשטער. ביזנ מיטיק־איבעררײַס איז געבליבנ א מינוט צוואנציק. די נאָרמע זײַנע האָט ער געמאכט—די שכיינים זײַנע האָבנ אימ איצט דעריאָגט: געלייגט האָט ער די ציגל פונ סאמע ראָג, אונ דאָרט איז די וואנט אפ פיר ציגל געווענ העכער, ווי אומעטומ.

— האק אָפ אײנ שטיקל. זעסט—די זונ,—האָט א זאָג געטאָנ דער, וואָס איז געשטאנענ אפ די קני מיטנ זעצ־אײַזנ.

דער מולער האָט גאָרנישט ניט געענטפערט אונ א געווויסע צײַט געשטאנענ אינ א פארגליווערטער פאָזע פונ אנ אויסגע־מאטערטנ מענטשנ. דערנאָכ האָט ער זיכ אָפגערופנ:

— מיט וועמענ זאָל איכ? ווו איז א זעצ־אײַזנ אונ א האמ־מער?

— אָט ליגט.

דער מוליער האָט גענומען אין די הענט דעם זעצ־אײַזן, עט־לעכע מאָל א שפּיי געטאָן זיך אונטער די פיס, באקוקט דעם זעצ־אײַזן פון אלע זײַטן און אװעקגעשטעלט זיך אפ די קני איבערן פרענט, װארטנדיק ביז עמעצער װעט צוגיין. אין דעם מאָמענט איז צוגעגאנגען נאומיסניק.

— גיב א קלאפּ א פּאָר מאָל מיטן האמער,—האָט צו אים א געשריי געטאָן דער האמערקלאפּער.

נאומיסניק האָט גערן גענומען דעם האמער און מיט ברייט־צענומענע פיס אװעקגעשטעלט זיך איבערן מוליער. דער מוליער האָט אפילע ניט א קוק געטאָן: ער האָט אָפּגערוט, אראָפּלאָזנ־דיק דעם פּאָנעם און די אויגן צו דעם זעצ־אײַזן. איינס, צװיי, דריי. ער האָט געקלאפּט אָן אן אָפּשטעל. דער זעצ־אײַזן האָט זיך אײַנגעגעסן אין פרענט. דערװײַל האָבן שוין די צװיי אר־בעטער אָפּגעהאקט זייער שטיקל, אויסגעמיטן דעם מוליער און נאומיסניקן און גענומען האקן װײַטער. איצט זײַנען זיי ביידע געװוען אין דעם געגארטן שאָטן, די זון איז װײַט געװוען.

— עס נעמט, עס נעמט, באלד װעלן מיר אָפּהאקן. דערלאנג שטארקער!—האָט דער מוליער געזאָגט צום טאקט פון זײַן האנט, װעלכע איז נאָך יעדן קלאפּ מיטן האמער אָפּגעשפּרונגען אין א זײַט.

נאומיסניק איז פארגליװערט געװאָרן פון דער דאָזיקער שטים. דער האמער האָט זיך פארהאלטן אינדערלופטן און דערנאָך אראָפּ־געלאָזט זיך זייער שװאך. דאָס צװייטע און דריטע מאָל איז געװוען דאָס זעלבע. נאומיסניק האָט באטראכט דעם מענטשן, װעלכער איז געשטאנען אפ די קני אונטער זײַן געזעצטער און היפּשער פיגור.

— נו, װאָס האָסטו עפּעס אָנגעהויבן אזוי קלאפּן! זיך אײַנ־געמאטערט? האק גיכער אָפּ און א סאָפּ.

זײַן שטים! און די באָרד אָפּגעגאָלט! אונטער נאומיסניקן איז געשטאנען אפ די קני דער שנײַדער. ער האָט קיין איין מאָל ניט

אופגעהויבנ אינדערהויכ זײַנ קאָפ, וואָס איז פארמאטערט געווענ פונ דער היצ אונ פונ דער ארבעט אפ די רישטעוואניעס, אונ ניט געזענ ווער עס קלאפט מיטנ האמער איבערנ זעצ־אײַזנ. אינ דעמ מאָמענט זײַנענ אראָפגעקראָכנ פונ די רישטעוואניעס נאָכ עטלעכע מענטשנ אונ ארומגערינגלט דעמ שנײַדער אונ נאומיסניקנ. נאומיסניק האָט פלוצלינג ארײַנגערוקט דעמ האמער איינעמ אנ ארבעטער אינ די הענט, אונ יענער האָט דערלאנגט די לעצטע פאָר קלעפ איבערנ זעצ־אײַזנ. מיט א בלאסגעוואָרענעמ פאָנעמ איז שוינ נאומיסניק געווענ אפ יענעמ זײַט קאָרפוס, וואָס איז ארומגערינגלט געווענ מיט רישטעוואניעס. דאָרטנ האָט א מענטש געקלונגענ אינ א רעלס, די ארבעטער האָבנ געוואָרפנ די ארבעט. „דערזענ מיכ, צי ניט?— האָט נאומיסניק געטראכט וועגנ שנײַדער.—מיסטאָמע האָט ער ניט דערזענ, אויב ער האָט געשוויגנ. בא אימ איז אזא נאטור, אז ווענ ער וואָלט דערזענ, וואָלט ער טייקעפ פארפירט א שמועס". א גרימאסע פונ פריידיקער אופרעגונג איז דורכגעלאָפנ איבער זײַנ פאָנעמ. „אונ עפשער האָט ער דערזענ, נאָר בעקיוונ געשוויגנ: דאָ ווערנ איבערגעאנדערשט ניט נאָר אזעלכע נאטורנ". ווידער האָט אנ אומרו ארומגעכאפט נאומיסניקנ. אצינד האָט ער שוינ ניט געזוכט דאָ נעסטעראָוויטשנ. „מיטיק, נעסטעראָוויטש וועט געוויס גיינ אינ קיכ..." נאומיסניק איז אוועק אראָפ־צו צומ טײַכל, אונ אינגיכנ איז זײַנ פיגור אינגאנצנ פארשוונדנ געוואָרנ צווישנ די ווילד פארוואקסונגענ, וואָס באמ טײַכל. דאָ איז ער אוועק געלאסענער, פארטיפט אינ זײַנע געדאנקענ.

יענעמ טאָג אינאָוונט איז ער געקומענ צו נעסטעראָוויטשנ. ס'איז געווענ שפעט. נאומיסניק האָט אויסגעקליבנ אזא צײַט, קעדיי טרעפנ נעסטעראָוויטשנ איינעמ אליינ אינדערהיימ. אָנהייב אָוונט איז נעסטעראָוויטש זעלטנ ווענ געווענ אינדערהיימ. איצט איז ער שווײַגנדיק געזעסנ אינ גרויסנ צימער, אליינ,

און גערויכערט. נאָומיסניק האָט אויך פאַרויכערט און שווײַגנ־דיק זיך אוועקגעזעצט אנטקעגנ נעסטעראָוויטשן. אפ אזא אויפנ האָט ער ניט צעשטערט די אטמאָספער פונ שווײַגנדיקער רו נאָכנ שווערנ ארבעט־טאָג.

— איך האָב דיך געזוכט באטאָג און ניט געפונענ,—האָט א זאָג געטאָנ נאָומיסניק נאָכנ א לאנגנ שטילשווײַגנ און נאָך א פלעגמאטישנ בענעצ (דאָס האָט דערגאנצט די אטמאָספער פונ רויִקייט).

נעסטעראָוויטש האָט ניט געענפערט. געוואַרט. נאָומיסניק האָט געשוויגנ אביסל און ווידער אָנגעהויבנ:

— לויט מײַנ מיינונג, דארפ מענ אופהערנ אויסצוארבעטנ ציגל. א יאַם מיט ציגל. מע דארפ צוטראכטנ עפעס אנ אנדער מינ טראנספּאָרט אפ פירנ די ציגל. מיט פורלעכ—אי ס'איז טײַער, אי ס'איז מארודנע צו פירנ.

נעסטעראָוויטש האָט מיד א שאָקל געטאָנ מיטנ קאָפּ. נאָו־מיסניק האָט געזאָגט:

— איך טראכט אריבערפאָרנ קיינ מינסק.

— ווי אריבערפאָרנ?

— אינגאנצנ. ווי אײַך איז באוווּסט, ענדיקט דאָ מײַנ טאָכ־טער די טעג די שול, און אזוי לאָזנ זי ניט קיינ פּאַרענדיקטע, ווילט זיך ניט. זאָל זי זיך לערנענ ווײַטער און זײַנ א געביל־דעטע. איינ א וועלכנ עס איז אינסטיטוט, צי ערגעצ אנדערש־ווו.

— נו, טאַקע זייער גוט, זאָל זי גייג ווײַטער.

— איז אָט טראכט איך אריבערפאָרנ קיינ מינסק אָדער ער־געצ אנדערש, ווו ס'איז פאַראַנ אנ אינסטיטוט. און דערווײַל וואַקסט אונטער די צווייטע, זי וועט זיך אויך אינגיכנ דארפנ לערנענ ווײַטער. די בעסטע זאַך איז, אז מע קענ זיך לערנענ און זײַנ אינדערהיים נעבנ טאטנ.

— פאַרוואָס דארפנ זיי זײַנ דאַפקע נעבנ טאטנ? זאָלנ זיי פאָרנ און זיך לערנענ.

— און עס ווילט זיך ביכלאל א לעב טאָן אין שטאָט, פאר־וואָס ניט? איך בין שוין ניט קיין יונגער. און וואָס האָב איך אפ מיין לעבן געזען, זייענדיק א באטראק בא די פריצים? עס ווילט זיך אלץ א פרווו טאָן.

נעסטעראָוויטש האָט אָנגעשפארט דעם שטערן אפ די הענט. „ווידער בארימט ער זיך מיט דעם, וואָס ער איז א באטראק געווען. נו, לאָמיר זען, וואָס ווייטער!"

— דו ביסט דאָך אָבער דאָ נייטיק, אפ דער בויונג. פאר־וואָס ווילסטו וועגן דעריין ניט א טראכט טאָן?

נאומיסניק האָט פריילעך א קוק געטאָן:

— וועגן דעם טאקע טראכט איך. אָבער א שלאָגלער קען מען דאָך אומעטום זיין. גיב מיר א גוטע ספראווקע וועגן מיין ארבעט בא דיר, און זאָל דער פארטקאָם אונטערשרייבן. שרייב אָן דעם עמעס, יוזאָווי איך האָב געארבעט—און טייקעס, ווהין איך וועל ניט קומען, וועט מען מיך צונעמען אפ דער ארבעט. מע טאָר אזוי ניט קוקן, אז נאָר דאָ איז א בויונג, און ערגעץ אנדערש־ווו—ניט. אין אונדזער מעלוכע גייט אלץ צו איין ציל.

— גיב א טראכט, עפשער וועסטו דאָ פארבלייבן, ביסט דאָ נייטיק, וואָס וועל איך זיך גיין וואַרפן מיט נייטיקע מענטשן!

— איך האָב שוין גוט א טראכט געטאָן שוין לאנג. זיך אלץ געקליבן זאָגן דיר.

— פארוואָס־זשע האָסטו ניט געזאָגט?

— קיין רעגן ט'ניט געגאָסן אין קאָלנער.

— און מיטאמאָל האָט גענומען גיסן?

— די טאָכטער ענדיקט דאָך די שול.

נעסטעראָוויטש האָט באמערקט, אז נאומיסניק זאָגט אים די גאנצע צייט „דו". פריִער פלעגט ער אים זאָגן אי „דו", אי „איר", ווי ער וואָלט ניט געוואוסט אינגאנצן אריבערגיין אפ „דו".

— איז אָנשרייבן דיר, הייסט עס, א ספראווקע?

נעסטעראָוויטש האָט ניט אראָפּגענומען די אויגן פון נאָו־מיסניקן.

— א ספּראַווקע.

— איז וואָס־זשע פאַר א ספּראַווקע זאָל איך דיר געבן? (נעס־טעראָוויטש האָט ארויסגענומען פון קעשענע א בליַיפעדער.) מיט א בליַיפעדער וועט זיַין גוט? א כעמישער בליַיפעדער.

— בעסער מיט טינט.

— ס'מאַכט ניט אויס, די מאַשיניסטקע וועט איבערדרוקן. ווי האָסטו געזען, מע זאָל אזא ספּראַווקע געבן א געשריבענע פון האַנט?

— דאָס איז אויך ריכטיק.

נאָומיסניקס פּאָנעם האָט געלויכטן פון פרייד. פאַרביַיסנדיק א ליפּ, האָט נעסטעראָוויטש געשריבן און נאָכגעזאָגט יעדעס וואָרט, וואָס ער האָט געשריבן: „דאָס ווערט ארויסגעגעבן דעם בעסטן שלאָגלער פון דער בויונג"...

— נו, זאָג, וואָס וויַיטער שריַיבן?

— דעם געוועזענעם באַטראַק...

— גוט, דעם געוועזענעם באַלעגופּ...

— וואָס הייסט באַלעגופּ?

— פונוואַנען ווייס איך, אז דו ביסט א באַטראַק! איך האָב דאָך קיינשום פאַקטן ניט.

נאָומיסניק איז געוועסן בלייך, ווי די וואַנט. דערנאָך האָט ער א שאָקל געטאָן מיטן קאָפּ.

— עך, דו, גלויבסט ניט קיין מענטשן! דו קוק אפן מענטשן לויט דער ארבעט זיַינער.

נעסטעראָוויטש האָט אויסגעהאַלטן א פּאַוזע און דערנאָך זיך צעלאַכט.

— זיך דערשראָקן? איך האָב געשפּאַסט. קיינשום ספּראַווקע וועל איך דיר ניט געבן, דו ביסט מיר דאָ נייטיק. פאַרבליַיב דאָ ווידער ארבעטן ציגל—אינגיכן וועלן מיר פאַרלייגן א ניַיעם

קאָרפוס. גיי, ברודער, שלאָפנ: איכ וועל זיכ אויכ לייגנ. צייַט אָפצורוענ.

א צערודערטער, א פארצאָרנטער אונ אנ אומרויִקער, איז נאומיסניק ארויס פונ'נ שטוב. „האלט ער כאָטש בעטנ איבערנעכטיקנ, ער ווייס דאָכ, אז מיר איז ווייַם". ער האָט זיכ אראָפגעלאָזט צום טייַכל, ארייַנגעשטויסנ אינ וואסער דאָס שיפל, שטויסנדיק, ארייַנגעכאפט זיכ אינ שיפל אונ א בויטע געטאָנ מיט די ווערלעס. די פינצטערע ברעגנ האָבנ גענומענ לויפנ אנטקעגנ. אינ דער זעלבער צייַט איז נעסטעראָוויטש געלעגנ אינ בעט אונ געטראכט וועגנ דעם, וואָס נאומיסניק איז בלאס געוואָרנ בא דעם וואָרט „באלעגופ".

אפמאָרגנ איז געווענ יענער ערשטער טאָג, ווענ נאומיסניק איז ארופגעקראָכנ אפ די רישטעוואניעס. ער האָט אָנגעהויבנ דורכפירנ זייַנ פלאנ זייער שנעל אונ אנטשיידנ. שפעטער איז קלאָר געוואָרנ, אז ער איז אוועק אפ דעמ וועג, ניט ווייַל ער האָט ווירקלעכ געטראכט צו פארבלייַבנ דאָ, כאָטש ביז מע וועט פארענדיקנ בויענ דעמ ערשטנ קאָרפוס, אונ האָט מוירע געהאט, אז דער שנייַדער וועט אים ווענ עס איז באגעגענענ אונ דערקענענ. אים איז דאָ פארבליבנ צו זייַנ ניט מער ווי א דרייַ־פיר כאדאָשימ, אונ אָט די צייַט האָט ער דאָכ געקענט זייַנ אפנ ציגל־זאוואָד, ווו דער שנייַדער איז קיינמאָל ניט געווענ. נאָר די זאכ איז אינ דעמ, וואָס ער האָט געטראכט וועגנ סלאָווענ. „דאָס איז זי, דאָס איז טוואריצקיס קינד. וואָס טוט זי דאָ? מיט וועמענ איז זי? זאָסיע טוואריצקאיא איז דאָ?" אז זי איז דאָ, האָט ער שוינ געוווסט דאנ, ווענ ער האָט געבעטנ בא נעסטעראָוויטשנ א ספראווקע. גייענדיק אהער, איז ער געווענ ארייַנ אינ קאָנטאָר. צוערשט איז ער געשטאנענ אביסל אינדרויסנ באמ וואנט אונ געזייַטלט אנ אויג אפנ פענצטער—צי איז דאָרט צומאָל ניטאָ דער שנייַדער. דערנאָכ איז ער ארייַנ אונ א קוק געטאָנ אפ די אויסגעהאנגענע צעטלענ פונ די שלאָג־

לער־בריגאדעס. און דאָרט האָט ער אויסגעלייענט דעם נאָמען
„זאַסיע טוואריצקאיא". „דער שנײַדער, טוואריצקאיא און עפשער
נאָך עמעצער! ווי קומט מען שוין איבער די פאָר כאדאָשים?
ווען מע קאָן כאָטש פון איינעם פאָטער ווערן". שפעטער האָט
זיך ארויסגעוויזן, אז דער טערמין פון אָט די דרײַ־פיר כאדאָ־
שים איז געווען, קען מען זאָגן, א רעאלער. ער האָט זיך אפי־
לע געענדיקט פריִער. דעמלט איז שוין געווען הארבסט. איצט
אָבער האָט זיך נאומיסניק געסטארעט ווי־ניט־איז דורכשטופן
די צײַט ביז ז'עם דאָזיקן טערמין.

אפ די רישטעוואניעס איז ער ארופגעקראָכן, ווען די צווייטע
וואכטע האָט שוין געהאלטן באם ענדיקן די ארבעט, ווען דער
שנײַדער האָט, מיסטאָמע, ערגעץ־ווו אָפגערוט. פאר דעם, באַ־
טאָג נאָך, האָט ער פון הינטער די ביימער דערזען דעם שנײַ־
דער אפן ראָג וואנט. יענער האָט געמויערט די וואנט. נאומיס־
ניק האָט זיך געכידעשט פון דעם שנײַדערס פלינקע הענט.
„מיר'ן א פרווו טאָן, ווער מויערט בעסער"—האָט נאומיסניק צע־
רודערט א טראכט געטאָן.

— כ'וויל זיך אביסל אונטערלערנען מויערן,—האָט ער א
זאָג געטאָן, ארופקריכנדיק אפ די רישטעוואניעס.—דער ציגל־
זאוואָד וועט זיך, אפאָנעם, איינגיכן אוועקשטעלן. מע דארף זיך
איבערקוואליפיצירן.

— דו מויערסט דאָך גוט! וואָס איז דאָס בא דיר פאר אן
איבערקוואליפיצירונג!—האָבן עטלעכע מוליארעס א זאָג געטאָן
אין איין קאָל.

— מע דארף זיך דערמאָנען. שוין לאנג ניט געמוי־
ערט.

ער האָט זיך „דערמאָנט" ווי צו מויערן א טאָג דרײַ־פיר.
נאָכדעם האָט ער זיך גענומען בעטן בא נעסטעראָוויטשן, ער
זאָל אים ארויפנעמען פון זאוואָד און אוועקשטעלן אהער. „דאָ
וועל איך מער אויסארבעטן, איך דארף אָנקלײַבן געלט, געבן

דער טאָכטער אפן וועג. זי פאָרט זיך לערנען"‚— האָט ער געטייַנעט צו נעסטעראָוויטשן.

אפן פינפטן טאָג אינדערפרי, ניט שפעטער ווי אין א שאָ ארום נאָכן אָנהייבן די ארבעט, איז דער שנייַדער ארויפגעפאלן פון די רישטעוואניעס, און ניט נאָר דער שנייַדער. נאָך איין מענטש איז ארויפגעפאלן. זיי זייַנעןביידע געשטאנען אפ איין ברעט. די ברעט האָט דער שנייַדער אליין געווען צוגעקלאפט צום קווער־לייַסט. מע דארף זאָגן פאָרויס, אז דעם טשוועק האָט ארויסגעשלעפט נאומיסניק. אפ דער זעלבער ברעט זייַנען געווען געלעגן ציגל. בעשאס נאומיסניק האָט זיך אָנגעבויגן נעמען ציגל, האָט ער אומבאמערקט ארויסגעשלעפט דעם טשוועק פון ברעט און דאָס צווענגל צוריק באהאלטן אין קעשענע. ארויפקריכנדיק פון די רישטעוואניעס, האָט ער ביזן סאמע עק א רוק געטאָן די ברעט אפן קוועראָ־לייַסט. נאָר די ברעט איז ניט געפאלן. ביז דער שנייַדער האָט זי, טופענדיק מיט די שטיוול, ארויפגערוקט, האָט ער שוין געהאט אויסגעלייגט א היכן ראָג וואנט און צוגעבויט זיך העכער אביסל נאָך א ברעט אונטער די פיס. אין דעם זעלבן אפדערנאכט האָט נאומיסניק ארויסגעצויגן דעם טשוועק פונעם קוועראָ־לייַסט גופע, דאָרט, ווו ער איז צוגעשלאָגן געווען צום אונטערשפאר־סלופ. אזוי, אז דער לייַסט האָט זיך מיט איין עק זייַנעם אָנגעבויגן אביסל אראָפ, און די ברעט האָט זיך ענדלעך אראָפגעגליטשט. צוויי מענטשן זייַנען אראָפגעפאלן. אפ טויט איז קיינער ניט דערהארגעט געוואָרן. אפ דער ערד איז אָנגעשאָטן געווען גראווי, און דאָס האָט נאומיסניק ניט באמערקט. פונדעסטוועגן האָבן זיך ביידע גאָר שטארק צעקלאפט. דער שנייַדער האָט זיך שטארק צעקלאפט אָן די ארויסשטארצונגען פון די אונטערשטע קוועראָ־לייַסטן און דערנאָך א שטארקן זעץ געטאָן זיך אָן א ברעט. ער איז געפאלן מיטן קאָפ און מיט די אקסלען אינעם גראווי, נאָר דאָ האָט ער זיך שטארק צעקלאפט אָנעם גראָבן

ארויסשטארצ פונעם סאמע אונטערשטנ קווער־לייַסט אונ צעבראָכנ א פוס. ער האָט באלד גענומענ אויקענ, איז בלאס געוואָרנ. דער דארער פאָנעם זייַנער האָט זיכ טייקעפ נאָכ מער אויסגעצויגנ.

— נעמט מיכ, ברידערלעכ, צו פונדאנענ,—האָט ער קוימ א זאָג געטאָנ צו דעמ אוילעמ ארבעטער.—היילט מיכ, איכ בינ אנ עלנטער.

— וואָס פאר אנ עלנטער ביסטו, מיר זייַנענ דאָכ דאָ!—האָט עמעצער א זאָג געטאָנ מיט אנ אופגערעגטער שטימ, מיט א טאָנ פונ פארביטערטקייַט.—שווייַג בעסער, וועט פאר דיר זייַנ געזינטער.

דער שנייַדער האָט פארגלייַזט די אויגנ. ביז איצט האָט מענ אימ געהאלטנ פאר א פריילעכנ האָרעפּאשניק אונ דערפאר האָט מענ אימ ליב געהאט, איצט אָבער האָט מענ דערזענ, אז ס׳איז געקומענ א סאָפּ צו זייַנ פריילעכקייַט אונ ס׳האָבנ זיכ אָנגעהויבנ שווערע לייַדנ פאר אָט דעמ נאָענטנ מענטשנ. אינ עטלעכע מינוט ארומ איז ער שוינ געווענ אינ אמבולאטאָריע, אונ אינ א שאָ צוויי ארומ איז ער שוינ געלעגנ אינ אנ אווטאָמאָביל. מע האָט אימ אוועקגעפירט אינ שטעטל, אינ שפּיטאָל. דאָרט איז ער פארבליבנ ליגנ אונ היילנ זיכ.

קיינער האָט ניט א טראכט געטאָנ וועגנ נאומיסניקנ. אויב נעסטעראָוויטש האָט יאָ געטראכט וועגנ אימ, איז ניט אינ צוזאמענהאנג מיט דעמ דאָזיקנ פאל. נאומיסניק האָט נעסטעראָוויטשנ ניט געלאָזט עטעמענ, זיכ געבעטנ לאָזנ אימ אפּ דער בויונג. „איכ וועל דאָ מער אויסארבעטנ". נאומיסניק האָט אזוי געטראכט: „אויב איכ וועל זיכ טייקעפּ אופהערנ בעטנ אפּ דער בויונג, קענ מענ נאָכ א טראכט טאָנ, פארוואָס בא מיר איז טייקעפּ נאָכ דעמ, ווי דער שנייַדער איז ארָאפּגעפאלנ, אינגאנצנ אָפּגעפאלנ דער כיישעק?"

נעסטעראָוויטש האָט ענדלעכ מאסקימ געווענ. אפּ נאומיסניקס

אָרט אין זאַוואָד האָט מען אוועקגעשטעלט אַן אַנדער מענטשן. נאַומיסניק איז אוועק אַרבעטן אַלס מאָליער. ער פֿלעגט זיך יעדן טאָג אויפֿהייבן אינדערהויך אויף די רישטעוואַניעס און, איידער ער פֿלעגט זיך שטעלן מאָלירן, פֿלעגט ער יעדער מאָל אַ פּרוּוו טאָן די ברעט מיטן פֿוס: צי האַלט זי זיך, הייסט עס, פֿעסט. „דאָ טוט מען דאָך אַלץ אַבי־ווי, און דערנאָך—זעסטו דאָך, סאַראַ מין אומגליק ס'האָט ניט לאַנג געטראָפֿן מיט מענטשן". פּרוּוון פֿלעגט ער מיטן פֿוס די ברעט אַזוי, אַז אַלע זאָלן עס באַמערקן. ער איז געווען דרייסט: דער שניידער איז אין שטעטלדיקן שפּיטאָל, און טוואַריצקאַיאַ איז אַ קילאָמעטער צען פֿונדאַנען, דאָרט, וווּ עס ציט זיך ווײַטער דער טריקן־מאַגיסטראַל און עס הייבן זיך אָן די טאָרף־באַאַרבעטונגען. אַזוי האָט נאַומיסניק געוואַרט אויף „זײַנע טערמינען". די טעג האָבן זיך אים שטאַרק אויסגעצויגן. דער זומער—עפּעס זייער אַ לאַנגער. ער האָט שוין מיט אומגעדולד געוואַרט אויפֿן האַרבסט. דעמאָלט, האָט ער געטראַכט, וועט ער מאַכן אַ סאָף צו די אַלע אינזשענירן און וועט ווידער ווערן דער זעלבער, וואָס ער איז געווען פֿון קליינווײַז אויף. אַז אַזוי וועט זײַן, איז ער זיכער געווען. ער האָט אַלץ געטאָן גוט. זײַן גורל וועלן לייזן צוגונסטן אַנדערע מענטשן. אייגנטלעך, איז שוין זײַן מיסיע איצט פֿאַרענדיקט געוואָרן. איצט דאַרף מען נאָך אַביסל מאָלירן, קעדײַ קיינעם זאָל זיך ניט וואַרפֿן אין די אויגן, פֿאַרוואָס ער איז געקראָכן אויף די רישטעוואַניעס פֿאַרן אומגליק־פֿאַל מיטן שניידער. „פֿונדעסטוועגן וואָלט זיך געוואָלט האָבן אַ ספּראַווקע. מע קען נאָך פּלוצלינג אָנהייבן באַמערקן, אויספֿאָרשן. מע וועט דאַרפֿן אוועקפֿאָרן פֿונדאַנען, עפּשער ערגעץ ווײַט פֿאַרשווינדן. עמעס, אין „יענע טעג" וועט מען דאַרפֿן אויף אַ קורצער צײַט ווידער קומען אַהער באַגעגענען זיך, זען זיך, דערריידן זיך, איבערגעבן זיך אין רעשוס פֿון יענע מענטשן". דאָך האָט ער גיכער פֿון אַלץ דערלאָזן דעם געדאַנק, אַז אים וועט ניט אויסקומען פֿאַרשווינדן פֿונדאַנען.

אים האָט עפּעס אַלץ געגאָלטן! ער איז צעפּעסטעט געווען פון דערפאָלגן! אין די אָוונטן פלעגט ער אָפט אַרײַנגיין צו נעסטעראָוויטשן און פלעגט געבן אָנצוהערענישן וועגן א ספּראווקע: „אין הארבסט וועל איך אוועקפאָרן, דעמלט וועל איך באקומען די ספּראווקע“. לאנג פלעגט נאומיסניק בא נעסטעראָוויטשן קיינמאָל ניט זיצן. דעריבער האָט זיך קיינער ניט געכידעשט, וואָס איינמאָל איז ער עפּעס צו גיך, פּלוצלינג אוועק פונדאנען.

נעסטעראָוויטש האָט געוווינט אין א גרויסער שטוב, וואָס איז באשטאנען פון צוויי העלפטן (אינמיטן—א פירהויז). די גרעסערע העלפט איז דורך ווענטלעך צעטיילט געווען אף דרײַ צימערן, די קלענערע העלפט איז געווען אָן ווענטלעך. דאָ איז געווען אן איינפאכע אָפּגעקאלכטע לעזשאנקע, געטינקעוועטע און אָפּגעקאלכטע ווענט. אין דעם צימער האָט געוווינט אירינע. די דרײַ צימערן איבערן וואנט האָט פארנומען נעסטעראָוויטש. בא אירינען פלעגט אָפט זײַן סלאווע. געלעבט האָט סלאווע אין אינטערנאט צוזאמען מיט די קינדער, וואָס זייערע עלטערן זײַנען געווען אָדער אפן ציגל־זאוואד, אָדער אף די טאָרף־באארבעטונגען. זאָסיע טווארישקאיא איז געווען אפן טאָרף, און סלאווע איז פארבליבן אין אינטערנאט. שטענדיק פארן אָפּרו־טאָג פלעגט אירינע קומען אין אינטערנאט, צונעמען סלאווען צו זיך און אף מאָרגן אָפּפירן זי צוריק שפּעט אינדערפרי.

יענעם אָוונט האָט נאומיסניק, זיצנדיק בא נעסטעראָוויטשן, דערהערט זאָסיעס שטים. זאָסיע האָט גערעדט אפן הויף. איר שטים האָט נאומיסניק גלײַך דערקענט, און טייקעף, קוים באוויזן צו זעגענען זיך, איז ער ארויסגעלאָפן פון שטוב. ס'איז געווען פינצטער. ער האָט געזען, ווי זאָסיע איז געשטאנען באם אָפענעם פענצטער פון אירינעס צימער. זי האָט גערעדט און געלאכט. נאומיסניק האָט זיך א וואָרף געטאָן אין אזײַט, מע זאָל אים ניט דערקענען. „גוט, וואָס איך בין ארויסגעלאָפן פון נעסטעראָוויטשן, זי קען נאָך אהין ארײַן“. זאָסיע איז אוועק אין פיר־

הויז, נאומיסניק האָט זיכ אוועקגעשטעלט הינטער א בוימ אינ א פינצטערנ אָרט אונ פונ דאָרטנ געקוקט אינ אָפענעמ פענצטער ארײַנ. ער האָט געזענ, ווי זאָסיע איז ארײַנ אינ צימער, ווי זי איז צוגעגאנגענ צומ בעט. אינ בעט זײַנענ, צוגעדעקט מיט איינ קאָלדרע, געלֿעגנ אירינע אונ סלֿאווע. זאָסיע האָט גענומענ שויבערנ די האָר אפ סלֿאוועס קעפּל. סלֿאווע האָט געקײַכט פונ געלֿעכטער, זיכ געסטארעט כאפנ זאָסיענ אויכ פאר די האָר. אירינע האָט געלֿאכט.

— פארוואָס ביסטו פריִער ניט געקומענ, מיר האָבנ געמיינט, אז דו וועסט שוינ איבגאנצנ ניט קומענ, אונ מיר האָבנ זיכ געלייגט שלֿאָפנ,—האָט סלֿאווע געשריִענ, שלֿעפנדיק די מאמע פאר די האָר.

„זי איז דאָ"—האָט נאומיסניק געטראכט, גייענדיק אהיימ דורכנ וואלֿד. ער האָט איצט ווידער געוווינט אינ דער זעלֿבער שטוב, ווו נעסטעראָוויטש האָט אימ דערזענ דעמ ערשטנ מאָלֿ.

זאָסיע פלֿעגט קומענ צו סלֿאוועס יעדנ אָפרו־טאָג. זי איז דערשיטערט געווענ פונעמ אומגלֿיק־פאלֿ מיטנ שנײַדער. זי האָט אפ אימ ראכמאָנעט געהאט אונ געהאלטנ, אז ער איז ארויפגעפאלֿנ צוליב דעמ, וואָס ער איז ניט פײִק געווענ צו אזא ארבעט. זי האָט ניט איבעריק געגלֿויבט, ווענ מע פלֿעגט איר דערציילֿנ, ווי געשיקט דער שנײַדער פלֿעגט מויערנ. ביז דער סאמע אויסקלֿאָרונג פונ אָט די אלֿע געשעענישנ, האָט ער אינ אירע אויגנ אויסגעזענ ווי א לֿעקישעוואטער, א ווייניק פראקטישער אונ נאָכ ווייניקער שטאנדהאפטיקער.

אירינע איז איינמאָלֿ געפאָרנ אינ שטעטלֿ אונ איז ארײַנגעגאנגענ אינ שפיטאָלֿ. אפ איר האָט גלֿײַכ א ווייע געטאָנ מיט די טעג פונ איר קינדהײַט. פײַנלֿעכע בילֿדער פונ דער פארגאנגענהײַט האָבנ אופגעלֿעבט פאר אירע אויגנ. דאָס איז געווענ דער זעלֿבער שפיטאָלֿ, וווהינ זי איז אמאָלֿ מיטנ ברודער געקומענ צומ קראנקנ טאטנ אונ געפונענ אימ א טויטנ.

גייענדיק דורכן שפּיטאָל־הויף איבערן שטעגעלע צווישן געדיכטע גראָזן, האָט זי געטראַכט וועגן דעם, ווי די צײַט לויפט גיך. דעם שניַידער האָט זי געטראָפן אין קאָרידאָר. אָנגעטאָן אין א כאַלאַט און אין שמעקשיך, האָט ער געקוקט אין פענצטער און געקאַמט מיט די פינגער דאָס בערדל. ער האָט זיך דערפרייט פון אירינעס קומען:

— איר זײַט אַלע ווילע מענטשן. אפילע מיך פאַרגעסט איר אויך ניט.

— פאַרוואָס דאַרפן מיר אײַך פאַרגעסן?

— מאַלע וואָס איר רעדט! בא אײַך איז א גוט האַרץ... איך האָב געמיינט, איך וועל עס ניט איבערטראָגן, אזוי שווער איז מיר געווען. איך האָב אָנגעשריבן דעם זון, ער זאָל קומען צו פאָרן, האָט ער מיך גאָר מיט געלט פאַרשאָטן—כ'וועל ניט לייקענען—מאַמעש פאַרשאָטן! און קומען, שרײַבט ער, קען ער ניט; איך וויל, נאָר איך קען ניט (אַראָפּגעלאָזט די שטים ביז שעפּטשען און אופגעהויבן א פינגער אינדערהויך). ער איז דאָרטן ערגעץ אן אינזשעניער, ווו מע שמעלצט אויס אײַזן פון אַרץ. בערג זײַנען דאָרט, שרײַבט ער, א שרעק. ניט דאָס, וואָס בא אונדז, פעלדער און בערגלעך, נאָר—בערג און בערג. אבי איך האָב געמיינט, אז איך האָב אפ דער וועלט אסאך געזען, גייענדיק איבער דערפער און נייענדיק פעלצן. געמיינט, אז איך בין א האַלבע וועלט דורכגעגאַנגען. אָבער, אז איך קוק זיך איצט אַרום, זע איך, אז איך בין ערגעץ ניט געווען און גאָרניש ניט געזען. אומגעשלעפּט זיך אין אונדזערע העקן און מער גאָרנישט. ווען איך וואָלט, לאָמיר זאָגן, פון אָט דעם אומגליק־פאַל געווען שטאַרבן, וואָלט איך דאָך אזוי־אָ, אָן נוצן פאַר זיך און פאַר לײַט. איך האָב געלערנט מײַן זון פון קליינוויַיז אופ נייען פעלצן. גאָט מײַנער, סאַרא נאַר איך בין דעמאָלט געווען. ער איז דאָך איצט אן אינזשעניער. איך האָב אים געשריבן אַלץ, וואָס מיט מיר איז פאָרגעקומען, און אז איך פאַריכט זיך, און

אז אינגיכנ שרײַב איכ זיכ אויס פונ שפיטאָל... אונ איכ, שוי־טע איינער, האָב אימ געוואָלט מאכנ פאר א וואנדערנדיקנ פעלצנ־גייער.

— אונ וואָס האָט איר אנדערש געקענט טאָנ? א געדריקט לעבנ געוועננ!

— אָ, אָ, דאָס איז ריכטיק. איכ בינ גאָרניט שולדיק... עכ־עכ־עכ, וויאזוי האָב איכ דאָס געקענט ארויספאלנ? האָט כאָטש עמעצער אפ מײַנ אָרט געענדיקט פארמויערנ דעמ ראָג וואנט? די ווענט האָט מענ שוינ, אפּאָנעמ, דערמויערט?

— דערמויערט. נאומיסניק האָט דאָרט דערמויערט.

— נאומיסניק? ער האָט מײַנ שטוב צעוואָרפנ. ער טראָגט עפּעס אפ מיר א האס, ניט קאָנענדיק מיכ. כאָטש איינמאָל א קוק טאָנ, וואָס איז דאָרט פאר א נאומיסניק? נו, אינגיכנ שרײַב איכ זיכ אויס. דעמ עמעס געזאָגט, איז מיר דאָ גאנצ נודנע. סײַדנ עפּעס האָבנ דאָ אנ ארבעט, עס זאָל זײַנ מיט וואָס פאר־נעמענ זיכ.

געקומענ איז ער פונ שפיטאָל אינ אָנדערהאלבנ כאדאָשימ ארומ נאָכנ אומגליק־פאל. ס'איז געווענ א ווינטיקער אונ כמאר־נער טאָג. ער איז געפאָרנ אינ דער קאבינקע פונ א לאסט־אוי־טאָמאָביל צוזאמענ מיטנ שאָפער. ער האָט געטראכט: „אָט קער איכ זיכ אומ צוריק, ווו וועל איכ וווינענ? די דירע מײַנע האָט, מיסטאָמע, עמעצער פארנומענ, א קלאָרע זאכ—ניט קיינ אייגענע. עפּשער וועט מענ זיכ דערמאָנענ, אז איכ בינ געשטאנענ אפ דער ארבעט, ווענ איכ בינ ארויפגעפאלנ, אונ עפּשער האָט מענ שוינ פארגעסנ. אירינע איז מיכ געקומענ געוואָר ווערנ, ווײַל זי האָט א גוט הארצ. אָבער אלע? ווי איז זיכ מיט מיר צוערשט באגאנגענ נעסטעראָוויטש, ווענ איכ האָב זיכ נאָרוואָס געקליבנ שטעלנ צו דער ארבעט? ער האָט זייער בייז גערעדט מיט מיר. אונ א געוועזענער שאָכנ! איז וואָס זאָל איכ שוינ פונ אנדערע פארלאנגענ!“

— וואָס זאָגט איר?—האָט א פרעג געטאָנ דער שאָפער, דערהערנדיק דעמ שנײַדערס ברומענ.

— גאָרנישט. איכ שמועס זיכ דורכ מיט זיכ אליינ.

די מאשינ האָט זיכ אָפגעשטעלט א קילאָמעטער צוויי פונ דער בויונג, קעדיי נעמענ עפעס מאסע. דער שנײַדער איז אוועק צופוס. אימ איז אפילע אָנגענעמ געווענ פאנאנדערטשרכענ אביסל די ביינער. די פוס איז שוינ אינגאנצנ געזונט געווענ. נאָכ אזא לאנגנ ליגנ אינ שפיטאָל האָט ער זיכ ווי אפסנײַ אומגעקערט אינ דער וועלט, מיט וועלכער ער האָט זיכ צונויפגעלעבט זײַנ גאנצ לעבנ. זײַנ קאָפ איז געווענ ווי אינ א נעפל. ער האָט זיכ אפ אזויפיל פארגעסנ אָנ אלצ, אז אימ האָט ארומגעכאפט אנ אילויזיע: ער קערט זיכ, קלוימערשט, אומ אהיימ פונ זײַנ געווײנלעכנ אומוואנדערנ איבער די דערפער אונ נייענ פעלצנ. באלד וועט ער עפענענ די טיר פונ זײַנ אלטינקער שטוב, וועט זיכ קלאָגנ אביסל, אז ס'איז שווער צו לעבנ אפ דער וועלט, דער זונ וועט אָנהייבנ טײַנענ, אז בא אימ זײַנענ קיינ שטיוול ניטאָ, די טאָכטער וועט נעמענ וויינענ, אז זי האָט קיינ קליידער נימ. ער וועט ארויסנעמענ דאָס פארדינטע געלט, וועט צוציילנ, נעמענ כעזשבענענ—עס קלעקט ניט אפ שטיוול פארנ זונ, אפ קליידער פאר דער טאָכטער. מע קענ זאָגנ, אז שטענדיק האָט אימ אזוי באגעגנט זײַנ שטוב.

פונ דער טעטערעווער הרעבליע האָט ער זיכ גענומענ אופהייבנ ארופ־צו. די הרעבליע האָט געפריִעט אונ געפוילט. „מע פאָרט איצט ניט איבער איר, זי ווערט פארניכטעט“, האָט ער א טראכט געטאָנ. נאָר פונ דעמ דאָזיקנ פאקט איז אימ געווענ ניט קאלט אונ ניט ווארעמ. ער האָט פאָשעט קאָנסטאטירט א פאקט. א פערטל קילאָמעטער פונ דער הרעבליע, אפ אנ אויסגעטריקנט שטיקל זומפ, איז געווענ א הויכער אָנשיט, אונ עס זײַנענ געלעגנ קליינע שטיינדעלעכ. אינגיכנ וועט דאָ זײַנ א שאָסיי־וועג. אופגעהויבנ זיכ אפנ בערגל, איז ער געבליבנ שטיינ.

פאר זײַנע אויגן האָט זיך אומגעריכט פאנאנדערגעוויקלט א פאַנאָראמע. נאָר פארן ווארפן א בליק אפ דער גאנצער פאנאָראמע האָט ער גענומען פאנאנדערקלײַבן דעטאלן. פריִער פון אלץ, נאָר נאָענט צו אים, איז געווען עפעס אזוינס, וואָס האָט, דוכט זיך, קיינשום שײַכעס ניט געהאט צום גאנצן בילד. דאָס איז געווען א געדיכטע פארוואקסונג פון פארשיידענע מיסטגראָזן. עטלעכע פעטע קאָנאָפליעס האָבן זיך געהויבן איבער דער דאָזיקער ווילדער פארוואקסונג. ארום־און־ארום האָט דאָ אזש געקישעט פון שפערלעך. דאָס איז געווען דאָס אָרט, ווו ס'איז אמאָל געשטאַנען זײַן שטוב. „ווארט נאָר... אהא... נו, א קלאָרע זאך. דער זון איז באשוכט און די טאָכטער—באקליידט... וועגן וואָס טראכט איך דאָ! דער זון איז אן אינזשעניער, די טאָכטער—א דאָקטער. און אָן מײַנע באמיִונגען האָט זיך דאָס אלץ אזוי באקומען, אז אומעטום איז עפעס אן אנדער לעבן געוואָרן". ער האָט באטראכט ווײַטער. דער קאָרפוס פון דער עלעקטרעסטאנציע איז שוין פארטיק געווען. פונדאנען האָט ער גענען יענעם ראָג וואנט, וואָס ער האָט געמויערט. איצט זײַנען בלויז עטלעכע מענטשן געווען אויבן אפ די ווענט. „זיי גרייטן אלץ צו צום דעקן דעם קאָרפוס". די הויפט־ארבעט איז געווען אונטן, אפ דער ערד. אין א שערענגע זײַנען געשטאנען בלאָז־זעק און קאָוואדלעס. עס זײַנען געפליגן פונקען פון אונטער די שמידישע האמערס, ס'האָט געקווישעט דאָס אײַזן פון אונטער דער זעג. רעכטס זײַנען געשטאנען די פארטיקע דרײַ ווינונג־קאָרפוסן. די ניט אָפגעטינקעוועטע ציגל האָבן אונטער דער זון אָפגעגעבן מיט א געדיכטער רויטקײַט. ס'האָט געשמעקט מיט פעך, עס זײַנען געגאנגען רויכן, און ס'האָבן געציטערט פײַערלעך. מענטשן האָבן געמישט דעם קאָכיקן אספאלט. אפגיך צונויפגעקלאפטע פון ברעטלעך, האָבן זיך געצויגן איינע נאָך די אנדערע סטאָליער־ווארשטאטן. צוגעגאנגען נעענטער, האָט דער שנײַדער דערהערט דאָס שרײַען פון די הובלס.

— אָהאָ־האָ, אונדזער מוליער איז געקומען, — האָבן זיך צע־שריִען עפּשער א הונדערט שטימען מיטאמאָל.

— נו, וואָס מאכסטו?

— וועסט זיך איינגיכן שטעלן צו דער ארבעט?

— ביסט געגאנגען צופוס? זעצ זיך, רו אָפּ. איי־איי, ברו־דערל מיינס!

צו אים זיינען אונטערגעלאָפן מענטשן, גיך באגריסט זיך און אוועקגעלאָפן צוריק צו דער ארבעט. ער איז געשטאנען א צע־טומלטער און ניט געוווּסט, וואָס צו זאָגן. ער האָט זיך אוועק־געזעצט, פארויכערט א פּאַפּיראָס און נאָכדעם אוועק זוכן נעס־טעראָוויטשן. נעסטעראָוויטשן האָט ער ניט געפונען. ער איז מיד געוואָרן און אוועק צו זיך אהיים, ניט זייעלדיק זיכער, אז בא אים אין צימער וווינט קיינער ניט. „צי זיינען כאָטש די זאכן גאנץ?" — האָט ער א טראכט געטאָן, אריינגייענדיק אין הויף. „נו, קלאָר, דאָס פענצטער איז אן אָפענע". ער איז אריינגע־פלויגן אין שטוב, א באליידיקטער פון דעם, וואָס מע האָט גע־בראָכן זיין רעכט. נאָר די טיר איז פארשלאָסן געווען. ער איז אריין אינעם שכיינעסדיקן צימער. דאָרט זיינען געווען צוויי קינדער. „אהא, טוואריצקאיא איז נאָך אלץ אפן טאָרף". א ייִנגעלע האָט ארויסגענומען פון א שופלאָדל דעם שליסל און אים דערלאנגט.

— פעטער, דאָס זייט איר דער שניידער פון שפּיטאָל?

— איך. וואָסי?

— מיין מאמען האָט מען היינט אפּ דער בויונג געזאָגט, אז איר וועט היינט קומען צו פאָרן. און דערפאר, האָט מען איר היינט אפּ דער בויונג געזאָגט, וואָס זי וועט צוקלייבן אייער צימער, וועט מען איר פארעכענען פאר דריי שאָ ארבעט אפּ דער בויונג. מיין מאמע ארבעט אפּ דער בויונג.

— וויפל ביסטו אלט? — האָט דער שניידער אָנגעהויבן לאכן.

— זיבן יאָר, און מיין טאטע איז אויך אפּ דער בויונג.

— נו, פײַנ־פײַנ!

דער שנײַדער האָט אָפּגעשלאָסנ זײַנ צימער אונ אריַנ. די פּאָדלאָגע רײנ אויסגעוואשנ, נאָכ א פײַכטע. אפנ בעט—נײַע בעטגעוואנט. די בעט־וועש ערשט פונ אונטערנ פּרעס. אפנ בעט ליגט צוגעגרײט וועש פאר אימ. ארומ בעט—א דיוואנ, באצויגנ מיט גרויענ געוואנט. אפנ טיש ליגט א טישטעכ.

— פונוואנענ האָט זיכ דאָס אלצ גענומענ, גאָט מײַנער!

— די מאמע האָט געזאָגט, איכ זאָל אײַכ זאָגנ, ווענ איר וועט קומענ צופאָרנ, אז דאָס איז אײַכ פונ דער בויונג א פּרעמיע. דאָ האָט מענ געגעבנ פּרעמיעס אלע שלאָגלער. אונ איר ווייסט ניט, ווײַל איר זײַט געלעגנ אינ שפּיטאָל, איכ האָב געוואַרט אפ אײַכ, אונ איצט קאָנ איכ שוינ עפּשער גײנ?

— קענסט גײנ, ביסט א יאט!

דער שנײַדער האָט ארויסגעוואָרפנ פונ זיכ די שטיוול, אָפּגעווישט מיט א שמאטקע דעמ שטויב אונ אוועקגעשטעלט זײ ארומ שוועל. ער האָט אָנגעטאָנ אפ די פיס א פּאָר געוועגטענע שטעקשיכ, וואָס ער האָט אמאָל אלײנ אופגענײט, אונ, איבערפולט מיט דאנקבארקײַט צו אלדאָס לעבעדיקע אפ דער וועלט, האָט ער, אנ אופגערעגטער אונ א פארקלערטער, ארומגעשפּאנט איבער זײַנ צימער ביזנ סאמע אָוונט. א האלבע שאָ פארנ זונ־פארגאנג האָט ער דערהערט נאָענט אינ הויפ שטימענ. דער פענצטער איז נאָכ אלצ אָפנ געווענ. ער האָט זיכ ארויסגעבויגנ פונ פענצטער. פאָרויס איז געגאנגענ דער זעלבער מוליער, וואָס איז צוזאמענ מיט אימ אראָפּגעפאלנ פונ די רישטעוואניעס. ער איז אינ שפּיטאָל ניט געלעגנ, זיכ גיכ פאריכט אונ שוינ מער ווי א כוידעש געארבעט. הינטער אימ זײַנענ געגאנגענ צווײענ, אויכ באקאנטע מוליארעס. אונ הינטער זײ נאָכ א מענטשנ זעקס. נעסטעראָוויטש איז אויכ געגאנגענ. „וווהינ גײענ זײ דאָס”?—האָט א טראכט געטאָנ דער שנײַדער.

— גוטנאָוונט!—האָבנ אלע אינײנעמ א געשרײ געטאָנ.

„ביז זיי האָבנ ניט אויסגעפּעלט מײַנ שטוב—זאָל איכ זיי עפּ־
שער אָפּדאנקענ פאר זייער זאָרגנ וועגנ מיר?“

אונ זיי האָבנ גראדע פארקערעוועט צו זײַנ גאנעק. דאָ האָט
ער באמערקט, אז יעדערער פונ זיי האלט עפּעס אונטערנ האנט.
נעסטעראָוויטש אויכ. אלע זײַנענ ארײַנ אינ צימער.

— אונ אָט ביסטו שוינ אינדערהיים,—האָט א זאָג געטאָנ נעס־
טעראָוויטש.—וואָס מאכסטו, שאָכנ?

— אונ מיר זײַנענ געקומענ צו דיר,—האָט א זאָג געטאָנ
איינער פונ די מוליארעס.—נו, כעוורע, לייגט אוועק.

אלע האָבנ אוועקגעלייגט אפנ טיש זייערע פּעקלעכ. דאָרט
איז געווענ—פלייש, ברויט, עפּל, בולקעס.

— מיט איינ וואָרט, מירנ אלע בא דיר אינײַנעמ אָפּעסנ
וועטשערע אונ איבערגעבנ דיר דאָס, וואָס דו האָסט, ליגנדיק
אינ שפּיטאָל, אלײנ ניט געקענט באקומענ. נא, נעמ דײַנ שלאָג־
לער־גראמאָטע.

דער שנײַדער איז געשטאנענ אונ געשוויגנ. די גראמאָטע
האָט ער גענומענ אינ די הענט, זאָרגזאמ באטראכט זי, אוועק־
געלייגט אפנ פענצטער. ער איז געווענ צערודערט אונ גערירט.

— טאָ זעצט אײַכ, ברידערלעכ! אָט באלד ווער איכ גרייט.

— וואָס קלײַבסטו זיכ טאָנ?

— כאָטש אָנטאָנ די שטיוול, איכ טראָג דאָכ אפּ די פיס א
פּאָר שקראבעס.

— זאָל זײַנ אזוי. ווי דיר איז בעסער, ניט אפ קיינ כאסענע
גייסטו. אייגענע מענטשנ.

דער שנײַדער האָט פונדעסטוועגנ אָנגעטאָנ די שטיוול אונ
אוועקגעזעצט זיכ פארנ טיש. מע האָט שוינ דאָרט געווארט אפ
אימ. זיי האָבנ אויסגעטרונקענ צו גלעזעלעכ בראנפנ אונ אָנגע־
גאָסנ אינ די גלעזער ביר.

— א שאָד, וואָס איכ האָב ניט געוווּסט,—כ'וואָלט זיכ כאָטש

אָפּגעגאָלט,—האָט שולדיק דער שנייַדער א זאָג געטאָן.—דאָס איז אלץ מענטשלעכע אָפּגעלאָזנקייַט.

— נו, געזעגט, וואָס מיר האָבן דאָ אָן דיר אופגעטאָן?

— געזעגט, ווען איך בין געגאנגען.

דעם שנייַדערס הארץ איז איבערפולט געווען מיט ליבע צו אָט די אלע מענטשן. ער האָט אפּ אלעמען א וואָרפּ געטאָן א בליק און אָפּגעשטעלט זיך אפּ נעסטעראָוויטשן. קוקנדיק אים אין די אויגן, האָט ער אָנגעהויבן ריידן:

— וואָס האָב איך אזוינס אופגעטאָן אפּ דער וועלט, וואָס איר זייַט אזוי צו מיר... א האלב לעבן מייַנס בין איך אומגעגאנגען איבער דער וועלט, נייענדיק פּעלצן. דאָרט איז אזוי געווען—וואָס פארדינט, דאָס פארלעבט. פון יענער צייַט איז פארבליבן ניט מער, ווי דערמאָנען. אז ניט זיך און ניט לייַט. און דאָ—צי דען האָב איך דאָ עפּעס אזא גרויסע זאך אופגעטאָן? נו, איך האָב געמויערט, ציגל געלייגט. דאָרט איז בא מיר דורכגעגאנגען א האלב לעבן, און דאָ אינגאנצן עטלעכע כאדאָשים.

נעסטעראָוויטש האָט אים איבערגעשלאָגן:

— ווילסט זאָגן—פארוואָס שאנעווען מיר דיך אזוי?

— ס'קען טאקע זייַן, אז דאָס וויל איך זאָגן.

— מיר שאנעווען דיך דאָ פּונקט אזוי, ווי אָט די אלע מענטשן, וואָס זיצן דאָ מיט דיר אינאיינעם. דו זאָגסט, אז דו האָסט נאָר געמויערט. א מיליאָן מענטשן, לאָמיר זאָגן, ארבעטן. איינער מויערט, דער צווייטער מאכט ציגל, דער דריטער טעסעט קלעצער, דער פערטער גראָבט ערד. יעדערער טוט זיך זייַנס, און צוזאמענ—איז דאָס איין גרויסע זאך. און ווייסט, וואָס דאָס איז פאר א זאך? דערפון וועט מענטשן ווערן גרינגער צו לעבן, און קיינער וועט זיך ניט איזדיעקעווען איבערן מענטשן.

— גאָט מייַנער, איך ווייס דאָך פון זיך אליין. וויפל בא-

לעבאטים האָב איך אין מײַן לעבן געהאט איבער זיך, און אליין בין איך קײנמאָל קיין מענטש ניט געווען.

— דערנאָך זײַנען אלע אויעק, נאָר איינ נעסטעראָוויטש איז פארבליבן.

— הער נאָר,—האָט ער א זאָג געטאָן,—ווי ביסטו עס אראָפּ־געפאלן.

— וואָס הייסט ווי! די ברעט האָט זיך א גליטש געטאָן אפ אונטן, ווי־ושע האָב איך זיך געקענט אופהאלטן?

אָבער ווי האָט עס געקענט די ברעט א פאָר טאָג אפ אונטן, אז זי איז געלעגן אפן קווער־לײַסט?

— מע זאָגט, אז דער קווער־לײַסט האָט זיך מיט איין עק אראָפּגערוקט אפ אראָפּ. מע זאָגט, ווײַל מיר אליינ איז שוינ אינ קאָפּ ניט געלעגן צו קוקן.

— דער קווער־לײַסט איז צוגעקלאפט געווען, ער האָט זיך געראַרפט האלטן פעסט.

— פונדעסטוועגן האָט ער זיך ניט געהאלטן.

— ווען מע האָט גענומען באטראכטן, האָט מען דערזען, אז עמעצער האָט ארויסגעשלעפט דעם טשוועק, ס'איז בלויז פאר־בליבן דאָס פאראָסטעטע לעכל פון טשוועק. עפשער איז עמע־צער אפ דיר אינ קאס געווען און אונטערגעשטעלט דיר א פיסל?

— פארוואָס זאָל ווער עס איז אפ מיר אינ קאס זײַן? מיר דוכט, אז איך האָב קיינמאָל קיינעם ניט געקריוודעט.

— איז עפשער שטערסטו עמעצן אינ עפעס?

— דוכט זיך, אז ניט, איך שטיי קיינעם ניט אינ וועג.

— פונדעסטוועגן האָט נאומיסניק דעמלט צעוואָרפן דײַן שטוב. פארוואָס האָט ער עס געטאָן?

— עפשער איז דאָס געווען אזוי זיך, צופעליק. ניט איך קען נאומיסניקן, ניט ער קאָן מיך. וואָס ט'ער געהאט צו מײַן שטוב? דעם עמעס געזאָגט, האָב איך טכילעס געטראָגן אפ אים

א קאס, אפילע א גרויסנ קאס. און דערנאָכ—וואָס איז דאָ צו זשאלעווענ די כורווע! כ׳וואָלט געזעסנ אינ איר ביז היינטיקנ טאָג, און איצט, ווייסטו אליינ, וואָס פאר א דירע בא מיר איז.

— נאומיסניקנ האָסטו ווענ געזענ?

— ניינ, קיינמאָל ניט געזענ.

— מע זאָגט, אז איידער דו ביסט אראָפּגעפאלנ, איז ער עטלעכע מאָל געקראָכנ אפ די רישטעוואניעס.

— איכ ווייס ניט. ניט געזענ.

— און ער איז גראדע געקראָכנ דאנ, ווענ דו ביסט דאָרטנ ניט געווענ.

— קוק אימ נאָר אָנ, אקוראט אויסגעקליבנ אזא צייט.

— אָט זעסטו. און דערנאָכ האָט ער געמויערט דעמ זעלבנ ראָג, ווו דו ביסט שטענדיק געווענ.

דער שניידער האָט אָנגעהויבנ לאכנ.

— צי קענ מענ סיידנ אזוי טראכטנ? ער זאָל מיכ גיינ אראָפּווארפנ, קעדיי אליינ זיכ שטעלנ אפ מיינ אָרט. איי־איי! אפ וואָס דארפ ער עס טאָנ, אז דאָ קענ יעדערער, ווער עס וויל נאָר, אומעטומ און שטענדיק קריגנ ארבעט.

— עפשער איז דאָס אזוי. זעסטו, מיר סטארענ זיכ אויס־פאָרשנ, ווער האָט דיכ צו אזא אומגליק געבראכט... נאָכ גוט וואָס אזוי גלאט אראָפּ.

— כ׳רעכנ. ס׳האָט געקענט זיינ ערגער.

— וואָס טראכטסטו וועגנ דער ארבעט?

— איכ טראכט מאָרגנ גיינ. ווי איז דאָרט מיט מוליארקע. פאראנ נאָכ?

— וויפל דו ווילסט.

— מאָרגנ וועל איכ גיינ.

— און אינאָוונט קומ צו מיר. מירנ טרינקענ טיי.

— געווים וועל איכ קומענ. וואָס וועל איכ א גאנצנ אָוונט טאָנ.

דער שנײַדער האָט ווירקלעכ דערפילט, אז ער דארפ ערגעצ ארויס פונ שטוב, אימ האָט א ציִ געטאָנ צו מענטשנ. ער איז ניט גערנ געזעסנ אלײנ אינדערהײמ. קומענדיק אפמאָרגנ פונ דער ארבעט, האָט ער א שאָ צוויי אָפגערוט אפ דער זויבערער אונ אָנגענעמער בעט. א האלבע שאָ פארנ זונ־פארגאנג איז ער אוועק צו נעסטעראָוויטשנ טרינקענ טיי.

נעסטעראָוויטש האָט שוינ לאנג אפ אימ געווארט, אונ נע־וועג איז ער ניט אלײנ. יענעמ טאָג האָט ער געטראָפנ נאומיס־ניקנ אפ דער בויונג אונ אימ געזאָגט:

— קומ ארײַנ צו מיר פארנאכט, אויב דו ווילסט, כ׳וועל דיר געבנ א ספראווקע. ריכטיק. מע דארפ זענ, די טאָכטער דײַנע זאָל זיכ לערנענ.

נאומיסניק האָט ניט געגלויבט אינ דער אופריכטיקײַט פונ אָט די ווערטער אונ א געוויסע צײַט געטראכט וואָס צו ענט־פערנ אונ ווי צו טאָנ. ער האָט דערפילט זײַנ טאָעס: צוליב דער דאָזיקער ספראווקע האָט מענ אפ אימ געקוקט קרומ, פילנדיק הינטער איר עפעס אנדערש. בעסער וואָלט געווענ די ספראווקע ניט נעמענ אונ ניט דערמאָנענ וועגנ איר. אָבער אויב איצט ניט נעמענ זי,—וועט מענ אויכ נעמענ טראכטנ וועגנ דער פלוצימדיקער איבערקערעניש אינ זײַנע געדאנקענ. עמעס, ס׳וואָלט זיכ געלוינט, פונדעסטוועגנ, האָבנ אזא ספראוו־קע. „מיר׳נ זענ, ווי דאָרטנ וועט זײַנ, ווי ס׳וועט קלאָר ווערנ פונעמ שמועס. ארײַנגײנ צו אימ מוז מענ, קעדיי ער זאָל גאָר־נישט טראכטנ". אונ ער האָט געענטפערט:

— דעמ עמעס געזאָגט, האָב איכ איבערגעטראכט. אונ טאקע, ציִ דענ קענ די טאָכטער אלײנ ניט פאָרנ לערנענ זיכ? כ׳וועל ארבעטנ, מיר איז דאָ ניט שלעכט.

דאָס איז געזאָגט געוואָרנ אזוי קאלט אונ באטראכט, אז דאָס האָט נעסטעראָוויטשנ אינגאנצנ צעטומלט. „עפשער האָט

ער בעטעט גערעדט אזוי ווי דאָס איז? פונדעסטוועגנ, זאָל ער אַרײַנגײנ".

אפנ טיש איז געשטאנענ טײ. נאומיסניק האָט געלאסנ געמישט מיטנ לעפעלע די טײ און איז שוינ אינגאנצנ רויִק געווענ. נעסטעראָוויטש האָט פונקט אזוי רויִק געשריבנ די ספראווקע, וואָרט בא וואָרט, צווישנ איינ שלונג טײ און דעמ צווייטנ, עטלעכע מאָל האָט ער אפילע גאָר אופגעהערט צו שרײַבנ און רויִק געטרונקענ טײ. וועגנ דעמ, אז דער שנײַדער האָט זיכ אומגעקערט פונ שפּיטאָל, האָט נאומיסניק נאָכ ניט געוווסט. טווארישצקאיא איז, ווי שטענדיק, געווענ גאנצ ווײַט פונדאנענ. און אימ אלײנ איז שוינ ניט לאנג פארבליבנ צו זײַנ דאָ — נאָכ א כוידעש, אז אסאכ איז צוויי: דעמלט וועט זיכ ענדיקנ דער טערמינ, וואָס נאָר ער אלײנ ווייס וועגנ אימ. דעמלט וועט בא אימ אויכ אָנ נעסטעראָוויטשנ זײַנ א ספראווקע, און אזא, וועלכע ער אלײנ וועט וועלנ. איצט, ווענ די צײַט האָט זיכ דערנענטערט און אלצ איז געגאנגענ גלאט און רויִק, איז ער זיכער געווענ, אז ביז יענעמ לאנג־געגארטנ מאָמענט וועט אימ ניט אויסקומענ צו אנטלויפנ ערגעצ, אלצ וועט אראָפּגײנ גלאט. ס'קענ עפשער זײַנ, אז בא אימ זײַנענ די לעצטע צײַט יאָ געווענ מאָמענטנ פונ אומרויִקײַט, אָבער זײער זעלטנ.

— איז געבנ דיר א ספראווקע צי ניט? עפשער דארפ מענ ניט?

— עפשער דארפ מענ טאקע ניט. איכ וועל פארבלײַבנ דאָ ארבעטנ און מער דארפ איכ גאָרניש ט.

„ער רעדט אזוי רויִק, עפשער איז דאָס אויסגעטראכטע מײַסעס וועגנ אימ?"

עס האָט אָנגעהויבנ פינצטער ווערנ. ס'איז אַרײַנ דער שנײַדער.

באמ סאמע פענצטער איז געשטאנענ א גרויסער אלמער. ער האָט פארשטעלט די שײַנ פונ פענצטער, און א ברייטער שאָטנ־

פאס האָט זיך אויסגעלייגט נעבן דער גאנצער טיר. דער פענצטער גופע איז נאָך אַלץ געווען אין אָפּשייַן פונעם זונ־פארגאנג. דאָ איז נאָך גענוג ליכטיק געווען. דער דאָזיקער קאָנטראסט האָט נאָך מער פארגרעסערט די פינצטערקייַט באַם טיר. אזוי אז ס'איז דורכגעגאנגען א מינוט דרייַ, ביז נאומיסניק האָט דערקאָנט דעם שנייַדער, וועלכער איז די גאנצע צייַט געשטאַנען באַ דער טיר און געווישט די שטיוול אָן דער שטרויענער ראָד.

— גוטנאָוונט, גוטנאָוונט,—האָט א זאָג געטאָן נעסטעראָוויטש.—עפשער וועסטו אונטערשרייַבן די ספראווקע אָנשטאָט דעם סעקרעטאר? ווי א שלאָגלער פון דער בויונג, האָסטו דאָס רעכט אונטערצושרייַבן זיך.

— טשעפע זיך אָפּ, איך האָב קיינמאָל גאָרנישט ניט אונטערגעשריבן.

נאומיסניק האָט אָנגעשפיצט די אויערן, דערהערנדיק, דוכט זיך, זייער א באקאנטע שטים. ביז ער האָט מיט א לייַכטן שאָטן פון אומרו זיך געסטארעט דערגיין, וועמעס שטים דאָס איז, האָט נעסטעראָוויטש הויך אָנגעהויבן לייענען: „דאָס ווערט ארויסגעגעבן דעם שלאָגלער נאומיסניק...” ער האָט איבערגעלייענט די גאנצע ספראווקע.

— נו, קום, שרייַב זיך אונטער. דאָ זיצט נאומיסניק אַליין אויך.

דער שנייַדער איז ארויס פונעם פינצטערן פאס, זיך גוט אייַנגעקוקט, וואָס איז דאָרט אזוינס פאר א נאומיסניק, ווי זעט ער אויס. נאומיסניק האָט דערזען דעם שנייַדער און פּלוצלינג א וואקל געטאָן זיך מיט זייַן גאנצן קערפּער אין א זייַט.

— אָט דאָס איז דער נאומיסניק?—האָט דער שנייַדער פארצויגן, דורכרייַבנדיק די אויגן און ניט גלויבנדיק זיך אַליין. (נעסטעראָוויטש האָט פון זיי ביידן קיין אויג ניט אראָפּגענומען.) דאָס איז נאומיסניק? אָהאָ, א פייַנער נאומיסניק! גאָט

מײַנער, וואָס טוט זיכ דאָ? וואָס מאכסטו עפּעס, סטעפּורזשינסקי?

און אויסגעשטרעקט אימ א האנט. נאָר פּלוצלינג איז אימ עפּעס אײַנגעפאלנ א געדאנק. ער איז פארכמורעט געוואָרנ, צונויפגעדריקט די ציינער און געמאכט א טראָט אפ צוריק.

— דאָס ביסטו, הייסט עס נאומיסניק?

אָט אזוי איז ער געבליבנ שטיינ עטלעכע רעגעס, ווי א פארגליווערטער, באהערשט פונ א נײַעם און אקשאָנעסדיקנ געדאנק.

2

דאָס איז ווירקלעכ געווענ סטעפּורזשינסקי. דער שנײַדער האָט קיינ טאָעס ניט געהאט. דער שנײַדער האָט זיכ אפילע ניט געוווּנדערט. ווענ דאָס וואָלט געטראָפנ פריִער, אינ זײַנ פריִערדיקער געוויינלעכער אומגעבונג, וואָלט דער שנײַדער געאָכקעט, געוויקעט, וואָלט ניט אופגעהערט צו זאָגנ: „ברודערל, וואָס טוט זיכ דאָ אפ דער וועלט“. איצט אָבער איז דער שנײַדער געוווינט געוואָרנ צו אזעלכע אומגעריכטע געשעענישנ: אייביקע יאָרנ איז דאָ געשטאנענ א שטוב — האָט מענ זי צעוואָרפנ, געווענ איז ער שטענדיק א שנײַדער — איז ער איצט געוואָרנ א מוליער, פריִער זײַנענ דאָ געווענ די טעטערעווער הרעבליעס און צוויי הײַזער האָבנ זיכ דאָ געטריקנט אפ דער זונ, און איצט קומט דאָ פאָר עפּעס אויסערגעוויינלעכס: א שמאָלער אײַזנבאנ־וועג, א שאָסיי־וועג, געמויערטע קאָרפּוסנ — און אומעטומ קאָכט פונ ארבעטס־לײַט. ער אליינ, ווענ ער איז אומגעגאנגענ אפ דער וועלט, האָט זעלטנ־ווענ געטראָפנ, ער זאָל א פוס אָנמוליענ — ער פלעגט גוט אויסבעטנ די שטיוול מיט שטרוי, און דאָ איז ער אראָפּגעפאלנ פונ א הויכער וואנט און בעטראכט — ער זאָל כאָטש בלײַבנ לעבנ אפ דער וועלט. ער האָט געמיינט, אז דער זונ וועט זײַנ א וואנדערנדיקער שנײַדער, און די טאָכטער וועט

כאסענע האָבן מיט א וועלכן עס איז שינדלמאכער און וועט צומישן אין קאָרע געקויפטע מעל, לאָזט זיך אויס, אז דער זון איז אן אינזשעניער, און די טאָכטער—א דאָקטער. די וועלט איז געוואָרן אן אנדערע, און דער שניידער האָט פארלאָרן די פייִקייט צו ווּנדערן זיך פון אלץ.

טכילעס האָט אים א צי געטאָן דערלאנגענע סטעפּורזשינסקינ די האנט, נאָר דערנאָך האָט ער פלוצלינג געמאכט א טראָט אפּ צוריק און געהעכערט די שטים. אין דעם מאָמענט האָט בא אים גענומען ארבעטן א קלאָרער און לאָגישער געדאנק: „האָט, הייסט עס, אָט ווער צעוואָרפן מײַן שטוב, מיילע, כאפּט זי דער רוח, די דאָזיקע כורווע, אָבער פארוואָס האָט ער עס געטאָן? בעשאס איך האָב געגייט בא אים פעלצן, האָב איך דערציילט, פונוואנען איך שטאם, דערציילט וועגן אָט דער גאנצער געגנט און וועגן אלע היגע מענטשן. ער האָט געוווּסט, אז איך שטאם פונדאנען און אז דאָ פּוסטעוועט די לעצטע צײַט מײַן שטוב. ער האָט מוירע געהאט, איך זאָל אים ניט דערקענען, ווען איך וועל קומען אהער? און אויב ס'וועט ניט זײַן די שטוב, וועל איך, הייסט עס, קומען און ניט האָבנדיק קיין היים, וועל איך צוריק אוועק־גיין?"

— לײַגסט,— האָט זיך צעשריִען דער שנײַדער.—איך האָב דאָ געטראָפן אזא היים, וועגן וועלכער מיר האָט זיך פריִער אפילע ניט געכאָלעמט!

— וואָסער היים?—האָט נעסטעראָוויטש א זאָג געטאָן, זעענ־דיק, אז דער שנײַדער איז נאָך דעם, ווי ער האָט עס אָפּגע־זאָגט, אנשוויגן געוואָרן און האָט אויסגעזען ווי א מענטש, וואָס איז זיכער, אז ער האָט אלץ געזאָגט און אלעמען איז עס קלאָר.

— איך האָב דאָך וועגן אלץ געזאָגט.

— עפּשער האָסטו עס געטראכט, נאָר ניט געזאָגט!

— עפּשער טאקע געטראכט. זאָג איך דאָך.

און דער שנײַדער האָט דערציילט אלץ, וואָס ער האָט אָקאָרשט געטראכט. נעסטעראָוויטש האָט געזעג, אז דער מענטש רעדט זייער דרייסט און אָפנ, ניט אומקוקנדיק זיכ אפהינטנ. סטעפורזשינסקי איז שוינ לאנג ניט געזעסנ. ער איז געשטאנענ, אָנגעשפארט מיט דער פלייצע צומ אלמער. ער איז געווענ ווײַס ווי קאלכ. נעסטעראָוויטש האָט געגעבנ א ריכטונג דעמ שנײַ־דערס רייד:

— עפשער האָסטו א טאָעס געהאט. דאָס איז דאָכ נאומיס־ניק, און ניט סטעפורזשינסקי?

— א מוירעדיקע נײַגעריקײַט האָט זיכ געלויכטנ אינ נעסטע־ראָוויטשעס אויגנ.

— האָט ער, מיסטאָמע, געביטנ זײַנ פאמיליע, ווײַל ער איז א באלעגופ. איכ האָב בא אימ געניית פעלצנ, האָב איכ געזענ. די שטוב איז מיר קיינ שאָד ניט, אָבער פארוואָס האָסטו מיכ פונ די רישטעוואניעס אראָפּגעוואָרפנ?

— איכ האָב דיכ פונ די רישטעוואניעס אראָפּגעוואָרפנ?

פארשטענדלעכ, קיינ קלאָרע באווײַזנ זײַנענ דאָ ניט געווענ, מע האָט זיכ אָבער געקענט לײַכט אָנשטויסנ. פלוצלינג האָט סײַ סטעפורזשינסקינ, סײַ דעמ שנײַדער פארוווּנדערט דער טאָנ פונ נעסטעראָוויטשעס ווערטער:

— ווייסט וואָס (א קוק געטאָנ אפנ שנײַדער), דאָ קענ אזוי געמאָלט זײַנ: דו האָסט דערקאָנט א מענטשנ, דער מענטש איז געווענ א באלעגופ. דאָס אלצ וועלנ מיר פאנאנדערקלײַבנ. אָבער אָט דער באלעגופ האָט אונדז קיינ שאָדנ ניט געבראכט. אדעראבע, ער איז א שלאָגלער. מיר טאָרנ זיכ ניט וואַרפנ מיט נוציקע מענטשנ. און וועגנ די רישטעוואניעס — אפ דעמ דארפ מענ האָבנ באווײַזנ, און זאָגנ סטאמ אזוי... מירנ עס קאָנטראָ־לירנ, אויספאָרשנ, געפינענ פאקטנ („ער רעדט אופריכטיק אָדער מיט כיטרע גענגלעכ?" — האָט געטראכט סטעפורזשינסקי.) און אויב עס וועלנ זײַנ פאקטנ, איז קלאָר, אז מיר וועלנ זיכ ניט

צאצקען און וועלן זיך סטארען אויסקלאָרן, צוליב וואָס דאָס איז געטאָן געוואָרן. זיצט נאָך א ווײַלע, איך'ל זאָגן, מע זאָל אָנווארעמען די טיי.

— מאניע!—האָט ער א רוף געטאָן די ווײַב.—ווארעם אָן די טיי.

און כאפנדיק דעם טשײַניק, איז ער פלינק ארויס אין קיך. אין א ווײַלע ארום האָט ער זיך צוריקגעקערט.

— באלד וועט זײַן טיי.

סטעפורזשינסקי איז שוין געזעסן אף זײַן פריערדיקן אָרט, זיך געסטארעט באקומען א רויִקן אויסזען.

— נו, וואָס וועט איר איצט טאָן מיט מיר?—האָט ער א זאָג געטאָן ערנסט.

— איך האָב, דאכט זיך, קלאָר געזאָגט.

— דאָס, וואָס דו האָסט גערעדט... איז זיך גערעדט. אָבער איך בין דאָך אמאָל געווען א באלעגופ. (דאָ האָט ער געהער־כערט די שטים און אופגעשטאנען פון אָרט.) נאָר קיינער וועט ניט זאָגן, אז איך האָב ניט ארויסגעריסן פון זיך דעם באלע־גופ. דאָס, וואָס איז געווען, איז פארפאלן. איך האָב געלעבט פארמעגלעך, אָבער דער סאָוועטנמאכט האָב איך קיינשום שאָדן ניט געבראכט. איך האָב איר געהאָלפן. און איצט—דו האָסט אליין געזען, ווי איך האָב דאָ געארבעט. איך בין א שלאָגלער און א בריגאדיר, און מײַן ארבעט זעען אלע. און דאָס, וואָס דו האָסט אף מיר געזאָגט אזא שרעקלעך וואָרט, אז איך האָב זיך ארויסגעוואָרפן פון די רישטעוואניעס, איז דערווײַז פריִער מיט פאקטן אָט די שוידערלעכע זאך, וואָס דו האָסט אף מיר אויס־געקלערט. דו ווארפ זיך ניט מיט ווערטער גלאט אזוי, פאר דעם ענטפערט מען.

דער שנײַדער האָט עפעס געוואָלט זאָגן, נאָר נעסטעראָוויטש האָט אים איבערגעשלאָגן:

— זאָלסט שווײַגן און קיינעם וועגן דעם ניט דערציילן, עס

זאָל וועגן דעם ניט זײַן קײנע שום שמועסן. מע דאַרף לאָזן א מענטשן רויִק אַרבעטן (א קוק געטאָן אף סטעפּורזשינסקין). אָבער ווי זאָל מען דיך איצט רופן—נאָומיכניק, צי סטעפּורזשינסקי?

נעסטעראָוויטש האָט געלאַכט. סטעפּורזשינסקי האָט אביסל געשוויגן, דערנאָך געענטפערט:

— איך בין שוין לאַנג נאָומיסניק, אָט אזוי וויל איך זײַן.

—גוט. (א קוק געטאָן אפן שנײַדער.) און דיר זאָג איך נאָכאמאָל—שווײַג און אַרבעט זיך געזונטערהייט. (א קוק געטאָן אפן זייגער.) נו, כאַווײרים, שלאָפן. מאָרגן דאַרפן מיר דאָך אַלע אופשטיין פרי צו דער אַרבעט.

נאָומיסניק און דער שנײַדער זײַנען אַוועק. נעסטעראָוויטש איז אַרויס נאָך זיי. ער איז געבליבן שטיין אפן גאַנעק און געקוקט אף די צוויי מענטשן. ער האָט געזען, ווי זיי האָבן זיך געזעגנט.

— נו, א גוטן,—האָט דער שנײַדער א זאָג געטאָן גאַנץ פרײַנטלעך.

— א גוטע נאַכט,—האָט נאָומיסניק כמורנע א ברום געטאָן.

זיי זײַנען זיך צעגאַנגען יעדערער אין זײַן זײַט. נעסטעראָוויטש האָט געטראַכט וועגן דעם שנײַדערס קליינמוטיקײַט: גיט זיך זייער לײַכט אונטער א פרעמדן ווילן. טכילעס האָט ער זיך אָנגעצונדן, און ווי נאָר ער האָט דערהערט א וואָרט, אַז ס'איז ניט שרעקלעך, וואָס נאָומיסניק איז סטעפּורזשינסקי,—איז ער טייקעף ווייכער געוואָרן און זיך אפילע צעזעגנט מיט אים ווי א מענטש. נעסטעראָוויטש האָט א שמייכל געטאָן צו זיך אַליין. ער האָט געזען, ווי נאָומיסניקס פיגור האָט זיך אַוועקגעשלעפּט אַהיים. נעסטעראָוויטש איז אַרײַן אין צימער, גענומען דאָס טעלעפאָן־טרײַבל און א זאָג געטאָן דעם באַפולמעכטיקטן איבערן בויונג־וואַך:

— עס קענ זײער זײַנ, אז נאומיטניק וועט אינגיכנ וועלנ אינגאנצנ פארשווינדנ פונדאנענ.

אויסגעהאנגענ דאָס טרײַבל, האָט ער אָנגעשטעלט דעם וועקזײגער אפ זיבנ אזײגער אינדערפרי אונ ארײַנגעוואָרפנ זיכ אינ בעט.

— דער שנײַדער האָט געטאָנ אזוי, ווי נעסטעראָוויטש האָט אימ געהײסנ,—ער האָט געשוויגנ. נאָכ מער, ער האָט זיכ אפילע אָנגעהויבנ פארגעסנ אפ דעם דאָזיקנ צופאל. דאָ האָט געווירקט דאָס, וואָס נעסטעראָוויטש האָט אימ מיט אײנ וואָרט איבערצײַגט, אז דאָ איז קײנשום בײז ניטאָ. בלויז אײנ מאָל האָט דער שנײַדער ניט אויסגעהאלטנ אונ אָנגעהויבנ רײדנ וועגנ דער דאָזיקער געשיכטע, אָבער דאָס אויכ נאָר צוליב דעם, וואָס דאָס האָט ביכלאל געזאָלט זײַנ טשיקאווע פאר נאומיטניקס לאנדסלײַט, דער שנײַדער האָט עס דערצײלט זאָסיע טווארישקאיא. דאָס איז געווענ אינ אנ אָפרו־טאָג. ווי שטענדיק, איז זאָסיע געקומענ צו סלאווענ. זי איז געקומענ אינדערפרי אונ געטראָפנ סלאווענ אינ די יאסליעס. סלאווע האָט זיכ א וואָרפ געטאָנ צו דער מאמענ אפ די הענט, צוגעדריקט זיכ מיט די הענטלעכ צומ האלדז, געלאכט, געשלײַדערט זיכ, ארויסגעשלעפט פונ זאָסיעס האָר די קעמלעכ אונ ניט אופגעהערט צו רײדנ:

— מאמע, איכ האָב דיכ אזוי ליב, אָט אזוי שטארק!

— איכ האָב דיכ אויכ ליב, סלאוועטשקע,—האָט זאָסיע יעדער מאָל געענטפערט.

— מאמע, הײַנט איז ווידער אנ אָפרו־טאָג, וואָס דו ביסט געקומענ? וועסט א גאנצנ טאָג זײַנ מיט מיר?

— א גאנצנ טאָג. שפעטער וועלנ מיר צוגײנ צו איריענ. פארוואָס האָסטו בא איר הײַנט ניט גענעכטיקט?

סלאווע האָט אָנגעשטעלט אפ דער מאמענ א פאָר לאכנדיקע אויגנ.

— און איך זאָג, אז היינט וועלן מיר דאַפקע ניט גיין צו אירינען.

— פאַרוואָס וועלן מיר ניט גיין צו אירינען?

— וועסט קיינמאָל ניט טרעפן... מיר וועלן ניט גיין דערפאַר... (נאָך יעדן וואָרט האָט זי געמאַכט א פּאַוזע, קוקנדיק, וואָס פאַר אַן איינדרוק דאָס מאַכט אויף דער מאַמען), וואָס אירינע וועט באַלד קומען אַהער און אונדז דערציילן א גייע מייסעלע. און איצט וועל איך דיר, מאַמע, עפּעס ווייזן. דו גיי שטיל נאָך מיר. שטיל־שטיל. אָט אזוי, און איצט שטיי און רייד קיין וואָרט ניט אויס, קעדיי ניט דערשרעקן.

— וועמען? — האָט זאָסיע א שעפּטשע געטאָן.

— זעסט, אונטער יענער יאָדלע פּאַפּאָראַטניק, און אַרום דעם — מיסטגראָז. איז טאָר מען אַהין ניט צוגיין.

— פאַרוואָס?

— ווייל דאָרט זיינען דאָ פייגעלעך. מע טאָר זיי ניט שרעקן. און איצט קום אַהער און דאָ קענסטו ריידן. אַהאָ, אָט א שיר!

— וואָס?

— זעסט, נעכטן האָבן זיך דאָ אַרויסגערוקט פון דער ערד צוויי שוואָמען, איך האָב געמאַכט א סימען אויף דעם אָרט, קעדיי היינט קומען אַהער. און איצט — די צוויי שוואָמען זיינען שוין אזעלכע גרויסע, און אַרום זיי זיינען פאַר דער נאַכט אַרויס פון דער ערד אַסאַך קליינינקע שוועמלעך. דאָס זיינען, אַפּאָנעם, זייערע קינדער. דאָס איז וועלפישע שוואָמען, מע טאָר זיי ניט עסן, איך ווייס. זיי זיינען ביפּסיקע. און א קוק טאָן אויף זיי — זיינען זיי שיינע. ווייסט, מאַמע? מיר איז שוין געבליבן ניט לאַנג צו וואַרטן ביז דער צייט, ווען איך׳ל דאַרפן גיין אין שול, און דאָרט אין שול איז די פאַרוואַלטערין אירינע... זע, זע, אויף דיין נאָז קריכט א בעלע מוראַשקע!..

סלאַוועס קען קיין מינוט ניט איינשטיין אויף איין אָרט. זי האָט

זיכ געדרייט, געלאָפנ, באווינ דער מאמענ ווערעסק אונ מאַכ, זיכ גענסטארעט באטראכטנ א פויגעלע אפ א בוימ אונ מיט גרויסקייַט אָנרופנ איר נאָמענ. זי האָט דערקלערט דער מאמענ, פארוואָס אינ וואלד האלט זיכ דער טוי לענגער, איידער אינ פעלד, פארוואָס האיאָר דארפ זייַנ אסאכ שוואָמענ. („זייער וואָרעמ, אונ עס גייענ רעגנס" דאָס האָט נעסטעראָוויטש געזאָגט. „אינגיכנ וועלנ טאקע עמעסע שוואָמענ זייַנ").

— מע דארפ זאָגנ „דער פעטער נעסטעראָוויטש".

— אז איכ פארגעס שטענדיק. נו, גוט.

אינ א שאָ ארומ איז געקומענ אירינע, די קינדער האָבנ זיכ צונויפגעקליבנ ארומ איר. זיצנדיק אפנ גראָז, האָט זי געהאלטנ אפ איר שויס סלאווענ. אירינע האָט גענומענ דערציילנ איר אָרדנטלעכע „מייַסעלע פונ אָפרו־טאָג". אזא מייַסעלע האָט געווײַנלעכ געדויערט א מינוט צוואנציק. צומ סאָפ פונעמ מייַסעלע האָבנ אירינע אונ זאָסיע דערזענ דעמ שנייַדער. ער איז געשטאנענ צוגעשפארט מיט דער פלייצע צו א בוימ אונ געהערט. זי האָט געענדיקט דערציילנ. די קינדער זייַנענ אוועק שפילנ, דער שנייַדער איז צוגעגאנגענ צו אירינענ.

— אינעמ מייַסעלע, אשטייגער, דערציילט זיכ אווי, — האָט ער גענומענ ריידנ: — א מיידעלע איז געגאנגענ באָדנ זיכ, אונ ס'האָט זיכ אָנגעהויבנ א געוויטער. זי איז געשטאנענ אונטער א בוימ, פארנעצט געוואָרנ, ביז דער געוויטער איז דורכגעגאנגענ. פלוצלינג האָט זי דערזענ, ווי עס ליגט אנ איבערגעקערטער בוימ, אונ אונטער די וואָרצלענ פונעמ איבערגעקערטנ בוימ, זענ זיכ פארשיידענע גילדערנע זאכנ. אינעמ מייַסעלע דערציילט זיכ, אז מיט עטלעכע יאָר פאר דעמ האָבנ דאָ באנדיטנ פארגראָבנ אָט די זאכנ, באהאלטנ, הייסט עס, ווענ מע האָט זיי אָנגעהויבנ גוט קוועטשנ. נו, גוט. האָט איר צומ סאָפ מייַסעלע פארגעבנ די קינדער א פראגע — וואָס האָט געטאָנ דאָס מיידעלע אונ איר פאמיליע מיט די דאָזיקע זאכנ? אינ צענ

מינוט ארום, ווען די קינדער וועלן זיכ אָנשפּילן, וועט איר זיי דערציילן נאָכ א מײַסעלע, ווו די קינדער וועלן זען, צי האָבן זיי ריכטיק געטראָפן. וואָלט איכ געוואָלט וויסן, וואָס וועט זײַן דער סאָפ פונעם צווייטן מײַסעלע? איכ האָב קיין צײַט ניט צו הערן ביזן סאָפ.

— נו, און ווי מיינט איר?

— איכ מיין, אז עס ווענדט זיכ — וואָס פאר א פאמיליע, וואָסערע מענטשן. און אויב עס וועט גיין אינ דעם, צי האָבן זיי רעכט צו נעמען די זאכן — טאָ וויבאלד זיי האָבן געפונען, איז... זיי האָבן דאָכ באַ קיינעם ניט געגאַנוועט, ניט צוגענומען... נאָר דאָס איז אלץ, אויב מע זאָל ריידן וועגן געזעצ. נו, קעדוימע לעמאָשל, אמאָל איז געווען א געזעצ. געווען אָרעמע און רײַכע. זאָל דער אָרעמער גאַנווענען באַם רײַכן — מישפּעט מען. זאָל דער רײַכער גאַנווענען באַ דעם אָרעמען — מישפּעט מען אויכ. די זעלבע גאַנאָווים, דאָס איז ריכטיק, אָבער צווישן אונדז גערעדט, וועט זיכ מײַן הארצ גיכער קערן צו דעם גאַנעוו, וואָס האָט באַגאַנוועט דעם רײַכן, כאָטש ער איז פּאָרט א גאַנעוו...

— נו, און איצט, ווען ס'איז ניטאָ ניט קיין רײַכע, ניט קיין אָרעמע, און מענטשן לעבן גלײַכ, ווען אלע גייען צו פארמעגלעכקײַט, צו זאטקײַט און שפּעטער אפילע צו וווילטעק, ווען דאָס מענטשלעכע לעבן איז שוין באַ אונדז געוואָרן אזא, אז ווען א מענטש ווערט געבוירן אפ דער וועלט, וועט ער שוין, הייסט עס, לעבן ווי א מענטש, ניט ווי פריִער, ווען די עלטערן פלעגן דארפן טראכטן: ווי ברענגט מען אים צו א טאכלעס?

— באטראכטנדיק דאָס, קען מען אזוי זאָגן: אפ וואָס דארפ זיכ איצט א מענטש באַהאַלטן פון מענטשן? אפ וואָס דארפ ער זײַן א קארגער, א קאַפּצן, שלעפּן אלצ צו זיכ אינ נאָרע, באַהאַלטנדיק זיכ פון מענטשן? וואָס וואָלט געווען, אשטייגער,

װען מײַנ שטוב װאָלט מענ געװענ צעװארפנ, אָדער זי װאָלט אָפּגעברענט געװאָרנ ניט איצט, נאָר אמאָל? אונ איצט—ברודערל! אײַכ איז דאָס עפּשער א געלעכטער?

— קײנשום געלעכטער.

— איכ בינ אנ אלטער מאנ, איכ האָב אסאכ געזענ אינ מײַנ לעבנ... (דאָ האָט ער בא א האלבער מינוט געטראכט, דערמאָנט זיכ, צוגעגאנגענ צו זאָסיענ. די קינדער האָבנ זיכ צוגויפּגעקליבנ הערנ דאָס צװײטע מײַסעלע.)—איר װײסט װאָס? איר װילט הערנ א נײַס? נאָר אײַכ אלײנ װעל איכ דערצײלנ, איר זאָלט קײנעמ ניט דערצײלנ, אזוי האָט מיר געזאָגט נעסטעראָװיטש. איר געדענקט סטעפּורזשינסקינ, װאָס האָט געלעבט אינ אײַער קאנט נעבנ װאלד? איז ער דאָ אונ זײַנ פאמיליע איז איצט נאומיסניק. ער איז אנטלאָפנ אהער, װײַל ער איז אנטבאלעגופּעװעט געװאָרנ. אונ דאָ ארבעט ער גוט. עמעס, עס פאלט אפּ אימ א כשאד... אָבער דאָס דארפ מענ, װי זאָגט נעסטעראָװיטש, דערװײַזנ, אָנ דעמ, זאָגט ער, קענענ מיר זיכ ניט װארפנ מיט מענטשנ.

— דאָ? ער? אונטער אנ אנדער פאמיליע?

— לויט מײַנ סײכל קומט אויס, אז נעסטעראָװיטש איז אנ אײדעלער מענטש. װי קענ מענ עס מיטאמאָל אופהערנ טראכטנ װעגנ אימ שלעכטס, װענ בא מיר גופע גײט ער פונ זינענ ניט ארויס! נעסטעראָװיטש זאָגט מיר—דערצײל קײנעמ ניט װעגנ דעמ, ארבעט זיכ... דערװײַל האָב איכ אָנגעהויבנ ארבעטנ. נאָכ הײַנט באנאכט, אונטער טאָג שוינ, האָב איכ, ניט קענענדיק עפּעס אײַנשלאָפנ, געטראכט אונ געטראכט אונ זיכ דערמאָנט, פונקט װי עמעצער װאָלט מיכ מיט א הײסנ אײַזנ א ברענ געטאָנ. איכ בינ איצט געגאנגענ צו נעסטעראָװיטשנ דערצײלנ, נאָר ניט געטראָפנ אימ אינדערהײמ.

— איז װאָס האָט איר זיכ דערמאָנט?

— שוינ לאנג, אז מיר פלעגט זיכ עפּעס אָפּט אויסדאכטנ.

נאָר יעדעס מאָל פלעג איכ א טראכט טאָנ אינ זיכ: איכ האָב ניט גוט באמערקט, און מיר דאכט זיכ שיידים ווייסנ וואָס. איצטער אָבער טראכט איכ, אז דאָס איז טאקע אנ עמעס.

— וואָס־זשע האָט איר געזענ?

— בעשאס איכ האָב גענייט פעלצנ אינ אײַער קאנט... דאכט זיכ, אז דאָס בינ איכ שוינ דאָרט געווענ דאָס לעצטע מאָל. בינ איכ איינמאָל געקומענ און געוואָלט איבערנעכטיקנ בא דעמ זעלבנ סטעפורזשינסקינ. איכ גיי אונטער צו זײַנ שטוב, ערשט דאָרטנ זײַנענ אומבאקאנטע מענטשנ. איר געדענקט, איכ האָב דעמלט בא אײַכ גענעכטיקט און דערציילט אײַכ וועגנ דערײַנ, און איר האָט מיר געווענ געזאָגט, אז סטעפורזשינסקי איז שוינ דאָ ניטאָ. איכ האָב דעמלט דורכנ פארפרוירענעמ פענצטער דער־זענ בא אימ אינ שטוב א היפש געזינדל, פול מיט מענטשנ פארנ טיש, מע עסט וועטשערע, הייסע קארטאָפל, און פונ שיסל זעצט א פארע ביז סטעליע. און דאָרט, דאכט זיכ מיר, האָט דערלאנגט צום טיש עפעס א באקאנטע פרוי. ווער? א היגע, דעמ היגנ סטעפורזשינסקיס ווײַב. זיי זײַנענ אויכ געווענ בא־לעגופים, מוירעדיקע גווירים. זיי זײַנענ אויכ אנטלאָפנ אויס מוירע פאר אנטבאלעגופעווענ. איז פארוואָס זאָל איכ איצט ניט טראכטנ, אז זיי זײַנענ קרויווימ און האָבנ זיכ געביטנ מיט די הײַזער אונטער פרעמדע פאמיליעס? דער אהער, און יענער אהינ. מיר האָט זיכ טאקע דעמלט אונטער פענצטער געדאכט, אז דאָס איז זי, די ווײַב פונעמ היגנ סטעפורזשינסקינ... עט, האָב איכ דעמלט א טראכט געטאָנ, ווי קומט זי אהער. און איצט, אויב עס האָט זיכ אזוי באקומענ...

— גייט און דערציילט עס נעסטעראָוויטשנ. נאָר מער זאָלט איר קיינעמ ניט דערציילנ.

— געוויס וועל איכ דערציילנ נעסטעראָוויטשנ!

אפ אזא אויפנ האָט אינ יענעמ טאָג אינ נעסטעראָוויטשעס געדאנקענ וועגנ נאומיסניקנ פארנומענ אנ אָרט נאָכ א נײַע דער־

טאל. אינ דעמ זעלבנ אָוונט האָט ער וועגנ דעמ גערעדט מיטנ באפולמעכטיקטנ פונ דער בויונג־וואכ. כאָטש קיינ פינקטלעכע באווײַזנ זײַנענ ניט געווענ, איז דאָך נאומיסניק געוואָרנ יענער פונקט, ארומ וועלכנ ס׳האָבנ זיכ געדרייט די געדאנקענ אפילע פונ יענע מענטשנ, וואָס האָבנ אינ זייער צײַט געווענ געפירט די אויספאָרשונג פונ דעמ איניען, צוליב וועלכנ מע האָט געמישפעט מיכאל טווארריצקינ.

נאומיסניק גופע איז אינ די טעג געווענ זייער אומרויִק. כאָטש ער פלעגט גאנצ רויִק גייג יעדנ טאָג צו דער ארבעט, האָט ער פונדעסטוועגנ מיט גרויס אומרו געטראכט וועגנ דעמ, וואָס מע וויים שוינ זײַנ עמעסע פאמיליע. אונ אויב אזוי, איז פארוואָס זאָלנ זיי זיכ אויכ ניט אָנשטויסנ אפ דעמ איניען, אינ וועלכנ ער איז געווענ פארמ׳שט אונ וואָס אפ זײַנ סאָפ האָט ער אזוי געוואָרט? ער האָט יעדנ טאָג אָפּגעריסנ א בלעטל פונ אָפּרײַס־קאלענדאר אונ פײַנלעכ געפילט, ווי לאנגזאמ עס ציִענ זיכ די טעג. אפנ הארבסט האָט נאומיסניק געלייגט אלע זײַנע האָפענונגענ. איצט האָט ער געוואָלט נאָר איינס: איבערקומענ אָט די צײַט.

ער האָט זיכ צוגעקוקט אונ צוגעהערט צו אלצ, וואָס עס קומט פאָר אפ דער בויונג. מע דארפ זאָגנ, אז לויטנ גאנג פונ דער בויונג האָט ער שטענדיק געקענט אסאכ זאכנ פאָרויסזענ. אזוי, א שטייגער, האָט ער מיט א וואָכנ דרײַ פאָרויס אליינ געזענ, אז אינגיכנ וועט זיכ פאָדערנ אפ דער בויונג אפ א געוויסער צײַט א נײַע פארטיע ארבעטער, א מאנ הונדערט. ווײַל אומעטומ איז נאָכ געגאנגענ די זעלבע ארבעט, אונ דערצו האָט מענ נאָכ אָנגעהויבנ בויענ צוויי נײַע הײַזער. אזוי, אז אלע פרײַע מוליארעס זײַנע אוועק אהינ. אויסער דעמ, האָט מענ נאָכ געדארפט פארענדיקנ דעמ אינווייניק פונ סטאנציע־קאָרפוס אונ פונ די פארטיקע הײַזער. די געבײַדע פונ דער סטאנציע האָט מענ געדארפט צוגרייטנ צומ אײַנשטעלנ די מאשינעס. איצט וועלנ

זיך דאָ פּאָדערן מאָנטיאָרן און מעכאַניקער. און פון האַרבסט וועט מען אָנהייבן אַרבעטן איבער דער צווייטער ריי פון דער עלעקטראָסטאַנציע.

און ווירקלעך, אין א כוידעש אַרום נאָך דעם, ווי דער שנײַדער האָט דערקאָנט אין נאַומיסניקן דעם געוועזענעם סטעפּורזשינסקין, האָט נעסטעראָוויטש אָנגעהויבן אָנעמען נײַע אַרבעטער. צוזאַמען מיט אַנדערע איז אָנגעקומען אַפ דער אַרבעט אײנער א מענטש מיט אַן אומבאַשטימטן אויסזען, מיט דאָקומענטן פון א געוועזענעם אײַנצל־פּויער, דערנאָך פון א מאָנטיאָר ערגעץ אין א פאַרוואָרפן שטעטל, וואָס איז פונדאַנען ניט זײער ווײַט, אָבער אויך ניט זײער נאָענט. דער ראַיאָן, וווּ דער דאָזיקער מענטש איז געווען אַן אײַנצל־פּויער, איז פונדאַנען אויך געווען ניט נאָענט און ניט ווײַט. ענלעכע מענטשן מיט ענלעכע דאָקומענטן זײַנען אָהער געקומען ניט ווינציק. דער אויסזען בא דעם מענטשן איז אויך געווען עפּעס ניט קײן אויסדריקלעכער, און אַזאַ, אַז ס'איז אים גאָר שווער צו באַמערקן, און עפּעס־וואָס אײגנטימלעכס וועסטו אין אים קײנמאָל ניט באַמערקן, ווען אפילע דו וואָלסט שטאַרק וועלן. אין די אויגן האָט זיך געוואָרפן אײנס: דער מענטש האָט, אַפאָנעם, ליב צו האָרעווען, איז א פּאָשעטער און אפילע אַביסל שמוציק, אָפּגעלאָזן—קלאָר, ער איז געווױנט געווען צו אַרבעט, קומט אַרויס פון אַרבעט, איז, אַפאָנעם, געבוירן געוואָרן אין פינצטערגיש און דעריבער קלעפּט זיך צו אים שווער צו קולטורעלקײַט. ער אַרבעט גוט און איז פײַיק צו אַלערלײ מעלאָכעס. אָנהאָרעווענדיק זיך, האָט ער ליב אַרײַנשלאָפן, אָפּרוען. דאָס פאַרדינטע געלט צעפּוכלט ער ניט, ער קויפט נאָר דאָס, וואָס אָן דעם קען מען שוין בעשומויפן ניט אויסקומען. און וויפל ער איז אַלט—וועסטו גלײַך ניט זאָגן. צוקוקנדיק זיך גוט, קען מען אַזוי זאָגן: א מענטש אין די מיטעלע יאָרן אַנערעך, און עפּשער איז ער אַסאַך ײִנגער—ער האָט אַן אויסזען פון עפּעס אַן אומבאַשטימטן עלטער. ווי דאָס

זאָל ניט זײַן, נאָר דער דאָזיקער מענטש האָט זיך צוזאַמען מיט
אַלעמען געשטעלט צו דער אַרבעט און באַשיידן געאַרבעט אין
קאָרפּוס פון דער עלעקטרעסטאַנציע, צוגרייטנדיק אַלץ צום
אָוועקשטעלן די מאַשינעס. געאַרבעט האָבן דאָרט אַסאַך מענטשן,
און ער איז ענלעך געווען צו זיי אַלעמען. ער האָט זיך גע־
מאַכט אַזאַ טעווע: בײַסן איבערײַס, אָדער נאָך דער אַרבעט
פּלעגט ער אַ געוויסע צײַט זיצן אויף די ציגל אָדער אויף די
קלעצער מיט אַ ציגאַר אין די ליפּן און פּלעגט זיך צוקוקן
צו די מענטשן, וואָס אַרום אים. בכלל גענומען, פּלעגן דאָ
אַזוי אַסאַך מענטשן זיצן, אָבער בײַ קיינעם איז עס ניט גע־
וואָרן קיין שטענדיקע געוווינהײַט: הײַנט זיצט מען יאָ,
מאָרגן—ניט. און דער דאָזיקער פּלעגט דאָ זייער אָפט זיצן.
צוקוקנדיק זיך אַזוי צו מענטשן, האָט ער איינמאָל דערזען
נאַומיסניקן. נאַומיסניק איז נאָרוואָס אַראָפּ פון די רישטעוואַ־
ניעס. ער האָט איצט, ווי בכלל די לעצטע צײַט, געמוירערט.
דער מענטש האָט גענומען הוסטן, און נאַומיסניק האָט זיך אומ־
געקוקט אויף דער דאָזיקער שטים. אַ מענטש, וואָס איז געוווינט צו
שאַרפער באַאָבאַכטונג, וואָלט געקענט באַמערקן ווי אויף נאַומיסניקס
פּנים איז דורכגעלאָפן אַ פּרייד־גרימאַסע, ווען ער האָט אַ קוק
געטאָן אויף דעם דאָזיקן מענטשן. נאָר דאָס איז בלויז געווען
אין עם ערשטן מאָמענט. די גרימאַסע איז טייקעף פאַרשוווּנדן,
און נאַומיסניק איז געשטאַנען אַזוי ווי שטענדיק. ער איז זיך
אַוועק אין זײַן זײַט. דער מענטש אויף די ציגל האָט זיך רויִק
דערוויכערט דעם ציגאַר, אַ הוסט געטאָן, אַ צי געטאָן זיך, אַ
גענעץ געטאָן און איז אַוועק אין באַראַק, ווו ער פּלעגט נעכ־
טיקן. אויפמאָרגן אין דער זעלבער צײַט איז דאָ נאַומיסניק ווי־
דער דורכגעגאַנגען און ווידער געזען דעם מענטשן. ער איז
ווידער געזעסן אויף די ציגל מיט אַנדערע און געררויכערט. און נאָך אין
אַ טאָג אַרום האָט זיך דאָ נאַומיסניק אויך צוגעזעצט, און גראַדע
אַרום יענעם מענטשן. ביזן גיין—ווער צום טײַכל זיך אײַנוואַשן,

ווער לייענענ צייַטונגענ, ווער אינ קלוב זענ די שטעלונג פונעמ דראמקרייַז,—האָבנ זיכ דאָ מענטשנ דערוווּיַל צוגעזעצט פארויכערנ. נאומיסניק האָט אויסגערויכערט א פאפיראָס, א קראצ געטאָנ די האלדז, א וויש געגעבנ מיטנ ארבל דעמ שטערנ אונ שטארק א גענעצ געטאָנ: „אָכ־אָ־כע־כע!“ קלייַבנדיק זיכ אוועקגיינ אונ קוקנדיק זיכ אונטער די פיס, האָט ער א פרעג געטאָנ, אָנ קיינשומ נייַגעריקייַט אינ דער שטימ:

— פונוואנענ איז מענ, פונ ווייַט?

— פונ הינטער פראָקוראָוויטש.

— ווייַט.

— אונ איר?

נאומיסניק האָט אָנגערופנ דאָס אָרט. ביידע האָבנ אביסל געשוויגנ. נאומיסניק האָט זיכ א שפּיַי געגעבנ אונטער די פיס, א זאָג געטאָנ, קאלופנדיק אינ אויער:

— אינ פראקוראָוויטש האָט כאסענע געהאט א מיידל פונ אונדזער קאנט.

— מיט ועמענ, עפשער קאָנ איכ אימ?

— דער רועכ ווייס אימ. עפעס איינער א ציבולעוויטש, דאכט זיכ.

— אפאָנעמ, ציבולסקי. אינ אונדזער קאנט זייַנענ פאראנ עטלעכע ציבולסקיס.

— עפשער ציבולסקי טאקע, א נאפקעמינע.

— איינ ציבולסקי איז אפילע מייַנער א פעטער, פונ דער מאמעס צאד, דער מאמעס א ברודער. ווייַל איכ אליינ גיי נאָכנ טאטנס פאמיליע—טשארפאקעוויטש.

— זעסטו דאָכ, כע־כע!

מע האָט גלייַכ געקענט זענ, אז נאומיסניק לאכט פונ אָט דעמ נארישנ יאָלד, וואָס האָט, דער קלאָג ווייס אימ צוליב וואָס, דערמאָנט עפעס איינעמ א פעטער זייַנעמ אונ זיכ אליינ רעקאָמענדירט. וועלכער טייַוול האָט אימ געפרעגט! אפמאָרגנ,

ווענ נאומיסניק איז געגאנגענ פונ דער ארבעט, האָט ער נעבנ דעמ זעלבנ אָרט באגעגנט דעמ זעלבנ מענטשנ מיט א ציגאר אינ די ליפּנ. נאומיסניק האָט זיכ אָפּגעשטעלט צורויכערנ אונ א שעפּטשע געטאָנ:

— צו מיר אינ שטוב טאָר מענ ניט גיינ, מע חייס, אז איכ בינ סטעפּורזשינסקי.

— אויב אזוי, ביסטו א הינטישער זונ,—האָט געענטפערט דער מענטש. ניט געקענט אויסהאלטנ, מע זאָל דיכ ניט דער־קענענ!

— שוינ דער צווייטער יאָר, אז איכ גיי, קענ מענ זאָגנ, יעדנ אָפּרו־טאָג אפּ געיעג. צו דעמ איז מענ געוווינט געוואָרנ. מאָרגנ איז אנ אָפּרו־טאָג. קומ צו גיינ אינעמ נאסנ אָלכע־וועלדל.

אונ נאומיסניק איז אוועק. דער מענטש האָט צונויפגעדריקט א פויסט אינ קעשענע אונ באגלייט נאומיסניקנ מיט א בייזנ קוק. אפּמאָרגנ האָט ער זיכ באגעגנט מיט נאומיסניקנ אינ אָל־כע־וועלדל, אונ טייקעפּ איז צווישנ זיי אויסגעוואָקסנ א סינע. זיי האָבנ בייז גערעדט איינער מיטנ צווייטנ. טשארפּאקעוויטש האָט א זאָג געטאָנ צו נאומיסניקנ אזוי:

— דו מיינסט, אז דאָס איז א שפּאס?

— מיינ ניט, אז איכ בינ אזא נאר.

— אונ איכ מיינ דאפקע אזוי. איבער דערייַנ, וואָס מע האָט דערטאפּט, ווער דו ביסט, דארפ מענ דיר גאָרנישט געבנ. דו מיינסט, אז נאָכ דעמ, ווי מע וועט מיכ דערזענ מיט דיר, וועט מיר אויכ זייַנ שווער צו אנטלויפנ? נאר דו איינער! אונ אָנ־שטאָט דעמ, דו זאָלסט שטיל, רויכערנדיק מיט מיר א פּאפּיראָס, צי אנדערש־ווו, באגינענ, אינאָווענט, באנאכט, ווי דו אליינ ווייסט, מיר איבערגעבנ אלצ, וואָס מע דארפ, רעדסטו מיר וועגנ עפּעס א מיידל, וועגנ א ציבולסקינ, מיט וועלכנ זי האָט כאסענע גע־

האָט. דער טײַוול זאָל דיכ נעמענ מיט דעמ מיידל צוזאמענ. נו, גיב אהער, אונ הײַנט באנאכט בינ איכ דאָ ניטאָ.

— וואָס הייסט ניטאָ?

— וואָס קלערסטו זיכ, שפאסנ מיט מיר? ווײַבאלד מע האָט דיכ דערקענט, אונ אויב מע האָט מיכ איצט דערזענ נעבנ דיר... גיב, נו!

— געבנ וועל איכ דיר, אָבער—דו געדענקסט, אַפּ וואָסערע באדינגונגענ איכ בינ דאָ געזעסנ? האָסט שוינ פארגעסנ? ווי־אזוי וועסטו פונדאנענ אוועקגיינ, ווענ מע האָט נאָכ אפילע די מאשינעס ניט אוועקגעשטעלט, ווענ עס שטייענ בלויז נאקעטע ווענט, אונ דאָס אויכ האָט מענ נאָרוואָס אָנגעהויבנ דעקנ?

— איז אָט, וועסטו טאקע דערפירנ די זאכ ביזנ סאָפּ.

— איכ? אונ ווי האָבנ מיר אָפּגערעדט? דו אליינ, וואָס האָסטו מיר דענסטמאָל געזאָגט?

— דענסטמאָל איז איינ זאכ, אונ איצט איז אנ אנדער זאכ. שרײַ נאָר ניט. ווייסט אליינ, אז פאר זיי זײַנענ אזעלכע זאכנ—א נול. נו, וועט זײַנ אנ אווארייע אַפּ דער סטאנציע, נו, עפּשער וועלנ מיר אפילע אופרײַסנ די מאשינעס. וועט אָבער ניט דורכגיינ קיינ האלב יאָר, ווי זיי וועלנ אוועקשטעלנ נײַע. אנ אעראָפלאנ וועט אראָפּפאלנ—וועלנ זיי מאכנ צוויי, א בריק וועט אײַנפאלנ—וועלנ זיי אוועקשטעלנ א בעסערנ. אָבער ווענ מע זאָל אָנהייבנ שלעכט אָנפירנ מיט זיי, וואָלטנ זיי זיכ געטאָפּטשעט אַפּ איינ אָרט. פאר די גוטע אָנפירער זייערע דארפ מענ זיכ עפּשער נעמענ. הער נאָר, דאָ איז געווענ גאזארעווסקי, ווענ מע האָט געמישפּעט טווארישקינ. איכ ווייס דאָכ פונ די צײַטונגענ. וועגנ דעמ האָט מיר דאָרט געזאָגט כורס אליינ. מער איז דאָ גאזארעווסקי ניט געווענ?

— פונ דעמלט אָנ—ניט.

— אָט אזעלכע ווי ער... ער זיצט אינ צענטער, פירט אומעטומ אָנ מיט מענטשנ... אָט אזא... אָדער נעסטעראָוויטש. דו

זעסט ניט, וואָס פאר א מאַכינע עס וואַקסט דאָ אויס אונטער זײַנע הענט?

— איך זע, נו, איז וואָס פונ דעמ?

— אונ איצט וועגנ דעמ, וואָס דו ווייסט. מע דארפ אסאך טיפער וויסנ, וואָס דאָ טוט זיך. ווו וואָס קלערט מענ דאָ בויענ, ווו וועלכע מיליטער־אָפטײַלונגענ שטייענ.

— דאָ אלצ האָב איך געטאָנ ניט שלעכט.

— ווארט צו. איצט זײַנענ אנדערע צײַטנ, דארפ אויך זײַנ אנדערש אונדזער ארבעט. איצט דארפ מענ אנדערש. איצט טראכט אפילע כורס אליינ, אז בעסער פונ אלצ איז קוקנ אפ דײַטשלאנד, פונ דאָרטנ קענ זײַנ נײַס.

— פארוואָס אפ דײַטשלאנד?

— בא כורסנ איז א קאָפּ! בא זיי איז ראָרט א גאנצע קאָמ־פאניע, אלע געלטיקע אונ פריצישע מענטשנ; זיי זײַנענ אלע היגע אונ זײַנענ פונדאנענ פארטריבנ געוואָרנ. כאָטש כורס האָט דאָ קיינ אימעניעס ניט געלאָזנ (ער איז געוואָרנ א מיליאָנער פונ האנדל), איז ער אָבער בא זיי דער קאָפּ. אָנגעזעענע עמיגראנטנ!

— אָבער פונ דעמ, וואָס זיי קוקנ איצט אפ דײַטשלאנד, וועט זיך אונדזער איניענ ניט בײַטנ? ס'וועט זײַנ אזוי, ווי איך האָב מיט דיר אָפּגערעדט?

— וועגנ וואָס רעדסטו?

— האָסט שוינ פארגעסנ? ביסט א גרויסער מײַסטער אפ פאר־געסנ זיך! איך רייד פאָשעט אונ אָפנ: קיינ וועקסלענ האָבנ מיר ניט אונטערגעשריבנ, קיינ געדרוקטע אָפּמאכנ וועגנ אזא זאך קענענ אויך ניט זײַנ. מיר האָבנ זיך אָבער דערעדט אזוי: איך זאמל צונויפ אלע יעדיִעס איבערנ גאנצנ ראיאָנ, איך האָב אכ־טונג געגעבנ, ווענ מע האָט אווועקגעלייגט דאָס געלט אינ באנק, איך האָב דיך אָנגעשטויסנ אפ דעמ דאָזיקנ גאנצנ איניענ, איך פארבלײַב דאָ אונ זאמל צונויפ אלצ נײַע אונ נײַע יעדיִעס,

און דעם האַרבסט קומסטו אַהער, אָדער עמעצער אַן אַנדערער אויף דײַן אָרט, מע מאַכט אַן אַוואַריע אויף דער עלעקטרע־סטאַנציע — און אויפֿרײַס, צי עפּעס אַנדערש, דערנאָך פֿירסטו מיך אַוועק אַהין, און דאָרטן גיט מיר כורס פֿאַר דער אַרבעט אַ כוטער. האָבן מיר אָפּגערעדט?

ווי פֿילנדיק עפּעס ניט קיין גוטס, איז נאַומיסניק אויש פֿאַרטרײַכלט געוואָרן. ער האָט באַקומען אַ מאָדנעם אויסזען. שטענדיק פֿלעגט ער זיך האַלטן רויִק. משאַרפּאַקעוויטש האָט טייקעף אַרויסגעוויזן זײַן היציקע נאַטור. ער איז די גאַנצע צײַט געשטאַנען מיט צונויפֿגעדריקטע פֿויסטן און געשפּײַט אין אַ קוסט. ער האָט ניט געלאָזט נאַומיסניקן ענדיקן:

— אַזוי האָבן מיר גערעדט, ווען איך בין געקומען יענעם מאָל. אָבער איצט איז אַן אַנדער זאַך. איך זאָג דאָך דיר, שוויטע איינער, אַז אַן אַוואַריע איז פֿאַר זיי גאָרנישט. פֿאַרבלײַב דאָ און וואַרט אויף אַן אָנווײַזונג, ווען מע וועט צו אומברענגען פֿון דער וועלט. און נאָר דאַן וועל איך אָדער עמעצער אַנדערש אַוועקפֿירן דיך אַהין, קעדיי אַ קוש טאָן כורסן די האַנט פֿאַרן געשענקטן כוטער.

— איך האָב פֿאַרדינט דעם כוטער שוין איצט!

— דאָס איז ריכטיק — האָסט פֿאַרדינט. אָבער אָנשטאָט דער פֿריִערדיקער אַוואַריע מיט אַ מאַשין, דאַרפֿסטו איצט מאַכן אַן אַוואַריע מיט אַ מענטשן. דאָס וועט זײַן דער שלוס פֿון דײַן אַרבעט.

— גיב אַ שריפֿטלעכן אָפּמאַך.

— און ווען וועסטו אים באַווײַזן, — וועסט אָנגעבן אין געריכט?

— מענגוול איינער! איך האָב אַזוי אויך אַ סך אויפֿגעטאָן. איך האָב צונויפֿגעזאַמלט גאַנצע פּעק מיט מאַטעריאַלן.

— גיב זיי אַהער.

— און איך וועל אויך אַוועקגיין מיט דיר פֿונדאַנען.

— דו וועסט נאָך פארבלײַבן דאָ. און נאָך אײנס האָב איך דיר פארגעסן זאָגן — וועסט זיך אונטערזוכן אפ דײַן אָרט א זיכערן מענטשן.

נאומיסניק האָט זיך באַדאכט: ער האָט קײנמאָל ניט פארלאָרן זײַן רויִקע אויסגעהאלטנקײַט, און איצט איז ער אזוי צערודערט און אופגערעגט געוואָרן. ער האָט זיך געצווונגען צו בארויִקן זיך. ער האָט אנטשלאָסן א קוק געטאָן אפ טשארפאקעוויטשן.

— קײנעם קען איך דאָ אפ מײַן אָרט ניט אוועקשטעלן. שיק אלײן צו א מענטשן. און פארבלײַבן דאָ קען איך מער ניט. וואָס קען איך דאָ אופטאָן, אז איך בין שוין ניט נאומיסניק.

— פארוואָס־זשע האָסטו זיך ניט באהאלטן ביזן סאָף?

— איך האָב געטאָן אלץ, וואָס איך האָב געקענט, איך זאָל דיך אויך דאָס מאָל קענען באגעגענען. דעם שנײַדערס שטוב האָב איך צעוואָרפן, ער זאָל דאָ ניט וווינען און ניט דערקאָנען מיך. נאָר ער איז פארבליבן דאָ. איך האָב אים פון די רישטעוואניעס ארויסגעוואָרפן — איז ער לעבן געבליבן. און זאָגנדיק, איז ער דאָ ניט דער אײנציקער, וואָס קאָן מיך.

— ווער נאָך?

— טוואריצקיס ווײַב, זאָסיע (טשארפאקעוויטש האָט א קרים געטאָן דעם פּאָנעם), דעם זעלביקן מיכאלקעס ווײַב. א קלאָג צו אים, האָט זיך אויך געפאקט, ער איז אלץ געווינט געווען אָפּצולעקן א בײנדל פון פרעמדס.

— ער זיצט?

— זיצט.

— ווײסט, וויפל דאָרט איז געווען געלט?

— נו, וויפל?

— בא א האלב מיליאָן. איך האָב זיך די אקסלען אונטערגעריסן, ביז איך האָב זיך דערקליבן אהין מיטן געלט. עמעס, מיר האָבן אינצווײען געטראָגן. באנאכט האָבן מיר געגאנוועט א פּאָר פערד, זיך געוועצט רײַטנדיק און פאר דער נאכט גע־

מאכט א ווערסט דרײַסיק, אויב ניט מער. די פערד אָפּגעלאָזט, און אלײנ זײַנען מיר אוועק װײַטער. זאָגסטו, אז דאָ איז די זעלביקע טוואריצקאיא? זעסטו, ניט נאָר דו, נאָר אויכ איכ טאָר דאָ לאנג ניט זײַנ.

— זי װעט דיכ אזא, װי דו ביסט איצט, ניט דערקאָנען, און אויפיל יאָרנ שוינ אדורכ.

— דערקאָנען, צי ניט דערקאָנען, נאָר דאָ זײַנ טאָר איכ ניט. דאָס איז ניט קײנ גע̄לעכטער. איכ בינ מאסקים מיט דיר. אָבער דנ זײַ דאָ נאָכ אײנ כוידעש. פאר דער צײַט װעט קומענ אהער אפ דײַנ אָרט אנ אנדער מענטש. און דערװײַל — גיב מיר דײַנע מאטעריאלנ.

— קענ ער דאָכ, דער מענטש, קומענ אהער אָנ מיר. דו נארסט מיכ אָפּ! האָסט דעמלט געלײַגט, װענ דו האָסט געזאָגט, אז כורס װעט מיר פאר איבערגעגעבענער דינסט שענקענ א כוטער.

— װי דו װילסט זיכ. קענסט זיכ דאָ זײַנ אנ אנטבאלעגור־פעװעטער, אָבער דאָרטנ קענסטו זײַנ דער זעלבער, װאָס אמאָל. דו דארפסט הערנ בלויז מיכ.

— איכ גלויב דיר ניט.

— האָסט זיכ װידער אָנגעהויבנ היצנ. דאָס איז דיר קײנמאָל ניט געגאנגענ צום פּאָנעם.

— װי־ושע זאָל איכ דאָ פארבלײַבנ! דו האָסט דאָכ נאָרװאָס געזאָגט, אז דו ביסט מאסקים מיט מיר.

— אָט אזוי, רײד רויִק און קנאק ניט מיט דער צונג, אזוי װעלנ מיר זיכ עפשער דערײדנ.

— מיר װעלנ איצט אװעקגײנ פונדאנענ מיט דיר צוזאמענ. אזש אהינ.

— דאָס איז ניט גרינג. בא דיר זײַנענ פאראנ צװײ טעכטער.

— און דעמלט, װענ מיר האָבנ גערעדט, זײַנענ בא מיר קײנ טעכטער ניט געװענ?

— ס'מאכט ניט אויס, איכ'ל דיר אריבערפירנ אהינ, נאָר פארבלײַב דאָ נאָכ אפ איינ כוידעש, ביז דער נײַער מענטש...

— איכ וועל ניט בלײַבנ.

— נו, גוט. ווענ וועסטו מיר געבנ די מאטעריאלנ?

— מיר וועלנ זיי אוועקטראָגנ אינצווייענ.

— אינצווייענ?! נו גוט. אונ דאָרטנ וועסטו קיינשום כוטער ניט האָבנ.

— כורס וועט מײַנ ארבעט אָפשאצנ.

— פריִער פונ אלצ דארפ אָפשאצנ דײַנ ארבעט איכ, אונ נאָכדעמ שוינ כורס.

— ביז כ'וועל באקומענ, וועט די נעשאָמע ארויסגיינ.

— ביז כורסנ בינ איכ איבער דיר דער נאטשאלניק. אָדער דו וועסט מיר טייקעפ אָפגעבנ די מאטעריאלנ, אָדער...

— אָדער מיר וועלנ אוועקטראָגנ אונ איבערגעבנ די מאטעריאלנ זאלבעצווייט, אָדער איכ וועל אליינ, אונ דעמלט...

דאָ האָט נאומיסניק געמאכט א לאנגע פאוזע. ער האָט געטראכט. ער האָט געזוכט אזא וואָרט, מיט וועלכנ ער זאָל קעגנ א שטאָכ טאָנ טשארפאקעוויטשנ. נאָר יענער האָט א שניט געטאָנ אינ נאומיסניקס אויערנ:

— גוט, איכ וועל גיינ אָנ מאטעריאלנ, כ'וועל זאָגנ, אז דו האָסט דאָ גאָרנישט ניט געטאָנ. אונ אליינ, אָנ מיר, וועסטו זיכ אהינ ניט אריבערפעקלעג.

כ'וועל זיכ אהינ דערקלײַבנ אונ זאָגנ, אז דו האָסט דערהארגעט דעמ בעסטנ טוער!

— ווענענ?—האָט טשארפאקעווישט אָנגעשטעלט א פאָר אויגנ אפ נאומיסניקנ.

— סעדאסנ. אָט ווענענ!

— מע דארפ זאָגנ, אז נאומיסניק האָט זיכ אליינ ניט געריכט אפ אזא עפעקט. ער האָט עס געזאָגט סטאם אזוי, אליינ ניט גלויבנדיק אינ דעמ. פארוואָס זאָל טשארפאקעוויטש גיינ

הארגענע סעדאטנ? אדעראבע, ער האָט אימ, אייגנטלעכ, שטענדיק געדאַרפט היטנ אונ ראטעווענ. באקומענדיק פונ דאָרט ידיִעס, האָט נאומיסניק די גאנצע צײַט גערעכנט, אז וויבאלד דער דערמאָרדעטער איז ענלעכ געווענ אפ סעדאסנ, איז דאָס, הייסט עס, געווענ סעדאס. דאָסראָוו פלעגט ער אזוי טראכטנ: זיי האָבנ געטראָגנ דאָס צוגענומענע געלט פונ באנק אונ באנאכט זײַנענ, אפאָנעמ, אָנגעפאלנ אפ זיי רויבער אונ האָבנ דערהארגעט סעדאסנ. אונ טשארפאקעוויטשנ,—א יונגער אונ א בעזונטער,—האָט זיכ אײַנגעגעבנ צו אנטלויפנ מיטנ געלט. איצט האָט ער א שטאָכ געטאָנ טשארפאקעוויטשנ מיט אָט דעמ וואָרט, טראכטנדיק אזוי: מיט וואָס, אשטייגער, וועט ער דאָרט קענענ דערווײַזנ כורסנ, אז ניט ער האָט עס דערהארגעט סעדאסנ? לעסאָפ האָט זיכ באקומענ א גוזאלרייקער עפעקט: נאומיסניק האָט געזענ, ווי נאָכ זײַנ וואָרט איז טשארפאקעוויטש פלוצלינג בלאס געוואָרנ, נאָר דאָס איז געווענ בלויז אפ איינ רעגע. דערנאָכ האָט שוינ טשארפאקעוויטש געהאלטנ נאומיסניקנ פארנ קאָלנער אונ אימ אזוי געשלעפט, אז נאומיסניקנ איז שווער געוואָרנ צו עטעמענ. נאומיסניק האָט געגעבנ אזא שטויס אָפ פונ זיכ טשארפאקעוויטשנ, אז יענער האָט זיכ אָפגעריסנ אונ א וויג געטאָנ זיכ. טשארפאקעוויטש איז געבליבנ שטײנ, אונ זײַנע ליפנ זײַנענ ארומגעגאנגענ אינ די זײַטנ.

— הייסט עס, דו האָסט אימ דערמאָרדעט?—האָט נאומיסניק א שעפטשע געטאָנ.

דאָס וואָרט „הייסט עס“ האָט ארופגעבראכט טשארפאקעוויטשנ אפנ געדאנק: עפשער שטויסט ער זיכ נאָר אָנ. נאומיסניק אָבער האָט געטראכט: אויב אפילע ער האָט ניט דערמאָרדעט, וועל איכ אימ אויכ זאָגנ, אז ס'איז ער, זאָל ער דערווײַזנ. אונ וועט ער ניט דערווײַזנ—וועט ער עפשער ווייכער ווערנ. טשארפאקעוויטש האָט אזוי געטאָנ: ער האָט א סמאָרקע געטאָנ מיט דער נאָז, ארויסגענומענ פונ קעשענע א סיגארעטקע (נאר־

מיסניקן האָט ער ניט געגעבן), געררויכערט, דערנאָך א שפּיַל געטאָן אין א זיַיט.

— טפו! ליַיגסט, הונט איינער, שויסטע. מיט אזעלכע ווערטער וואַרפט מען זיך ניט.

— איך וואַרף זיך ניט. איך זאָג דעם עמעס.

— אַנו, דערוויַיז, אז ס'איז אַן עמעס.

„ער איז בייז, א סימען, אז דאָ דאַרף עפּעס זיַין"—האָט נאַוּמיסניק א טראַכט געטאָן.

— אָט וואָס,—האָט ער א זאָג געטאָן.—איך ווייס. פאַראַן א מענטש, וואָס האָט געזען, ער שוויַיגט, ווי דער קייווער. ער קען אָבער אָנהייבן ריידן.

— ווּ איז ער, דער מענטש?

— ער איז דאָרטן.

—ווער איז ער?

— ווילסט, איך זאָל דיר זאָגן?

וועגן דעם „מענטשן" האָט נאַוּמיסניק אויסגעטראַכט, מיט דעם האָט ער געוואָלט אַריַינעמען אין זיַינע הענט טשאַרפּאַקעוויטשן. עמעס, טשאַרפּאַקעוויטש האָט זיך געהאַלטן בא זיַיניקס. אָבער אין דעם דאָזיקן האַלטן זיך איז געווען עפּעס אַזוינס, פון וואָס נאַוּמיסניק האָט פּעסט באַשטימט: „דערמאָרדעט סעדאַסן האָסטו!"

צוליב דער סיבע האָבן זיי צווישן זיך בעשומוינפן ניט געקענט אופריידן זיך. נאַוּמיסניק האָט קיין מאַטעריאַלן ניט געגעבן, און יענעם איז וויכטיק געווען צוצונעמען די מאַטעריאַלן און לאָזן דאָ נאַוּמיסניקן אף א געוויסער ציַיט, ביז עמעצער אַן אַנדערער וועט אים פאַרביַיטן. אזוי האָט מען אים פאַרזאָגט. נאַוּמיסניק האָט אַלץ מער און מער אַריַינגענומען טשאַרפּאַקעוויטשן אין זיַינע הענט. די זון איז שוין אַוועק פון דאָרעם צו מיַירעוו־צו, ווען זיי האָבן אָנגעהויבן רויִק ריידן צווישן זיך. בלויז ציַיטנווײַז פלעגט אין שמועס אויפלאַמען א קאַס, אָבער דאָס איז געווען ניט אָפט.

מע דארפ זאָגנ, אז נאָכ דעמ, ווי זיי האָבנ זיכ פאנאנדער־
גערעדט אונ בארויִקט, האָבנ זיי זיכ דערפילט ווי זייער נאָענטע
מענטשנ. ווי־ניט־ווי זײַנענ זיי דאָכ ביידע געווענ אינ א קאנט,
וואָס איז זיי פרעמד געווענ, ווו מענטשנ דענקענ גאָר אנדערש,
ווו די געדאנקענ פונ די סאמע אָפגעשטאנענע, פינצטערע,
אומבאוווסטזיניקע מענטשנ אפילע זײַנענ פאר די לעצטע יאָרנ
אוועק אינ אנ אנדער ריכטונג; ווו אפילע די סאמע אײַנגעוואָרצל־
טע געפילנ פונ דער אלטער וועלט האָבנ אינ קאָנקרעטע
מענטשלעכע פערזאָנענ אָנגעהויבנ פארוואנדלט ווערנ אינ אנ
אנדער קוואליטעט אונ דערגיינ אפילע צו זייער קעגנזאצ. דאָס
איז געווענ, אונ דאָס האָט נאומיסניק אליינ געזענ. ער אָבער
האָט דורכ דער דאָזיקער גאנצער צײַט דורכגעטראָגנ זײַנע אי־
דעאלנ,—ווידער זײַנ אזא, ווי ער איז געווענ אמאָל. אינ דעמ מאָ־
מענט, ווענ ער האָט רויִק אָנגעהויבנ ריידנ מיט טשארפאקעוויטשנ,
האָט ער זייער שארפ דערפילט, אז ער געפינט זיכ אינ אנ
ארומרינגלונג פונ א פײַנטלעכער וועלט. טשארפאקעוויטש איז
אויכ ניט געווענ רויִק. ווינציקער ווי אלצ, אינ פארגלײַכ מיט
אלדאָס איבעריקע, האָט אימ באאומרויִקט נאומיסניק. נאָכ אלע־
מענ האָט ער זיכ געפילט ווײַט, אסאכ מער ווי הונדערט ווערסט,
פונ יענער טעריטאָריע, ווו ער איז פרײַ אומגעגאנגענ איבער
דער ערד. דאָ, ארומ נאומיסניקנ, איז ער געווענ ווי אפ א
קליינ אינדזעלע, ארומ וועלכנ עס בושעווענ ברויזנדיקע כווא־
ליעס. דעריבער איז טאקע אזוי געווענ: סײַ נאומיסניק, סײַ
טשארפאקעוויטש האָבנ זיכ נאָכ זייער אומרויִקנ אונ בייזנ
שמועס צווישנ זיכ דערפילט אזוי, אז זיי קענענ אויכ א שמועס
סאָנ כאוועריש, שאפנדיק אפילע ארומ זיכ אנ אטמאָספער פונ
אינטימקײַט (עמעס, ניט ביזנ סאָפ, נאָר אינ געוויסע ראמענ,
צוגייענדיק איינער צומ צווייטנ אָנ כיטרע געגנלעכ). עלעמענטנ
פונ די דאָזיקע כיטרע גענג קענ מענ כאָטש זענ פונ דער
פראגע, וואָס נאומיסניק האָט פארגעבנ טשארפאקעוויטשנ אונ

פונ וועלכער ס'האָט זיכ אָנגעהויבנ דער אינטימער שמועס זייערער. נאומיסניק האָט אזוי געזאָגט:

— איכ האָב פונ אָנהייב אָנ געוווּסט, ווער עס האָט דערמאָרדעט סעדאסנ. אָבער וואָס האָט עס צו מיר. איכ האָב זיכ מייַנ טייל־זאכ געוווּסט אונ מיט איר האָב איכ זיכ פארנומענ. נאָר טייל מאָל פלעג איכ אזוי א קלער טאָנ: פונדעסטוועגנ, ווענ מע טראכט זיכ אריינ, איז דאָכ דאָ קיינ עכטע סיבע ניט געווענ, פארוואָס מע זאָל אימ דארפנ דערמאָרדנ.

— אז איכ האָב אימ ניטווילנדיק דערהארגעט. איכ בינ נאָר ארויס פונ געדולד אונ אימ דערלאנגט מיט עפעס א דרענגל, וואָס איכ האָב געכאפט אפנ וועג. ער האָט מיכ א כאפ געטאָנ פארנ קאָפ, פארנ האלדז, מיכ געטרייסלט. ער איז ווילד געוואָרנ, אָנגעהויבנ שרייַענ אפ מיר, אונ דו ווייסט דאָכ, וואָס הייסט עס אינ דעמ מאָמענט שרייַענ! דאָס הייסט ארויסגעבנ זיכ אונ מיכ. וואָס האָב איכ אנדערש געקענט טאָנ? האָב איכ געכאפט א דרענגל, אונ דאָס אויכ נאָכ דעמ, ווי ער האָט מיכ געכאפט פארנ האלדז. איכ האָב אימ א זעצ געטאָנ, אונ גראדע איבערנ קאָפ נעבנ אויער. איז ער טייקעפ געפאלנ אונ געבליבנ ליגנ טויט. איכ האָב אימ אוועקגעשלעפט פונ וועג אונ אראָפגעלאָזט אימ אראָפ־צו צומ טייַכל. דעמ עמעס געזאָגט, בינ איכ קוימ געשטאנענ אפ די פיס, אזוי מיד בינ איכ געווענ. איכ האָב צוגענומענ בא סעדאסנ דעמ טייל געלט, וואָס ער האָט געטראָגנ מיר, א צעמאטערטנ, איז געוואָרנ אונ צוגעלייגט צו מייַנע. זייער שווער צו טראָגנ. איכ האָב זיכ טאקע פייַנ אָנגעמאטערט מיט דעמ דאָזיקנ אלטנ נאר. איכ האָב גוט פארגעדענקט די געגנט, דעמ וואלד, די שטעגעלעכ. זינט יענער צייַט, ווענ איכ בינ דאָ געווענ דאָס לעצטע מאָל, איז אלצ פארבליבנ אפ אנ אָרט. ס'האָט אָנגעהויבנ טאָגנ. איכ בינ שיר ניט געפאלנ פונ די פיס. איכ האָב זיכ אוועקגעזועצט אפ א נידעריקער צווייַג פונ עפעס א בוימ. זי האָט זיכ אָפגעבראָכנ. בינ איכ אזוי גע־

בליבנ זיצנ אפ דער ערד. דערנאָכ האָב איכ זיכ אוועקגעלייגט, אונטערלייגנדיק דאָס בעלט אונטערנ קאָפּ אונ אָנשארנדיק אונ־טער זיכ מאָכ. אזוי בינ איכ אָפּגעלעגנ א גאנצנ טאָג. גענומענ האָב איכ נאָר אביסל פונעמ געלט, קעדיי צו באווײַזנ, אז איכ האָב אָפּגעטאָנ דאָס שטיקל ארבעט. געדארפט האָב איכ נאַכ גיינ ווײַט, אונ מע האָט זיכ געדארפט צוײַלנ. אונ דער וועג איז א הינטישער. אינ צוויי טעג ארומ בינ איכ שוינ געווענ אפ יענער זײַט.

— איצט זאָג מיר פונ פולנ הארצנ — געדענקסט, ווענ דו ביסט פונדראנענ אינגאנצנ געווענ אוועקגעגאנגענ, שוינ לאנג, ביסטו דעמלט צוויי טעג געזעסנ בא מיר אינ שטוב, ביז דו ביסט נעלעמ געוואָרנ. דו האָסט געטראכט, אז דו וועסט זיכ שוינ מער אהער ניט אומקערנ? איז פארוואָס האָסטו צוויי טעג גע־ווארט בא מיר אינ שטוב? אפ וועמענ צי אפ וואָס האָסטו דעמלט אויסגעקוקט אינ וואלד, אינ דער צײַט, ווענ דו האָסט זיכ פאָשעט בעקענט אופהייבנ אונ אוועקגיינ אפ יענער זײַט, דער וועג איז געווענ א פרײַער, איכ האָב געזענ אונ דערציילט דיר, אז ארומ כוטער שפירט מענ דיכ נאָכ. איז אפ וואָס האָסטו דעמלט אויס־געקוקט? דערצייל.

טשארפאקעוויטש האָט א זיפצ געטאָנ. דערנאָכ א זאָג גע־טאָנ:

— ביסט א הינטישער זונ, ווי האָסטו מיכ באגעגנט די טעג, אונ הײַנט — וויִאזוי האָסטו מיר הײַנט באגעגנט אָט דאָ! דער רועכ ווייס דיכ, ווי דו האָלסט זיכ אנטקעגנ מיר. אונ מיר דארפנ זיכ ביידע האלטנ נאָענט, צוזאמענ.

— אונ וואָס זאָג איכ, איכ זאָג אויכ דאָס זעלבע...

„איכ וועל פרווונ א רעד טאָנ מיט אימ אָפנהערציק, וועט ער עפשער אָפּגעבנ די מאטעריאלנ. וואָס פאר אנ אינטערעס האָב איכ אויסצוטראכטנ אונ לײַגנ" — האָט געטראכט טשארפאקעוויטש. אונ ער האָט געזאָגט:

— צוליב דעמ טאקע איז פֿאָרגעקומענ די גאנצע געשיכטע מיט סעדאסנ. דער אלטער איז גאָר פֿונ זינענ געווענ אראָפּ. איכ האָב טאקע טכילעס געטראכט, ווענ מע האָט אימ געשיקט מיט מיר אהער, אז דאָ איז עפּעס ניט דאָס—אזא אלטנ מאנ שיקט מענ אינ אזא שווערנ וועג, אפֿ וועד ווייס וואָסערע פּאַסירונגענ. וואָלסט זיכ געזעסנ, טראַכט איכ מיר, אפֿ אנ אָרט, געריבנ זיכ ארומ די פּריצימ, אויסגעשמעקט אפֿנ אָרט דעמ באָלשעוויסטישנ גײַסט בא די מוזשיקעס אונ דערציילט ווֶעמענ מע דארפֿ. איז נײנ, האָט ער זיכ אינ וועג געלאָזנ. ערשט שפּעטער איז מיר געוואָרנ קלאָר, אז ער אלײנ האָט זיכ בא א האלב יאָר צײַט געבעטנ, מע זאָל אימ שיקנ אהער. אזוי איז גרינגער דורכצוגײנ, מע ווײַזט דעמ וועג. אונ ער האָט דאָ געדארפֿט האָבנ. ס׳האָט זיכ באקומענ, אז אויכ איכ האָב געדארפֿט האָבנ אינ דעמ זעלבנ אָרט אונ צוליב דעמ זעלבנ אינטערעס, וואָס ער. איכ וועל דיר זאָגנ אָפֿנ. מײַנ טאטע האָט מיר געהײסנ באווײזנ, ווענ איכ בינ געזעסנ אינ וואלד אונ בינ געקומענ צו אימ, אנ אָרט אונטער אונדזער ווילדנ בארנבוימ אפֿנ פֿעלד. אינ דעמ אָרט, האָט ער געזאָגט, וועל איכ מאָרגנ פֿארגראָבנ דאָס גאָלד. א פֿולנ טאָפּ, אָט דאָס־אָ זאָלסטו קײנמאָל ניט פֿארגעסנ. אלצ מעגסטו פֿארגעסנ, אָבער דאָס זאָלסטו פֿעסט האלטנ אינ די הענט.

— ריכטיק,— האָט זיכ נאומיסניק אָנגעצונדנ.

— אָט דאָס טאקע האָב איכ דעמלט אויסגעקוקט פֿונ וואלד, ווענ נאזארעווסקיס אָטריאד האָט מיכ געטריבנ צומ סאמע גרענעצ. איכ האָב זיכ דענסטמאָל פֿארהאלטנ בא דיר אונ אלצ געווארט אפֿ א פּאסיקנ מאָמענט, איכ זאָל קענענ אויסגראָבנ דאָס טעפּל גאָלד, אונ דאנ—גײ זיכ דרײסט, וווּהינ דו ווילסט. מעגלעכ, אז איכ וואָלט שוינ דעמלט קײנמאָל אהער ניט געקומענ. איכ האָב אזוי געטראכט: איכ וועל עפּענענ א גרויסנ געשעפֿט אָדער נעמענ אינ ארענדע א הויפֿ. אָבער צונעמענ דאָס טעפּל

האָט זיכ מיר ניט אײַנגעגעבנ. דו אַלײנ האָסט מיר דעמלט אי־
בערגעגעבנ, אַז דאָרטנ היטנ מיכ רויטאַרמײער, איז אויסגעקר־
מענ אַוועקגײנ מיט גאָרנישט. וואָס האָט זיכ באַקומענ? איכ האָב
דאָרט אָפּגעשלאָגנ די שוועלנ בא וועמענ דו ווילסט, אַפילע
בא דעמ סאַמע לעצטנ אַרענדאַר, אונ דאָ איז פאַרגראָבנ
אינ דער ערד גאָלד, דעמ טאַטנס בלוט. בינ איכ
אַוועק צו כּורסנ אַפּ א שטעלע, קעדײ קומענ אַהער אונ צונע־
מענ מײַנס. וועג מע האָט צוזאַמענ מיט מיר אויסגעריכט אַהער
סעדאַסנ, האָט ער מיר אַזוי געזאָגט: אונטער אײַער באַרנבוימ
איז פאַרגראָבנ מײַנ גאָלד, א פולער טאָפּ. אַז די פויערימ, זאָגט
ער, האָבנ מיכ געיאָגט פונדאַנענ, ווענ די באָלשעוויקעס זײַנענ
געקומענ, האָב איכ ניט באַוויזנ ניט מיט זיכ צונעמענ דאָס גאָלד
אונ ניט צו פאַרגראָבנ עס. מיר האָט זיכ, זאָגט ער, אײַנגעגעבנ
אַרײַנשפּרינגענ צו דײַנ טאַטנ אונ דערציילנ אימ וועגנ דערײַנ.
האָט ער מיר געענטפערט, אַז ער וועט עס פאַרגראָבנ, אונ
געזאָגט פּינקטלעכ דאָס אָרט, ווו דאָס וועט זײַנ. אַזוי האָט
מיר געזאָגט סעדאַס. אָפּגעפּאַרטיקט זיכ מיטנ באַנק, האָבנ מיר
בײדע געדאַרפט דורכגײנ פאַרבײַ אונדזער כוטער אונ אויסגראָבנ
יעדערער זײַנ טעפּל גאָלד. פאַר סעדאַסנ איז דאָס אויכ געווענ
א גליק. ער איז שוינ אַלט געווענ, זײַנ פּאָרעצ, מיט וועלכנ ער
איז אַנטלאָפנ פונדאַנענ, האָט דאָרטנ ניט קײנ מאַיאָנטקעס, אונ
אַזעלכע, ווי סעדאַס, זײַנענ דאָרט אַסאַכ פאַראַנ, אונ זײ האָבנ
דאָרט ניט וואָס צו טאָנ. אונ דאָ ליגט אַזויפיל געלט פאַר סע־
דאַסעס עלטער אונ עפּשער נאָכ אויכ פאַרנ עלטער פונ זײַנ
פּאָרעצ, ווער ווייס אים... וואָרעמ כאָטש דער פּאָרעצ זיצט מיט
כורסנ אינ אײנ אָרגאַניזאַציע, איז דאָכ פונדעסטוועגנ דער
דורכגעטריבענער מיליאָנער כורס אײנ זאַכ, אונ אַזא מינ פּאָ־
רעצ—אַנ אַנדער זאַכ. איז אָט זײַנענ מיר מיט סעדאַסנ געקו־
מענ אינ אונדזער כוטער. ס'איז נאָכ געווענ פאַר האַלבע נאַכט.
דער באַרנבוימ אַלײנ איז דאָ ניטאָ, דער אַלטער כוטערישער וועג

איז גיטאָ, די ברייטע מעושע, אפֿ װעלכער ס'איז געװאָקסן דער בארנבוים, איז אויך ניטאָ. דאָס אָרט האָבן מיר דערקענט לויטן שטאם פונם בארנבוים. מיר האָבן אָנגעהויבן גראָבן. איך האָב זייער גוט פארגעדענקט דאָס אָרט, װוּ דער טאטע האָט פאר־גראָבן דאָס טעפל.

— איצט מעג איך דיר זאָגן, אז דו ביסט א הינטישער זון,— האָט אים נאומיטשיק איבערגעשלאָגן.— האָסט געמיינט, אז איך װעל צונעמען דײַן גאָלד, און דעריבער האָסטו מיר ניט דער־ציילט װעגן דעם, זיצנדיק בא מיר אין שטוב.

— האָסט זיך באליידיקט?

— ניין, איך װעל אפֿ קיין פרעמדס מײַן האנט ניט אופהייבן. נו, דערצייל װײַטער.

— איך האָב גענומען גראָבן אין יענעם אָרט—פוסט, קיין־שום טעפל. דער טאטע האָט א טאָעס געהאט אינעם אָרט—האָב איך א טראכט געטאָן. נעמט בא מיר סעדראס דעם רידל און זאָגט: „רו אָפ, איצט װעל איך אין מײַן אָרט א גראָב טאָן". ער האָט א גראָב געטאָן און טייקעפ גענומען שעפטשען:—„אָ, פא־ראן, דאָס זעלביקע טעפל, מיט דראָט ארומגעפלאָכטן". און אָנ־געהויבן אזש זינגען: „אײַ־אײַ געלטעלעך, אויסגעלעגן זיך, זיך דערװארט אפֿ מיר"... איך האָב גענומען גראָבן ארום שטאם, אין אלע ערטער, און גאָרנישט ניט געפונען. מער װי צחיי שאָ האָב איך געגראָבן די ערד, אין די דערפער האָבן שוין לאנג גענומען קרייען די הענער, כ'האָב דערזען, אז ס'איז אן אומ־זיסטע ארבעט, דאָס געלט איז ניטאָ. איך האָב אזוי א טראכט געטאָן: דער טאטע האָט א טאָעס געהאט אין אָרט, האָט פאר־גראָבן אָט דאָרטן, און סעדראס האָט איצט אויסגעגראָבן. און געװיס איז עס אזוי געװען...

— און אויב ניט?

— װי־זשע אנדערש?

— װוּ־זשע איז אהינגעקומען סעדראסעס געלט?

— ערשטנס, איז אונדזער טעפל אויכ געוועג ארומגעפלאָכטנ מיט דראָט, אונ ווידער, האָט מיר דער טאטע קיינמאָל ניט דער־מאָנט אפילע, אז ער האָט ווענ־עס־איז באהאלטנ סעדאסעס געלט. אזוי האָב איכ געטראכט. אונ ער, די אלטע נעווײַלע, נעמט אונ שטעלט אוועק אפנ שטאמ דאָס טעפל, טרייסלט זיכ אויש מיטנ גאנצנ קערפער, טשמאָקעט מיט די ליפנ אונ הערט ניט אופ צו זינגענ: „געלטעלעכ מייַנע, אויסגעלעגנ זיכ, זיכ דערוואַרט"...— אָט וואָס,— האָב איכ א זאָג געטאָנ,— גיט א זוכ אייַער געלט נאָכ אביסל, נאט אייַכ דעמ רידל.— וואָס הייסט א זוכ טאָנ?— האָט ער זיכ אָנגערופנ. אונ איכ— גלייַכ פארנ טעפל אונ אונטערנ פאכווע. פארוואָרפנ אפנ אקסל דאָס באנק־געלט אונ א זאָג געטאָנ צו אימ: „איכל אפ אייַכ צוווארטנ, אונ איר זוכט דאָ, וואָרעמ אָט דאָס געלט איז ניט אייַערס, נאָר מייַנס". אונ דאָ טאקע האָט ער אָנגעהויבנ זייַנע מעשוגענע שטיק. איכ בינ אוועק, אונ ער לויפט נאָכ מיר... ווייסט, מיר דארפנ ביידע וואָס גיכער אוועק פונדאנענ. ווענ קענ מענ דאָ איבערלאָזנ אפ דייַנ אָרט?

— איכ קענ דאָ ניטווארטנ, ביז עמעצער וועט קומענ אפ מייַנ אָרט.

— גוט, גוט. איכ ווייס. אזוי וועלנ מיר טאָנ; מירנ גיינ צו־זאמענ. בא דיר איז דאָ אטאכ מאטעריאלנ?

— ווינציקער, ווי דאָס באנק־געלט, ס'וועט גרינגער זייַנ צו טראָגנ.

— מיט איינ וואָרט, מע דארפ זיי פארגייענ אינ מייַנ זשאַ־קעטל. ווו זאָלנ מיר עס טאָנ? מע דארפ דאָס הייַנט באנאכט. אמשפעטסטנ— דארפנ מיר מאָרגנ באנאכט פונדאנענ ארויסגיינ.

— זיי זייַנענ שוינ לאנג פארגייט אינ מייַנ זשאקעטל.

— נו, רעכט, איכ וועל עס אָנטאָנ. מע דארפ, אז דאָס אלצ זאָל זייַנ בא מיר.

— פארוואָס? דאָס קענ זייַנ בא מיר אויכ.

— דיך קאָן מען דאָ, מיך — ניט. דאָרטן קען מען מיך, און דיך ניט.

— ס׳מאכט ניט אויס, איך וועל גיין מיט דיר אי דאָ, אי דאָרט.

— אָט א שוויטע! זאָג איך דאָך. נאָר די מאטעריאַלן דארפן זײַן בא מיר.

— אז מיר וועלן זײַן צוזאמען, וועט עס הייסן, אז זיי זײַנען פונקט ווי בא דיר.

— דו מיינסט, אז איך וועל דיר דאָ לאָזן? גלויבסט מיר ניט?

— פארוואָס זאָל איך ניט גלויבן? מיר האָבן, דאכט זיך, איצט גוטברודעריש געשמועסט.

— און איך האָב דיר דערציילט דאָס, וואָס איך האָב קיינעם ניט דערציילט. זעסט, ווי איך קוק אפ דיר. דו ביסט עלטער פון מיר. געדענקסט, ווי מיר האָבן געלעבט גוטברודעריש, ווען דער פוטער איז נאָך געווען. דו וועסט זיך אפ מיר שטיצן אויך דאָרטן, ווען מיר וועלן שוין דאָרטן זײַן. דו מיינסט, אז דאָרטן וועט דיר אלץ אָנקומען אזוי גרינג, אויב פּורס וועט דיר געבן א כּור־טער? פריער פון אלץ — קיין גרויסן כּוטער וועט ער ניט געבן, אזא, ווי מײַן טאטע איז געווען פאר דער מילכאָמע, וועסטו ניט ווערן. באטראקעס וועסטו ניט שטענדיק קענען האלטן.

— זאָל כאָטש זײַן אזוי. זאָל כאָטש ענלעך זײַן אפ אמאָ־ליקן לעבן.

— אפ אמאָליקן! דאָס אמאָליקע איז דאָס, וואָס איז דורכ־געגאנגען, און דאָס, וואָס איז דורכגעגאנגען, איז פארפאלן. וועגן דערײַן איז ניטאָ וואָס צו טראכטן. ס׳וועט אויסקומען נעמען דיך דאָרטן פאר א שותּף, האנדלען צוזאמען. כ׳וועל זיך באזעצן און עפענען אן אייגענעם רעסטאָראַן, און אפ א צווייטער גאס — א ווורשט־מאגאזין. אזא מענטשן, ווי דו, וועל איך דארפן האָבן.

— ניין, איכ'ל בעסער אפ א כוטער.

— נו, לעב זיכ אינ כוטער. מע דארפ אים נאָכ אָבער פאר־דינען.

— איכ האָב אים פארדינט.

— איכ וועל נאָכ אָבער דארפנ רעקאָמענדירנ דיכ.

נאומיסניק איז ארויס פונ געדולד אונ אָנגערופנ די זאכ מיט איר נאָמענ:

— מײַנע שפּיאָנישע מאטעריאלנ וועלנ מיכ אליינ רעקאָמענ־דירנ!

— הייבסט ווידער אָנ צו שרײַענ, אונ איכ רייד צו דיר מיט גוטנ. דו האָסט די גאנצע צײַט געלעבט דאָ אונ דו ווייסט ניט ווי איז דאָרטנ.

— איכ בינ ניט קיינ קינד אונ ניט קיינ נאר.

— איז דארפסטו ויסנ, אז ווו דו זאָלסט ניט זײַנ—וועט איינער באם צווייטנ רײַסנ פונ די ציינער, אויס קיגע אונ בייו־קײַט. איכ דינ איצט, אונ ווענ איכ וועל לאָזנ די שטעלע? פארמאָג איכ נאָכ דעם מאטנס קאפיטאל. לעב איכ מאקע דרייסט. אונ דו, וואָס פארמאָגסטו? ווי דו זאָלסט ניט דרייענ, וועט דיר אויסקומענ רײַבנ זיכ ארום מיר. איכ בינ שוינ גע־ווענ אפנ פערד אונ אונטערנ פערד, זיכ היפש אָנגעזוענ. יעדע־רער וועט בא דיר פונ האלדז ארויסרײַסנ, אויב דו וועסט ניט צוהאלטנ, אָדער אויב דו וועסט זיכ אליינ ניט ארײַנזויגנ אינ יענעמס האלדז.

— דאָס איז ריכטיק, אפ דערופ שטייט די וועלט, אונ דאָס איז שטענדיק געווענ אונ וועט זײַנ. איכ געדענק, ווי דײַנ פאר־שטאָרבענער מאטע האָט דאָס זעלביקע ניט איינ מאָל דערקלערט זײַנ פאסטעכל, דעם איצטיקנ שויטע, מיכאל טוואריצקינ. ער האָט אים געלערנט. נאָר דער־דאָזיקער שויטע האָט עס ניט געקענט אויסנוצנ... אים האָט געטראָפנ אזא גליק מיטנ געלט, אונ ער, דער שויטע, האָט זיכ געפאקט...

— כאפט אימ דער טײַוול, אזעלכע איז גיטאָ וואָס צו זשאַלעווענ.

— איכ זשאלעווע אימ ניט, דאָס איז געווענ א הינטל. ווענ ער איז נאָכ געווענ א קלײנער, האָט ער מיר אײנמאָל געגומענ דערמאָנענ וועגנ דעמ קאָרנ, וואָס דו מיטנ טאטנ האָבנ בא מיר באהאלטנ, איכ האָב אימ אזוי דורכגעגומענ...

— איז ווענ וועסטו מיר אָפּגעבנ דײַנ בעגעד מיט די דאָקומענטנ?

— גאָט מײַנער, איכ האָב, דאכט זיכ, ביז איצט קלאָר גערעדט.

— איכ האָב אויכ קלאָר גערעדט! (טשארפאקעוויטש איז אזש אונטערגעשפּרונגענ.) אָנ מיר קענסטו אהינ ניט קומענ! איכ דארפ דיכ רעקאָמענדירנ, איכ זאָג עס נאָכאמאָל. ווענ די צײַט איז אזוי טײַער, ווענ מע דארפ אזוי אײַלנ, צווינגסטו מיכ אזויפיל פּלאפּלענ! דו דארפסט זיכ האלטנ אָנ מיר, איכ ווײס דאָרטנ וווּ־אײַנ וווּ־אויס. אָנ מיר וועסטו פארפאלנ ווערנ! אפ דער וועלט קענ נאָכ אלצדינג טרעפנ. מײנסט, אז כורס אלײנ גלויבט ביזנ סאָפּ אינ זײַנ דערפאָלג? מע דערצײלט, אז ער האָט אײנמאָל אפ עפּעס א געהײמער זיצונג געזאָגט, אז ביזנ טויט וועט נאָכ עפּשער ניט אײנ מאָל אויסקומענ איבערצוּוואנדערנ פונ אײנ קאנט אינ צווײטנ.

— וואָסי?

— פונ דער רעוואָליוציע.

— איז עס דאָכ כורס. איכ מיט דיר אָבער זײַנענ פּראָסטערע מענטשנ, קלענערע. אָט האָב איכ דאָכ ביז איצט געלעבט דאָ.

— דאָרטנ, אז ס'וועט שוינ זײַנ א רעוואָליוציע, וועט זי זײַנ א פארביסענע. די וועלט איז כײַיש־ווילד געוואָרנ, אלצ וויגט זיכ אונ וואקלט זיכ, כאָטש אויבנוּפ זעט אלצ אויס רויִק.

די דאָזיקע ווערטער האָבנ איבערצײַגט נאומיסניקנ. ער האָט

א געוויסע צײַט געשוויגן. טשארפּאקעוויטש האָט אים אונטער־געטריבן:

— נו, לאנג איז נישאָ וואָס צו טראכטן! צו דער פלאפלערײַ דארף מען מאכן א סאָף. גענוג, זאָג ווען און ווו וועסטו מיר איבערגעבן...

— עפשער וועל איך אינאָוונט אהער אונטערגײן, אָדער נײן—בעסער עפשער פאָרן אף באנאכט כאפן פיש. נעמען א שיפל...

— גוט, נעם א שיפל. צו וועלכן אָרט וועסטו צושווימען?

זײ זײַנען פאמעלעך אופגעשטאנען און אוועקגעגאנגען. אָפּ־גײענדיק א טריט דרײַ הונדערט, זײַנען זײ געקומען צו יענעם אָרט, ווו ס'האָבן זיך געענדיקט די קוסטעס און ס'האָט זיך אָנ־געהויבן די וואלר־לאָנקע, וווּהין ס'האָט זיך פארקערעוועט דאָס טײַכל. דאָ האָט טשארפּאקעוויטש געדארפט פארבלײַבן אף א געוויסער צײַט, און נאומיסניק האָט מיט א וואזשנעם טראָט פון א סאָלידן יעגער געדארפט לאָזן זיך אהײם. נאָר פלוצלינג האָבן זײ אף דעם דאָזיקן אָרט דערזען א מענטשן און האָבן זיך פארהאלטן. דער מענטש איז געשטאנען אפן ברעג טײַך, באם סאמע וואסער. ער איז געווען א באָרוועסער: נעבן אים זײַנען געשטאנען די שטיוול, וואָס ער האָט, קאָנטיק, אָקאָרשט אויסגעטאָן. זײַ זײַנען געווען פארשטויבטע און גרויסע, מיט לאנגע כאָליעוועס. אזוינע שטיוול טראָגן יעגער אָדער מעליאָ־ראטאָרן. דער מענטש האָט געלאסן אויסגעטאָן דאָס רעקל, א וואָרף געטאָן אפן גראָז דאָס היטל, פארקאשערט די ארבל. דערנאָך האָט זיך דער מענטש אָנגעבויגן צום וואסער, ארויס־גענומען פון קעשענע זײף, אָנגענעצט עס, א זײף געטאָן די הענט, זיך אינגאנצן אײַנגעבויגן און געגאָסן הויפנס וואסער זיך אין פּנים. טשארפּאקעוויטש האָט געזען, ווי נאומיסניק האָט געמאכט א טראָט צוריק און א געוויסע צײַט באטראכט דעם מענטשן, באהאלטנדיק זיך אינגאנצן הינטער א קוסט.

דערנאָכ האָט טשאַרפּאַקעוויטש באַמערקט אינ נאָומיסניקס אויגנ און אפנ פּאָנעמ דערשטוינונג און אומרויִקייט.

— ווער איז דאָס?—האָט טשאַרפּאַקעוויטש א פרעג געטאָנ.

נאָומיסניק האָט צוערשט ניט געענטפערט. אינ דעמ מאָמענט האָט אימ א שטאָכ געטאָנ א פרישער אומרו. „מע דאַרפ הײַנט אנטלויפנ פונדאַנענ. זאָל ער מיכ צונעמענ און אַוועקפירנ. און די דאָקומענטנ וועל איכ אימ ניט געבנ, וואָרעמ דאַנ קענ ער נאָכ אנטלויפנ פונ מיר. דאָ האָט זיכ באַוויזנ נאָכ איינ מענטש, וואָס קאָנ מיכ. פונ אומעטומ קלײַבט מענ זיכ אַהער... אויב אָט דער דאָזיקער וועט מיכ דערקאָנענ, וועט מיכ דערזענ, וועט ער... גאָט מײַנער, וואָס טוט ער דאָ?“

אזוי האָט נאָומיסניק געטראַכט און קוימ געשעפּטשעט, פאַר־וואַנדלענדיק זײַנע געדאַנקענ אינ ווערטער. ער איז געשטאַנענ און ניט אָפּגעטראָטנ פונ אָרט. טשאַרפּאַקעוויטש האָט אימ א ריס געטאָנ פאַרנ אַרבל.

„איכ'ל אימ ניט אָפּגעבנ די פּאַפּירנ, זאָל ער זײַנ אינ מײַנע הענט, און ניט איכ אינ זײַנע. זאָל ער זיכ סטאַרענ דורכפירנ מיכ, ער ווייס דעמ וועג“.

נאָומיסניק איז שוינ פעסט געקומענ צו דעמ דאָזיקנ געדאַנק.

— ווער איז דאָס? וואָס קוקסטו אזוי?—האָט טשאַרפּאַקע־וויטש ווידעראַמאָל א פרעג געטאָנ.

נאָומיסניק האָט מיט פאַרדראָס, קאַמ און אומרו א שעפּטשע געטאָנ טשאַרפּאַקעוויטשנ אפנ אויער:

— ווער? דו דערקאָנסט ניט?

— זאָג, ווער איז דאָס.

— דאָס איז מיכאל טוואַריצקי!

— אָט ווער דאָס איז!? און דו בייזערסט זיכ, נאַר איינער,— דערקאָנסט ניט! ער איז דאָכ אויסגעוואָקסנ ניט פאַר מיר! איכ האָב דאָכ אימ געזענ דאָס לעצטע מאָל, ווענ ער איז נאָכ א קליינער געווענ!

3

מיכאל טוואריצקי האָט זיכ לאנג געוואשנ, דערנאָכ איז ער געזעסנ אפנ גראָז—אָנגעטאָנ די שטיוול אונ גערויכערט. קוקנ־דיק אפ זײַנ פאָנעם, וואָלט א מענטש, וואָס האָט א שארפ אויג, געקענט באמערקנ, אז ער סטארעט זיכ בײַצוקומענ עפעס א געוויסע אופרעגונג. פונ טײַכ איז ער אוועק געלאסנ, כאָטש ס'איז קענטיק געווענ, אז די פיס זײַנע רײַסנ זיכ גיינ גיכער. ער האָט באטראכט ארומ זיכ די „טײַוול־גריבער", גראָזנ, טשע־רעט־פארוואקסונגענ, כאָטש די אויגנ האָבנ זיכ געבעטנ, מע זאָל זיי פארזשמורענ, קעדיי די געדאנקענ זאָלנ זיכ קענענ האלטנ אפ איינ פונקט. אפנ פלייצע האָט ער געטראָגנ זײַנ קלומעק—זײַנע זאכנ אינ א זעקל, וואָס איז קרייצארטיק אי־בערגעבונדנ געווענ מיט שטריקלעכ. ער האָט אויסגעמיטנ יע־נעמ קוסט, הינטער וועלכנ עס זײַנענ געזעסנ נאומיסניק אונ טשארפאקעוויטש, אונ איז אינגיכנ ארײַנ אינ וועלדל. טשאר־פאקעוויטש אונ נאומיסניק האָבנ פונ נאָענט געזענ זײַנ פאר־ברוינטנ פאָנעם, געהערט דעמ סקריפ פונ זײַנע שטיוול. דורכ־געגאנגענ דעמ וואלד, האָט מיכאל טוואריצקי דערזענ פאר זיכ די בויונג־פאנאָראמע. ס'איז אנ אָפרו־טאָג—מע ארבעט ניט. מענטשנ זעענ זיכ ווינציק. מיכאל טוואריצקי האָט געזענ פאר זיכ עפעס-וואָס ענלעכס אפ דער איבערקרייצונג פונ שטאָטישע גאסנ, מערנישט וואָס די הײַזער זײַנענ נאָכ דאָ געווענ ניט־דערבויטע. ער האָט געקוקט פונדערווײַטנס אפ די קאָרפוסנ פונ די וווינהײַזער. ער איז דאָ פריִער געווענ נאָר איינ מאָל, ווענ מע האָט אימ בעמישפעט, אונ דעמאלט האָט ער דאָ גאָרנישט ניט באטראכט אונ ניט באמערקט. ער האָט פאמעלעכ אונ לאנג זיכ אופגעהויבנ בארג־ארופ, צווישנ צעלייגטע אונ אָנגעוואל־גערטע בערג מיט בוי־מאטעריאלנ, איז צוגעגאנגענ צומ הויפט־קאָרפוס פונ דער סטאנציע, ווו ער האָט דערזענ עטלעכע

מענטשנ. ער האָט א פרעג געטאָנ, וווּ זײַנענ די באראקעס, אונ איז אוועק אהינ. ער האָט געעפנט די טירנ אינ עטלעכע באראקעס, אונ, ניט באגעגענענדיק קיינ באקאנטע פּנעמער, אוועק ווײַטער. לעסאָפ, האָט ער אנ עפנ געטאָנ די טיר אינ דער צווייטער העלפט פונ אנ עקסטנ באראק. דאָרט איז געווענ איינ מענטש נאָר. ער איז געלעגנ אפ זײַנ בעטל מיט פארוואָרפענע הענט אונטערנ קאָפּ אונ געקוקט אפנ אנטקעגנדיקנ פענצטער. אפנ קלאפּ פונ דער טיר האָט זיכ דער מענטש ניט אומגעקוקט. מיכאל טווארישקי איז געלאסנ דורכגעגאנגענ פארבײַ בעטל אונ אוועקגעשטעלט זיכ קעגנ דעם מענטשנ.

— גוטמאָרגנ! — האָט ער א זאָג געטאָנ.

— א, טווארישקי, געקומענ! פארוואָס אזוי גיכ? מע האָט דאָכ דיר געגעבנ אורלויב אפ צוויי וואָכנ, אונ דו ביסט ערשט פיר טעג...

— איר ארבעט שוינ?

— פונ מאָרגנדיקנ טאָג. איז פארוואָס ביסטו אזוי גיכ?

— פארשטייסט, דאָ איז אזא מײַסע: איכ האָב גאָרניט געוווּסט. די ווײַב מײַנע וווינט דאָ אונ ארבעט דאָ. אונ דאָס קינד איז אויכ דאָ.

— אונ דו האָסט ניט געוווּסט? א פײַנע מײַסע! מע שיקט דיכ אהער אפ ארבעט, דו זאָלסט ביזנ סאָפ אָפּקומענ דײַנ טערמינ, מע גיט דיר ווי א שלאָגלער צוויי וואָכנ אורלויב, דו זאָלסט פאָרנ צו ווײַב אונ קינד, צום סאָפ לאָזט זיכ אויס, אז די פאמיליע דײַנע איז גאָר דאָ, אפ אנ אָרט. אונ דער שלאָגלער שלעפּט זיכ אהינ צופוס... כא־כא!

— פארוואָס עפּעס צופוס! איכ בינ געפאָרנ מיטנ צוג אויכ. וווּ זײַנענ די איבעריקע אונדזערע?

— ווער — וווּהינ. אנדערע זײַנענ נאָכ אינדערפרי אוועקגעפאָרנ כאפּנ פיש מיט א נעצ, אנדערע — אינ וואלד... זאָגסטו, אז דו ביסט געקומענ אהיימ, ערשט די שטוב איז פארשלאָסנ?

— פארוואָס עפּעס פארשלאָסנ, דאָרט וויגנ מענטשנ.
— די ווײַב האָט די שטוב פארקויפט?
— כ'ווייס ניט. כ'האָב זיכ אפילע ניט נאָכגעפרעגט. ווי נאָר מע האָט מיר געזאָגט, אז זיי זײַנעג דאָ, בינ איכ שוינ דאָרט קיינ סאכ ניט געווענ. דאָרט איז אלצדינג ניט אזוי, ווי איכ האָב געלאָזנ... וויפל אזייגער קענ איצט זײַנ? עפּעס כמארעט זיכ דער דרויסנ... ווו נעמט מענ דאָ אביסל וואסער, מע דארפ זיכ אָפּגאָלנ.

מיכאל טוואריצקי האָט זיכ אוועקגעזעצט ארומ טישל גאָלנ זיכ. זײַנ כאווער האָט ארויסגעשלעפּט פונ אונטערנ קישנ עפּעס א ביכל אונ גענומענ לייענענ. די שטילקײַט איז דורכ קיינ זאכ ניט געשטערט געוואָרנ. מיכאל טוואריצקי האָט קוימ אײַנ־געהאלטנ אינ זיכ זײַנ אופגערעגטקײַט. ער האָט שוינ לאנג ניט געזענ ניט סלאווענ, ניט זאָסיענ. מע קענ זאָגנ, אז צו דעמ מאָמענט האָט ער שוינ ניט געפילט קיינשומ האס צו זאָסיענ. לעצטע האָבנ אינ אימ געלעבט צוויי געפילנ אינ זײַנ באציִונג צו איר: א געפיל פונ כארפּע אונ א געפיל פונ ניט־באגרינדע־טער באליידיקונג, פאר־וואָס זי האָט אפ אימ דעמלט ניט ראכ־מאָנעס געהאט. אָט דאָס איז איצט געווענ אינ זײַנ הארצנ. פונעמ ערשטנ טאָג אָנ נאָכנ געריכט, ווי נאָר מע האָט אימ אָפּגעשיקט אפ אנ אָרט, האָט ער זיכ גענומענ פאר דער אר־בעט, געפינענדיק אינ דעמ זײַנ גרעסטנ פארגעניגנ, אונ אזוי ארומ האָט ער פארשטיקט אינ זיכ זײַנע פינצטערע שטימונגענ. ער האָט געארבעט אָנ אופהער אונ אקשאָנעסדיק פארפולקאָמט זיכ אפ יעדער נײַער ארבעט. אפ אזא אופנ איז ער געוואָרנ א מײַסטער אינ עטלעכע ספּעציאליטעטנ. ווענ מע פלעגט אימ אוועקשטעלנ אָנצופירנ מיט א וועלכער־ניט־איז ארבעט, פלעגט ער זיכ די ערשטע צײַט פילנ ניט גוט. זײַנ הארצ האָט גע־צויגנ צו דעמ, ער זאָל אומבאמערקט, שטיל אונ פארומערט ערגעצ אינ א פינצטערנ אונ שטילנ ווינקל טעסענ א קלאָצ

אָדער גראָבנ ערד. אינ יענער צײַט איז ער איבערפולט געווענ מיט זײַנ געוויינלעכנ אומעט, זעלטנ־ווענ גערעדט. נאָר טייל־מאָל פלעגט ער אופגעמונטערט ווערנ. בא אימ פלעגט אופ־וואכנ א פארלאנג, א באדערפעניש עפעס־וואָס עמעצנ דער־ציילנ, זײַנ צווישנ אסאכ מענטשנ. דאָס פלעגט טרעפנ אינ יענע מינוטנ, ווענ, טראכטנדיק וועגנ סלאווענ, פלעגט ער זיכ דערמאָנענ וועגנ איינ זאכ, וואָס ער האָט פאר איר באהאלטנ. ביזנ געריכט האָט ער די דאָזיקע זאכ ניט פארבונדנ מיט סלא־ווענ, ער האָט דאָס פאָשעט געהאלטנ פאר א שטיצ־פונקט אינ זײַנ לעבנ. נאָכנ געריכט האָט ער אָנגעהויבנ טראכטנ, אז ער וועט אָט די זאכ באהאלטנ אפ לאנגע יאָרנ פאר איר, אונ ווענ זי וועט אויסוואקסנ, וועט זי אָפשאצנ זײַנע זאָרגנ וועגנ איר. דאָס פלעגט בא אימ ארויסרופנ א גרויסנ אָנדראנג פונ אופ־רעגונג. דער דאָזיקער פונקט פונ זײַנע געדאנקענ אונ געפילנ האָט זיכ א לאנגע צײַט פארפעסטיקט אונ, דערגרייכנדיק דעמ סאמע העכסטנ אופשטײַג, אָנגעהויבנ שוואכער ווערנ אונ צײַטנ־ווײַז אונטערגיינ. די זאכ גופא האָט אָנגעהויבנ פארלירנ איר אָנשפאר אינ זײַנ נעשאָמע, כאָטש ער האָט זי אומופהערלעכ דערווארעמט מיט זײַנע געדאנקענ. קענטיק, אז דעמ מענטשנ איז שרעקלעכ געווענ צו זעגענענ זיכ דערמיט, וואָס איז אײַנ־געפלאנצט געוואָרנ פונ קליינווײַז אופ אינ זײַנ נעשאָמע אונ וואָס איז איצט אויסגעוואָקסנ. אזוי איז שוינ אויכ געווענ דעמאלט, ווענ ער האָט אָנגעהויבנ צוגעוווינט ווערנ אָנצופירנ מיט דער ארבעט אונ דורכ דעמ האָט ער אָנגעהויבנ אויסצו־לעבנ די פינצטערע ווינקעלעכ פונ זײַנ נעשאָמע.

איצט האָט מענ אימ אונ נאָכ א מענטשנ פופציק זײַנע כא־ווײרימ צוגעשיקט אהער אפ ארבעט. פאר אימ האָט זיכ שוינ געצייכנט דער סאָפ פונ זײַנ פארמישפעטקײַט, יעדער טאָג אר־בעט האָט בא אימ ארויסגענומענ עטלעכע טעג פונ זײַנ טער־מינ. אפנ פריִערדיקנ אָרט איז די ארבעט פארענדיקט געווענ,

און איידער ער האָט געדארפט קומענ אהער, האָט מענ אימ געגעבנ אורלויב. מיט ציטער אינ הארצנ איז ער געווענ אוועק אהינ, ווו ס'איז געשטאנענ יענע שטוב זײַנע. ער האָט זיכ ניט געטרייסט מיט קיינ איליוזיעס, ער האָט געפילט אונ געוווּסט, אז איצט וועט שווער זײַנ אײַנצושטעלנ קלאָרע באַציִונגענ צווישנ אימ אונ זאָסיענ, כאָטש ער האָט עס איצט געוואָלט. אימ האָט געצויגנ צו זיכ סלאווע אונ יענע זאַכ, וואָס ער האָט געגרייט פאר איר. מע דארפ זאָגנ, אז אפ דער דאָזיקער זאַכ האָט ער געהאָפט אויכ אינ דעמ זינ, וואָס דאָס וועט עפשער אריבערוואַרפנ א בריק צווישנ אימ אונ זאָסיענ. („זײַנ טאַט גופע האָט דאָ געבראַכט שאָדנ נאָר דעמ סוינע. אָבער וויִאזוי ער זאָרגט זיכ עס וועגנ סלאווענ!”).

און אָט איז ער געקומענ אינ דער געגנט, ווו ער האָט פריִער די גאנצע צײַט געלעבט. ער האָט דערזענ אפנ אָרט פונ די אלטע וועגנ אופגעאקערטע פעלדער אונ דורכגעלייגטע נײַע וועגנ דאָרט, ווו זיי זײַנענ פריִער ניט געווענ. ער האָט דערזענ נײַע געבײַדעס אונ, אומקוקנדיק זיכ, איז ער אזוי צוגעגאנגענ צו זײַנ שטוב. ס'איז געווענ אינאָווונט. אָקאָרשט איז פינצטער געוואָרנ. אינ שטוב האָט געברענט א לאָמפּ. ער האָט א קוק געטאָנ אינ פענצטער, מיינענדיק, אז ער וועט דאָרט דערזענ סלאווענ. ערשט דאָרט זיצנ גאָר פארנ טיש אומבאקאנטע מענטשנ, אונ איינע א פרוי, וועלכע ער האָט פריִער קיינמאָל ניט געזענ, דערלאנגט צומ טיש וועטשערע. צוויי אומבאקאנטע קינדער (איינ קינד אינ דעמ זעלבנ עלטער וואָס סלאווע) האָבנ געשריִענ צו דער פרוי:

— מאמע, גיב אונדז אנ ערשט!

מיכאל טוואריצקי איז אָפּגעטראָטנ פונ פענצטער. פונ פיר־הויז איז ארויס א מענטש. מיכאל טוואריצקי איז צוגעגאנגענ צו אימ.

— דאָ וווינט טוואריצקאיא?

— ניינ,—האָט געענטפערט דער מענטש,—פריִער האָט זי דאָ געוווינט, איצט איז זי נאָר ארויסגעפאָרנ אהינ, הינטער דוווכאַ־טע. זי ארבעט דאָרט ערגעצ אפ דער בויונג פונ דער עלעקטרע־סטאנציע.

— אונ ווער וווינט דאָ?

— איכ וווינ דאָ. איכ בינ דער היגער קאָלווירטישער שמיד. פריִער בינ איכ געווענ אינ יענעם קאָלווירט, וואָס הינטערנ וואלד, אונ איצט ניי איכ אריבער אהער, דאָ איז ניט געווענ קיינ שמיד. אונ דאָרטנ איז מייַנ זונ. ווער־זשע זייַט איר?

— כ'האָב דאָ געהאט א שייַכעס צו טוואריצקאיא. איכ בינ פונ הינטערנ שטאָט.

— עהע־הע־הע, ברודערל, דאָ האָט מענ שוינ פארגעסנ וועגנ די טוואריצקיס. דאָס איז שוינ לאנג געווענ. נו, טאָ קומ אריַינ, ברודערל, וועסטו איבערנעכטיקנ, וועסט דאָכ ניט גיינ צוריק הינטערנ שטאָט אנטקעגנ נאכט.

טוואריצקי איז אריַינ אינ שטוב, האָט דערזענ א נייַעם דיל אונ א מיט ברעטלעכ אָפגעצאמט אלקערל.

— אנ ענגע שטוב,—האָט א זאָג געטאָנ דער באלעבאָס,—ווי לעבט מענ דאָ, פונקט ווי אינ א הינער־שטייַג. אָט האָט מענ עס אמאָל געבויט הייַזער!

טוואריצקי האָט אָפגעגעסנ וועטשערע אונ געבעטנ, מע זאָל אימ לייגנ שלאָפנ ערגעצ אינ שייַער, אויב דאָרטנ איז פאראנ כאָטש אביסעלע שטרוי. דער באלעבאָס האָט אימ אריַינגעפירט אינ שייַער אונ געווונטשנ א גוטע נאכט. טוואריצקי האָט בע־שומויפנ ניט געקענט איַינשלאָפנ. אינדערהויכ איבערנ טיר איז געווענ א גרויסער שפאלט אונ ס'האָט זיכ געזענ דער אויסגע־שטערנטער הימל. עס האָבנ זיכ געזענ די קאָנטורנ פונ דער טיר־קלאָצ, וואָס ער אליינ האָט אמאָל אָפגעטעסעט אונ אוועק־געשטעלט. נעבנ דער דאָזיקער טיר־קלאָצ איז זאָטיע דעמלט געשטאנענ, ווענ ער האָט א וואָרפ געטאָנ אפ איר די האק אונ

צעהאַקט איר אַנ אַקסל. מיכאל טוואַריצקי איז אַזוי געלעגנ אַ שאָ צוויי. ס'איז געווענ אינגאַנצנ שטיל. אַלע זײַנגענ שוינ, מיסטאָמע, אײַנגעשלאָפנ. ער איז אויפגעשטאַנענ, אַ ריב געטאָנ אַ שוועבעלע. אַפנ טאָק האָט ער דערזענ עטלעכע דינע ברעטלעכ, לאַנגע אונ קורצע. ער האָט פאַרלאָשנ די שוועבעלע, אָנגעטאַפּט דאָס סאַמע קירצסטע ברעטל (אַנ אָפּגעשניטענער עק פונ אַ ברעט) אונ איז אַוועקגעקראָכנ אינ אַ זײַט צו דער וואַנט. דאָרט האָט ער אָנגעטאַפּט דעמ ווינקל אונ אַראָפּגעלאָזט זיכ אַפ די קני אינ שטרוי־מיסט. „מיסטאָמע איז דאָס נאָכ די זעלבע צעריבענע שטרוי, וואָס איכ האָב דאָ איבערגעלאָזט“. אינ סאַמע ווינקל האָט ער פאַנאַנדערגעשאַרט דעמ שטרוי־מיסט, אָנגעטאַפּט מיט די הענט ניט קיינ גרויסנ שטיינ. דער שטיינ איז געווענ אינגאַנצנ אינ דער ערד, נאָר איינ זײַט זײַנער איז געווענ אַפנ אויבערפלאַכ פונ דער ערד. „אַלצ איז אַפ אַנ אָרט, קיינער האָט ניט געריררט“. ער האָט זיכ מאַקע דאָרט לאַנג ניט געײַסעקט, האָט טײַקעפּ אַלצ געפונענ. אינדערפינצטער האָט ער עטלעכע מאָל אַ גראָב געטאָנ די ערד מיטנ ברעטל. דאָ איז געווענ אַ פּײַכטער זאַמד אונ ס'האָט זיכ געגראָבנ זייער לײַכט. דעמ שטיינ, וואָס האָט געדינט פאַר אַ סימענ, האָט ער גלײַכ אַרויסגעשלעפּט מיט די הענט. אינגיכנ האָבנ די הענט זײַנע אַוועקגעלייגט זיכ אַפ אַ טעפּל, וואָס איז שטײַף פאַרדעקט געווענ מיט אַ בלעכ אונ אַרומגעפלאָכטנ מיט דראָט. ער האָט עס אַרויסגעשלעפּט אַפ אויבנ, די ערד צוריק פאַרשאָטנ, פאַרגראָבנ דעמ שטיינ, אַלצ ווי געווענ. אויבנ האָט ער פאַרדעקט מיט צעריבענע שטרוי. דאָס פאַרדראָטעוועטע טעפּל האָט ער באַהאַלטנ אינ זײַנ קלומעק. אַלצדינג אָפּגעטאָנ ווי עס דאַרפ צו זײַנ, גאָרנישט ניט פאַרגעסנ. ער האָט אפילע אָפּגעווישט מיט שטרוי די ערד פונעמ עק ברעטל, מיט וועלכנ ער האָט געגראָבנ—קיינער זאָל גאָרנישט ניט באַמערקנ. איצט האָט ער זיכ שוינ געלייגט אַפנ שטרוי אונ איז נאָכ אַנשלאָפנ געוואָרנ אַפ אַ שאָ דרײַ. ער איז

געוואָרן רויק. אים האָט אופגעהערט צו רופען דאָס, וואָס אים האָט גערופעט לאנגע יאָרן, מע קען זאָגן, פון קליינוויַיז אופ. ער האָט אליינ ניט באמערקט, אז איצט איז שוינ אינ זיַינ באַ־ציִונג צו דער דאָזיקער גאנצער געשיכטע צוגעקומענ עפעס נייַס. צו דעם פריידיקנ געפיל פונ דעם, וואָס ער וועט גליקלעכ מאכנ אונ „איינמאָל פאר אלעמאָל ראטעווענ סלאווענ פונ אלערליי מענלעכע אומגליקנ, פארהיטנ זי פונ פארשיידענע מענטשלעכע שלעכטסקייַטנ“—צו דעם דאָזיקנ געפיל איז איצט צוגעקומענ א נייַ געפיל, א באדערפעניש ארויסצושלאָגנ זיכ דאָס אלץ פונ קאָפּ, אָפּרייניקנ זיכ פונ אלערליי שפורנ פונ דער פארגאנגענ־הייַט. אָבער דאָס צווייטע געפיל האָט ער נאָכ ניט באזיניקט. בעזוגנגט האָט ער זיכ מיטנ באלעבאָס זייער פרי אונ טייקעפ געלאָזנ זיכ אינ וועג, באמיִענדיק זיכ, באקאנטע מענטשנ זאָלנ אים ניט דערזענ אונ נים דערקאָנענ. ער האָט פאר קיינעם ניט מוירע געהאט, נאָר אים האָט זיכ געוואָלט וואָס גיכער אוועק־גיינ פונ דער דאָזיקער געגנט. דערפילט האָט ער זיכ אינגאנצנ גוט אונ פרייַ, ווענ ער איז געקומענ אהער, אפ דער בויוגנ. דאָ האָט אים גאָרנישט ניט געבונדנ. איצט האָט ער זיכ אינ באַ־ראק אָפּגעגאָלט, אָנגעטאָנ ריינע זאכנ, זיכ באהאלטנ פונעם כאווער הינטערנ בעטל, אָנגעבויגנ זיכ, שטיל אריבערגעלייגט די גאָלדענע מאטבייעס פונעם פארדראָטעוועטנ טעפל אינ עטלעכע טיכלעכ, פארבונדנ אונ אריַינגעשפארט אינ די קעשענעס. ער האָט זיכ ארויסגעגלייַכט, א שמייכל געטאָנ, גענומענ אונטער דער פּאכווע דאָס טעפל, וואָס איז פארוויקלט געווענ אינ א צייַטונג, אונ א זאָג געטאָנ צו זיַינ כאווער, וואָס האָט נאָכ אלץ געלייענט דאָס ביכל:

— נו, איכ בינ אוועק.

— דערווייַל א גוטנ.

ער איז ארויס. די זונ איז געשטאנענ הויכ. טיילמאָל נאָר פלעגנ ארופשווימענ אפ דער זונ שטיקער הויכע וואָלקנס, אונ

אפּ עטלעכע מינוט פלעגט ווערן כמאַרנע. ער איז אוועק צום
וואַלד, אין יענער זײַט, ווו דאָס טײַכל האָט זיך געלאָזט הערן
מיט זײַנע רייכעס. ער האָט זייער שנעל אויסגעפּעלט די טע־
ריטאָריע פון דער בויונג, איז געקומען צום טײַכל און אוועק
מיטן ברעג אַהין, ווו ס׳האָט זיך געצויגן אַ גאַנצע ריי הײַזער
און הײַזקעס. אין וועג האָט ער אַרײַנגעשלײַדערט דאָס פאַר־
דראָטעוועטע טעפּל אין וואַסער. ער האָט נאָך פריִער אויסגע־
פרעגט בײַ היגע מענטשן, ווו עס וווינט סלאַווע, זאָסיע, בײַ וועמען
און ווו פאַרברענגען זיי און ווו קען מען זיי גיכער געפינען אין
אַן אָפּרו־טאָג. ער איז צוגעגאַנגען צום שטיבל, ווו ס׳האָט גע־
לעבט נעסטעראָוויטש, און איבערן פּירהויז — אירינע. ער איז
אונטערגעגאַנגען אַהער פון דער זײַט פון טײַכל, צו דער הינ־
טערשטער וואַנט פון הויז. אין דער וואַנט איז געווען נאָר איין
פענצטערל, אַ קליינס, ווײַזט אויס, אַ קיך־פענצטערל. עס איז
געווען פעסט פאַרמאַכט, און הינטער דעם האָט זיך ניט געלאָזט
מערקן קיינשום באַוועגונג אין שטוב. אַרום דער צווייטער וואַנט
איז אָפּגעצאַמט געווען אַן אָרט פאַר בלומען. דאָ זײַנען געווען
אַסאַך הויכע גראָזן, אַזעלכע הויכע, אַז זייערע שפּיצן האָבן
דערגרייכט די הייך פון אַ מענטשן. עטלעכע קײַלעכדיקע בייט־
לעך מיט בלומען און ניט־לאַנג פאַרפלאַנצטע קליאָן־ביימעלעך.
די פענצטער זײַנען אָפן, און פון דאָרטן טראָגן זיך אַסאַך קולי־
לעס. דאָס האָט אים ניט דערלאָזט טייקעף אַרײַנצוגיין אַהין. ער
איז אַרײַן נאָר אין פּירהויז, טראַכטנדיק שוין, צי זאָל ער
איצט ניט אוועקגיין און קומען שפּעטער בײַ אַ בעסערער גע־
לעגנהײַט, אָבער פּלוצלינג האָט ער דערהערט סלאַוועס שטים.
און דאָס האָט אים דאָ פאַרהאַלטן. ער האָט דערקאָנט די שטים.
עמעס, די שטים איז געוואָרן סאָלידער, אָבער דאָס איז געווען
יענע זעלביקע שטים פון זײַן טאָכטער, פון זײַן קינד. ער איז
געשטאַנען אין פּירהויז, געקוקט אויף דער פאַרמאַכטער טיר און
געציטערט, עמעצער זאָל כאָטש אַהער ניט אַרײַנגיין און אים

דערזען. פאַר זײַן אייגן קינד, וואָס ער האָט געליבט, איז ער געשטאַנען ווי אַ גאַנעוו, וועלכן מע לאָזט ניט צו צו אַ טײַערער זאַך. ערשט איצט האָט ער אָנגעהויבן באַזיניקן די לאַנגע זײַנע, דעם גאַנצן אינהאַלט פֿון דעם דאָזיקן מאָמענט, וועלכער איז צוגעגרייט געוואָרן דורך לאַנגע יאָרן און דורך זײַנע פֿריִערדיקע אָפּירונגען. דער געדאַנק זײַנער איז אין דעם מאָמענט געווען זייער אַ קלאָרער. איך אַליין האָב דאָס אַלץ געטאָן, זאָסיע האָט שטענדיק געזאָגט דעם עמעס, איך אַליין האָב געקוקט אויף דער וועלט דורך יענעם גלאָז, וואָס ענדערט די קאָלירן פֿון דער וועלט, און בין געווען צופֿרידן, ווען דאָס קינד מײַנס האָט זיך אַזוי געלערנט צו קוקן אויף דער וועלט. אין אַזאַ ריכטונג זײַנען געגאַנגען זײַנע געדאַנקען. ער האָט זיך זייער קלאָר פֿאָרגעשטעלט, אַז ער שטייט דאָ, ווי אַ דערשלאָגענער הונט.

געשטאַנען איז ער לאַנג—אַ מינוט צען. קיינער איז ניט אַרײַן און ניט אַרויס. נאָר אָט זײַנען פֿון הויף אַרײַן צוויי קינדער. ער האָט צוגערופֿן צו זיך דעם גרעסערן יינגל און געבעטן, ער זאָל ברענגען צו פֿירן אַהער סלאַווען. סלאַווע איז אַרויס איינע אַליין. ער האָט דערזען פֿאַר זיך אַ היפּש מיידל. זי איז אָנגעטאָן געווען אין אַ סאַמעטן קליידל, אין לײַכטע טופֿלקעס. דער קלאָרער בליק פֿון אירע אויגן האָט דערמאָנט אָן זאָסיען. אַ מיספֿאַרשטייעניש האָט זיך געלויכטן אין אירע קינדערשע אויגן—וואָס איז דאָס פֿאַר אַ מענטש? לויט איר גאַנצן אויסזען האָט ער געזען, אַז זי לעבט פֿריידיק און גליקלעך, אַז זי איז אַ געזונטע און ווייס ניט פֿון קיין שלעכטס לעבן און פֿון די גרויזאַמע וועגן פֿון אַ יאָסעם.

אין אַ מינוט פֿערציק אַרום נאָך דעם דאָזיקן מאָמענט, ווען אָט די גאַנצע געשיכטע, אָנגעהויבן פֿון יענע טעג, ווען ער האָט געפֿיטערט בײַ סקוראַטאָוויטשן די בהמות, און ביז צו דער איצטיקער צײַט, האָט שוין דערגרייכט איר קולמינאַציע־פּונקט און, אַזוי צו זאָגן, איר קאַטאַסטראָפֿישן סאָף,—האָט ער

אליינ ביז גאָר אויסדריקלעכ פאָרמולירט זײַנע געפילנ אונ זײַנ באַוווּסטזײַנ פונ דעמ, וואָס סלאווע איז א פריילעכע אונ ווייס ניט פונ קיינ שלעכט לעבנ. דאָרטנ האָט ער דעמלט אויכ גע־טראכט וועגנ זיכ. דערווײַל אָבער האָט ער א פרעג געטאָנ סלאווענ:

— דו קאָנסט מיכ, סלאווע?

זי האָט געשוויגנ אונ געטראכט. זי האָט זיכ געפרווּט דער־מאָנענ, ס'האָט אויסגעזענ, אז באלד וועט זי אימ דערקענענ.

— וואָס פארא מענטשנ זײַנענ דאָרט מיט דיר אינ שטוב?

— געסט. די מאמע וועט הײַנט אינאָוונט אווּעקפאָרנ. זי פאָרט זיכ לערנענ אונ מיר אלע וועלנ זי באגלייטנ.

— אונ וואָס וועט זײַנ מיט דיר?

— דאָס וועט די מאמע דאָרטנ זענ. אָדער זי וועט מיכ צו־נעמענ מיט זיכ, אָדער איכ וועל זײַנ דאָ.

— מיט וועמענ וועסטו דאָ זײַנ?

— מיט אלעמענ. דאָ זײַנענ דאָכ אלע. אונ אירינע איז אויכ דאָ.

אינ דער רעגע האָט זיכ געעפנט די טיר אונ ס'איז ארויס אירינע.

— סלאוועטשקע, פארוואָס ביסטו אוועק?—האָט זי א זאָג גע־טאָנ, נאָר דערזעענדיק, אז מיט סלאווענ רעדט אַנ אומבאקאנ־טער מענטש, איז זי אוועק צוריק, אונ קענטיק, אז זי האָט דערציילט זאָסיענ וועגנ דעמ מענטשנ, ווײַל זאָסיע איז באלד ארויס אינ פירהויז.

דערזענ מיכאל טוואריצקינ, איז זאָסיע דערשטוינט געבליבנ שטיינ באַמ טיר אונ ניט אויסגערעדט קיינ וואָרט. ער האָט זיכ גענומענ דרייענ, שווײַגנדיק, ארויסגעשלעפט פונ קעשענע עפעס פאפירנ אונ איר דערלאנגט. זי האָט געקוקט. דאָס זײַנענ גע־ווענ אָפּצייכענונגענ פונ זײַנ שלאָגלערישער ארבעט, זײַנע נײַע ספּעציאַליסטנ. זי האָט ניט געוווּסט, וואָס צו טאָנ מיט די דאָ־

זיקע פאפירן און וואָס צו ריידן, איז זי אזוי געשטאנען שווייַגנ־דיק און געהאלטן די פאפירן אין האנט.

— זאָסיע, — האָט ער א זאָג געטאָן, — איך וועל ארבעטן דאָ. מיר איז שוין ניט פיל פארבליבן... איך, זאָגנדיק... צוליב סלאָ־ווען האָב איך...

שוין אין דער רגע האָט ער אויסדריקלעך דערפילט, אז די גאנצע געשיכטע האָט אונטער זיך קיינשום באָדן ניט, אז צו די דאָזיקע אלע זייַנע געדאנקען, כאלוימעס און האָפענונגען איז געקומען א סאָף. ער האָט אָבער ניט געקענט ניט פארענ־דיקן דאָס אלץ מיט דעם וואָרט, וואָס ער האָט אזויפיל יאָרן געטראָגן אין זיך. — איך האָב צוליב סלאָווען... זי איז נאָך א קליינע, יעדערער... נו, ניט יעדערער, נאָר מע קען נאָך זי באאוולען... צוליב איר גליק האָב איך... זי זאָל האָבן אם וואָס אָנצושפארן זיך... און ער האָט אָנגעהויבן ארויסצושלעפן פון די קעשענעס די טיכלעך מיט די גאָלדענע מאטבייעס.

— וואָס איז דאָס? — האָט זאָסיע א פרעג געטאָן.

איר פראגע און איר שטים האָבן אים גלייַך אויסגעניכטערט. ער האָט א קוק געטאָן אפן טיש, ווו ס׳איז געלעגן אלצדינג, וואָס ער האָט ארויסגענומען פון די קעשענעס, און, ווי פארענט־פערנדיק זיך, האָט ער א זאָג געטאָן:

— דאָס איז באלעגופישע, סקוראטאָוויטשעס, אָט דעם הונטס...

זאָסיע איז צוגעגאנגען, א קוק געטאָן.

— ווו האָסטו גענומען?

— זאָג איך דאָך, דאָס איז אָט יענעם הונטס... אונדזער סוינע.

— ווי איז עס געווען, ווען, ווו?

— שוין לאנג, פון דעמלט זייַנען שוין אטאך יאָרן פארלאָפן.. איך בין נאָך דעמלט א ייִנגל געווען...

— פארוואָס־זשע האָב איך ביז איצט גאָרנישט ניט גע־וווּסט?

— דעמלט האָב איך פאר דיר מוירע געהאט, און איצט האָב איך געוואָלט באווײַזנ סלאווענ, ווי איך זשאלעווע זי, ווי איך סטארע זיך.

— וואָס וועט זי טאָנ מיט דעמ? אפ וואָס דארפ זי דאָס?

— איצט זע איך אלײנ, אז זי דארפ עס שוינ ניט, אז זי לעבט... אלע לעבנ... נו, גיט עס דאָ איבער, ווענ ווײסט איר אלײנ... געהאלטנ בא זיך אזויפיל יאָרנ...

אינ דעמ מאָמענט איז שוינ די טיר פונ צימער ברײט צעעפנט געווענ, און אלע, וואָס זײַנענ דאָרט געווענ, זײַנענ געשטאנענ אינ פירהויז. קײנער האָט זיך ניט אָפּגערופנ, אלע האָבנ געשוויגנ און געהערט דעמ שמועס צווישנ זאָסיענ און מיכאל טווארעצקינ. דאָ זײַנענ געשטאנענ נעסטעראָוויטש, דער שנײַדער, נאָך עטלעכע מענער און עטלעכע פרויענ. נעבנ סאָמע טיר האָט איריגע געהאלטנ סלאווענ פאר די הענט.

אפנ טיש איז געלעגנ גאָלד. אזויפיל רײַכטום! זאָסיע האָט קאלט געקוקט אפ די דאָזיקע גלאנציקע מאטבײעס. אפ קײנ אײנ פּאָנעמ האָט זיך ניט באוויזנ קײנ שטריך פונ געלט־גײַציקײַט, קײנעמס אויגנ האָבנ ניט א וואָרפ געטאָנ קײנ אײנ בליק פונ גיריקײַט. אפּאָנעמ, אז קײנער פונ אָט די מענטשנ שטרעבט גאָרניט צו פארכאפּנ בא אנדערע, צונעמענ אלצ זיך, האלטנ זיך ווײַט פונ מענטשנ. „און דאָס זײַנענ ווירקלעכ אזעלכע, אָט די מענטשנ"—אזא געדאנק האָט א בליצ געטאָנ בא מיכאל טווארעצקינ. אפילע דער שנײַדער (אימ האָט טווארעצקי טײקעפ דערקענט) איז רויִק געשטאנענ, געררויכערט א פּאפּיראָס און ניט געוווּנדערט זיך דערופ, וואָס דאָ האָט זיך אומגעריכט באוויזנ אזא מענטש. דער שנײַדער איז איבערגעאנדערשט געוואָרנ. ווענ ער זאָל כאָטש עטוואָס ארויסווײַזנ זײַנ אמאָליקע כאראקטערשטריכנ, וואָלט עס מיכאל טווארעצקינ געקענט דינענ כאָטש אפ א געווויסער צײַט, ווי אנ אָנשפּאר פארנ רעשט פונ זײַנע אלטע אידעאלנ. ער, דער דאָזיקער רעשט, האָט זיך געקלאמערט אָנ

אַלע פינצטערע ווינקעלעך פון דער מענטשלעכער נעשאָמע, האָט געזוכט מיטגעפיל אין מענטשלעכע בליקן און פּנעמער. אלײנ ניט באמערקנדיק עס, האָט מיכאל טוואריצקי גענומען קוקן אפן שנײַדער, ווי ער וואָלט געהאָפט, אז אָט דער מענטש וועט באלד זאָגן א וואָרט, וואָס וועט בארעכטיקן די גלאנציקע מאטבײעס אפן טיש. דער שנײַדער אָבער האָט אין דער אָנגעשטרענגטער שטילקײַט דערוויכערט דעם פּאפּיראָס, א קוק געטאָן ארום זיך (קלאָר, געזוכט אן אשבעכער אפּ ארײַנוואַרפן דאָס פּאפּיראָס־טרײַבל) און איבערגעריסן די שטילקײַט:

— איז עס, הײסט דאָס, טוואריצקי?

נאָך דערײַן האָבן אַלע אָנגעהויבן רײדן. א טײל מענטשן האָט זיך טײקעף אומגעקערט אין צימער, וווּ דער טיש האָט זיך געבראָכן אונטער אלערלײ עסנוואַרג. מיכאל טוואריצקיס הארצ איז ווי ארפּגעפאלן ערגעצ אינדערנידער. אין דעם מאָמענט איז אים אפּ דער נעשאָמע געוואָרן שרעקלעך פּוסט. די נעשאָמע איז אפּ אָט דער קורצער רעגע אינגאנצן ווי אויסגעלײדיקט געוואָרן, קעדײ גרײט זײַן פאר א נײַער אָנפילונג.

מיכאל טוואריצקי האָט מיט א בלאסן פּאָנעם און ציטערנדיקע ליפּן זיך פּאמעלעך אויסגעדרײט און איז שווײַגנדיק ארויס פון פירהויז. נעסטעראָוויטש, וועלכער האָט געהערט דעם גאנצן שמועס זײַנעם מיט זאָסיען, האָט, דערוועגנדיק זײַן שרעקלעכע צערודערונג, א שעפּטשע געטאָן דעם שנײַדער:

— דו קאָנסט אים? טאָ גײ זיך דורך מיט אים, גיב א רײד מיט אים. זעסט, ווי ער זעט אויס.

דער שנײַדער האָט ארויסגענומען פון פּאָרטציגאר א פרישן פּאפּיראָס און איז ארויס גלײַך נאָך טוואריצקין. יענער איז געגאנגען מיט א גלײַכן טראָט, געלאסן, קוקנדיק פאָרויס. אלצ איז אונטערגעגאנגען, אײַנגעפאלן; איבער א פאלשן וועג האָבן זיך געצויגן זײַנע ערשטע יונגע יאָרן! די זאך, ארום וועלכער ס'האָבן זיך געהאלטן גאנצע יאָרן פון טרוימען, איז געוואָרן

איבעריק. די דאָזיקע מענטשן נעמען ניט צו דאָס, מיט וואָס ער האָט פריִער געטראַכט אונטערצוהאַלטן זײַן גאַנץ לעבן, מיט וואָס ער האָט געטראַכט צו ראַטעווען זיך אַליין און זײַנע נאָענטע. ניטאָ קיין גיריקײַט, ניטאָ קיין קאַרגקײַט, ניטאָ קיין סינע פון איינעם צום צווייטן. איינער דעם צווייטן רײַסט ניט פאַרן גאָרגל, זיי זײַנען צופרידן איינער פון צווייטן, גייען ניט אום איבער אומגליקלעכע וועגן הונגעריקע און באָרוועסע, די קינדער ווייסן ניט פון קיין פאַרוואָרלאָזטקײַט!

א שרעקלעכע בענקעניש נאָך יענעם אָרט, וווּ ער האָט געלעבט פון קליינוויײַז אוף, איז בא אים אויסגעוואָקסן. ער האָט אויך געבענקט נאָך דער קליינער סלאָוועג, נאָך יענער, וואָס האָט אַמאָל געקוקט דורך א קאָלירט שטיקל גלאָז אָפּ דער וועלט. ער האָט ווי געוואָלט אומקערן אַלץ צוריק און אָנהייבן לעבן פונדאָסנײַ.

פלוצלינג האָט אין אים אָנגעהויבן ירירן עפּעס אַזוינס, וואָס בוילעטע שפּורן פון דעם זײַנען שוין בא אים געווען. „מיט וואָס בין איך געגאַנגען אַהער,—האָט אָנגעהויבן אַרבעטן א ניכטערער געדאַנק.—איך האָב אַליין דערפילט, אַז קיינער וועט עס דאָ ניט אָנערקענען. און ווער ווייס, צי איך אַליין וואָלט שוין אָנערקענט אָט די זאַך?“ אים איז געוואָרן לײַכטער, פרייִלעכער. ער איז געגאַנגען און געפילט הינטער זיך דעם שנײַדערס טריט. דער שנײַדער האָט זיך אויסגעגלײַכט מיט אים און אויסגעשטרעקט אים זײַן פּאַרטציגאַר מיט פּאַפּיראָסן.

— וואָס וועסטו דאָ, טוואַריצקי, טאָן?

— כ׳וועל אַרבעטן.

— גאָר אַזוי... גאַנץ גוט.

דער שנײַדער האָט ניט געוווּסט, וואָס און ווי צו ריידן אין אַזא לאַגע. מיכאַל טוואַריצקי האָט ווייניקער ווי אַלץ איצט געטראַכט וועגן דעם שנײַדער. ער איז אַרויס צום ברעג וואַלד, האָט געזען פונדאַנען דאָס בערגל, וואָס איז פאַרבויט געווען

מיט ניט קיינ פארענדיקטע מויערנ, געזענ די מיט זונ פארגאָ־
סענע וועגנ, געפילט ארומ זיכ די רויִקע שטילקייַט פונעמ
וואלד. ער האָט געפילט אָט דעמ גאנצנ זוניקנ אונ ראכוועס־
דיקנ טאָג. פונוויַיטנ, פונ טייַכל, האָט זיכ געטראָגנ א כאָר־
געזאנג. מיכאל טוואריצקי איז געגאנגענ מיטנ ברעג וואלד אהינ,
וווהינ דער וועג האָט געפירט. דער שנייַדער איז געגאנגענ
דערנעבנ. דער וועג האָט זיכ פארקרעוועט אפ לינקס, איז
ארויס צומ טייַכל. אפנ טייַכל זייַנענ געשווומענ שיפלעכ, גע־
פאקטע מיט מענטשנ. ס'האָט געהילכט א ליד. ער איז אוועק
ווייַטער, ניט באמערקנדיק ארומ זיכ דעמ שנייַדער. אָט דאָ,
פונ דער זייַט וואלד, האָט ער געזענ דעמ אָנהייב פונ דעמ
טריקנ־קאנאל, וואָס האָט זיכ אָנגעהויבנ אפ דעמ דאָזיקנ טייַכ־
ברעג. אפ דעמ זעלבנ ברעג איז געווענ איינ ערטל, וואָס איז
געלעגנ הארט באמ טייַכ אונ איז פארוואָקסנ געווענ ארומ אונ
ארומ מיט ווילדגעוויקסנ. דאָס דאָזיקע ערטל איז נאָכ ניט בא־
רירט געוואָרנ פונ מענטשלעכער ארבעט. עטלעכע „טייַוול־גרי־
בער" האָבנ געשוויגנ מיט זייער שווארצקייַט, אינעמ הארטנ
גראָז האָבנ זיכ באהאלטנ שטייענדיקע וואסערנ. אַלצ איז דורכ־
געפלאָכטנ געווענ מיט אויסגעטראָטענע שטעגעלעכ. ווו נאָר
ס'איז מעגלעכ געווענ דורכצוגיינ צווישנ די וואסערנ, דאָרט
האָט זיכ געשלענגלט א שטעגעלע. איינס האָט זיכ געצויגנ
באמ סאמע ראנד פונ א „טייַוול־גרוב" אונ האָט זיכ אופגע־
הויבנ אפ א בערגל, ווו עס זייַנענ געוואָקסנ קוסטארניקעס.
דאָס איז געווענ יענצ אָרט, ווו נאומיסניק איז פארפרי געקר־
מענ אפ יאגד אונ געשמועסט מיט טשארפאקעוויטשנ. לינקס
פונ די קוסטעס איז געווענ דאָס אָרט אפנ טייַכ־ברעג, ווו מי־
כאל טוואריצקי האָט זיכ געווענ געוואשנ אונ ווו נאומיסניק
מיט טשארפאקעוויטשנ האָבנ אימ געזענ. מיכאל טוואריצקי
איז איצט ווידער געקומענ אפנ זעלבנ אָרט, אוועקגעזעצט זיכ
אונ גענומענ קוקנ אפ דער שטילקייַט פונעמ וואסער אינ טייַכ.

דער שנײַדער איז געשטאַנענ א מינוט פינפ אונ אָנגעהויבנ עפּעס זוכנ אינעם טשערעט, וואָס באַם טײַכל. אינגיכנ האָט ער פונ דאָרט ארויסגעשלעפּט צוויי װענטקעס, גענומענ זיי אָפּ־דרייענ אונ, ווי פּארענטפערנדיק זיך פארנ שווײַגנדיקנ טוואַ־ריצקינ, א זאָג געטאָנ:

— די ווענטקעס ליגנ בא מיר דאָ שטענדיק באהאלטנ. טיילמאָל האָב איך ליב קומענ אהערצו אונ זיצנ אביסל מיט א װענטקע.

טוואריצקי האָט גאָרנישט נים געענטפערט. דער שנײַדער האָט פארוואָרפנ די ווענטקעס אונ אײַנגעטאָסטעט זיך איבערנ סאמע וואסער. אינ אביסל צײַט ארום האָט א פיש אָנגעהויבנ אָנרירנ די ווענטקע. דער שנײַדער איז אנציקט געווענ פונ דער דאָזיקער שפּיל. אפ טוואריצקינ האָט ער א קוק געטאָנ ערשט דעמלט, ווענ יענער האָט ארויסגעריסנ א טשערעט, גע־נומענ ברעקלענ עס אפ שטיקלעך אונ ווארפנ אינ דער רויִ־קער וואסער־שטרעמונג. „זאָל ער קומענ צו זיך, זיך בארויִקנ“ — האָט געטראכט דער שנײַדער. „ווי דערלעבט מענ שוינ דעמ מאָרגעדיקנ טאָג — אונ צו דער ארבעט“ — האָט געטראכט מיכאל טוואריצקי. אָט אזוי טראכטנדיק, איז ער זייער גלאסנ אוועק מיטנ שטעגעלע צוריק פונ טײַכל, נאָך יעדערע פינפ טריט, אגיט איז נאָך יעדנ טראָט, זיך אָפּגעשטעלט אונ באקוקט דאָס גראָז, די בלומענ, געריסנ די שפּיצנ פונעמ ריטגראָז, געריבנ זיי אינ די פינגער, געביסנ מיט די ציינער, געקײַט אונ אויס־געשפּײַט. דער שנײַדער האָט געקוקט דאָ אפ זײַנ שווימערל, דאָ אפ אימ — וווּהינ וועט ער גיינ. טוואריצקי איז געבליבנ שטיינ אפנ שטעגעלע, געשטאנענ א מינוט צענ, פארטיפט אינ געדאנקענ. דערנאָך האָט ער געמאכט נאָך א טריט - צענ. אזוי איז געגאנגענ די צײַט. די זונ האָט זיך אראָפּגעלאָזט נידעריי־קער. מיכאל טוואריצקי איז אָט אזוי אונטערגעגאנגענ צומ סאמע „טײַוול־גרוב“, א קוק געטאָנ אינ זײַנ שווארצנ אָפּגרונט.

ער איז געגאנגענ אזוי געלאסנ אונ אזוי שטיל, אז מע האָט אימ אינגאנצנ ניט געהערט, אפילע פאר א האלבנ שפאנ פונ אימ. דאָס שטעגעלע גופע איז געווענ א ווייכס, א טאָרפיקס, האָט זיכ געוויגט אונטער די פיס אונ אײַנגעשלונגענ דעמ רויש פונ די טריט. טוואריצקי האָט אָנגעהויבנ ארופשטײַגנ אפנ בערגל. אָלכעס אונ יאָדלעס זײַנענ געשטאנענ אינ א גרינער וואנט. ס'האָט זיכ אויסגעטיילט א גרויסער קוסט, ער איז געוואָקסנ ארומ א שטאמ פונ אנ אָפגעזועגטער אָלכע. דאָס איז אקוראט געווענ יענצ אָרט, וווּ נאומיסניק האָט דעמלט געשמועסט מיט טשארפאקעוויטשנ. דער קוסט איז געווענ ניט דער סאמע לעצטער, דאָכ האָט מענ פונ הינטער אימ ניט שלעכט געקענט זענ, וואָס עס טוט זיכ נעבנ טײַכל. ער איז געוואקסנ א טריט צענ פונ יענעמ אָרט, וווּ דאָס זומפ־שטעגעלע האָט זיכ שארפ א בראָכ געטאָנ בארג־ארופ אונ אָנגעהויבנ זיכ שלענגלענ צווישנ מאָכ־בערגלעכ. ווי נאָר מיכאל טוואריצקי איז ארופ אפנ הארטנ בערגלדיקנ באָדנ, האָבנ זיכ גענומענ הערנ זײַנע טריט. דאָס שטעגעלע איז שוינ געווענ א הארטס. אפ אזא אויפנ האָט טשארפאקעוויטש דערהערט, אז עמעצער גייט. טשארפאקעוויטש איז דאָ געזעסנ נאָכ פונ יענעמ מאָמענט אָנ. צוזאמענ מיט נאומיסניקנ האָבנ זיי דאנ אויסגעקוקט, ווי טוואריצקי איז, אײַנגוואשנדיק זיכ, אוועק פונדאנענ, אונ זיי האָבנ זיכ אביסל בארויִקט. דאָכ איז בא נאומיסניקנ פארבליבנ אנ אומרו: ער איז שוינ אינגאנצנ מאסקימ געווענ אָפצוגעבנ טשארפאקעוויטשנ אלע פאפירנ, אבי הײַנט אוועקגיינ פונדאנענ אפ שטענדיק. טשארפאקעוויטש האָט אלצ צוגעזאָגט, אז אזוי וועט זײַנ. מיט פארדרייטע שטעגעלעכ, וווּ ס'איז פאראנ מער קוסטעס אונ ביימער, איז נאומיסניק אוועק אהיימ: אָפווארטנ ביז אינאָווענט אונ אינאָווענט אוועקגיינ צו טשארפאקעוויטשנ אונ הײַרא. טשארפאקעוויטש איז די גאנצע צײַט געזעסנ אפ איינ אָרט, אונטער אָט דעמ קוסט. ער איז געווענ א היגער ארבע־

טער, אלע האָבן אים אלס אזעלכן געקאָנט, ריכטיקער געזאָגט, דער דאָזיקער גרויער נעפעש האָט זיך קיינמאָל קיינעם ניט געוואָרפן אין די אויגן. ער איז דאָ געזעסן דרייסט. ביז אָוונט איז שוין ניט ווײַט, און מאָרגן וועט מען זיך דאָ שטעלן צו דער ארבעט אָן אים.

דערהערנדיק איצט טוואריצקיס טריט, האָט ער אונטערגעהויבן דעם קאָפ. דערזעען טוואריצקין, האָט ער דערקאָנט, אז דאָס איז דער זעלבער, וואָס האָט זיך אײַנגעוואשן אין טײַך, און אן אומרויִקע מינע האָט אפ איין רגע צעקרימט זײַן פאָנעם. זיך באהאלטן אָדער אנטלויפן איז געווען שפעט. ער האָט בלויז געקענט האָפן, אז ער וועט אים ניט דערקאָנען. ווי דאָס זאָל ניט זײַן, נאָר ער האָט אָנגענומען אלע מעגלעכע פאָרזיכטיקײַט־מיטלען, קעדיי אלץ זאָל אראָפגיין שטיל. ער האָט זיך א קער געטאָן אפ א זײַט, מיטן פאָנעם אין גראָז, און פארדעקט דעם פאָנעם מיט א האנט. און קלאָר—דאָ ליגט גאָר א שלאָפנדיקער מענטש, א היגער ארבעטער, אָנשטאָט א רעקל איז ער אפילע אָנגעטאָן אין א בלויער ספעצאָווקע.

מיכאל טוואריצקי איז געשטאנען אפ איין אָרט. ערשטנס, האָט ער דערזען דעם פאָנעם פון דעם מענטשן, בעשאס יענער האָט זיך איבערגעדרייט און אוועקגעלייגט זיך. און אין דער ערשטער רגע אפילע איז שוין מיכאל טוואריצקי געווען זיכער, אז ער האָט דערקענט אָט דעם מענטשן. אויסער דעם—נאָך איינס. אמאָל, אין זײַנע קינדער־יאָרן, האָט ער איינמאָל, פיטערנדיק בא סקוראטאָוויטשן די בעהיימעס, ניט אזוי גוט צוגעזען די טשערעדע און איין בעהיימע האָט זיך אוועקגעשלעפט אין וואלד. ער האָט זי לאנג געזוכט, און ביז ער האָט געפונען, האָט אָנגעהויבן פינצטער ווערן. טאָליק סקוראטאָוויטש איז געקומען א קוק טאָן, וואָס אזוינס איז געשען.

— פארוואָס האלטסטו די בעהיימעס אזוי שפעט?—האָט ער זיך צעשריִען אפן פאסטעכל.

— א בעהיימע איז פארפאלנ געוואָרנ, איכ האָב זי געזוכט,— האָט געענטפערט דאָס פאסטעכל, ארויסטרײַבנדיק די בעהיימע פונ וואלד.

טאָליק סקוראטאָוויטש האָט געזענ, ווי דאָס פאסטעכל האָט, אונטערטרײַבנדיק די בעהיימעס, זיכ קוימ געשלעפט, געהונקענ אפ א פוס אונ אזש געקרעכצט.

— פארוואָס גייסטו עפעס אזוי?

— איכ האָב געזוכט די בעהיימע אינ וואלד, לויפנדיק ארופ־געטראָטנ אפ א מיט דערנער פארוואָקסענער גרוב אונ געפאלנ, אונ ס'טוט זייער וויי די פוס. אפּאָנעמ, אז איכ האָב אויסגע־לונקענ א פוס.

— כ'וועל דיר באלד דעמ קאָפּ אויסלינקענ.

— דערפאר אָבער האָב איכ די בעהיימע געפונענ,—האָט דאָס פאסטעכל ביטער געקרעכצט.

— וואָס־זשע מיינסטו, דו וועסט פארלירנ, אונ עמעצער זאָל פאר דיר גיינ זוכנ?

— אונ אפ דער צווייטער פוס האָב איכ צעריסנ די הויט אָנ א קאָרטש.

אונ ווירקלעכ, פונ דער צווייטער פוס, פונ אונטער די פינ־גער, איז גערונענ בלוט. דאָס פאסטעכל איז געגאנגענ מיט די לעצטע קויכעס, א צעקאליעטשעטער, א דערשראָקענער. ער האָט קוימ צוגעהונקענ צומ באלעבאָס אונ זיכ צעוויינט.

— וואָס איז?

— מיר טוט אזוי וויי. איכ קענ ניט גיינ.

ער האָט אינדערעמעסנ ניט געקענט גיינ. ער האָט א פרווו געטאָנ שפרינגענ אפ איינ פוס אונ איז געפאלנ אפ דער ערד מיט פארקלעמטע ציינער. מער האָט מענ פונ אימ ניט געהערט קיינ וואָרט אונ קיינ קלאנג. ער איז שוינ פונ קליינווײַז אופ געוווינט געווענ צו לײַדנ ווייטעקנ שטילערהייט. סקוראטאָוויטשנ

האָט זיך געדאַכט, אַז דעם פּאַסטעכל איז בעסער געוואָרן, ווײַל ער איז אַנשווינג געוואָרן.

— נו, גיי האָט אַ זאָג געטאָן סקוראַטאָוויטש.

דאָס פּאַסטעכל האָט זיך אַפילו ניט אויפגעהויבן.

— נו, שטיי אויף!

דאָס פּאַסטעכל האָט אַ טרייסל געטאָן מיטן קאָפּ.

— וועסט גיין, צי ניט?

— כ׳וועל אַביסעלע ליגן. עס טוט וויי.

סקוראַטאָוויטש האָט אַ ריס געטאָן דאָס פּאַסטעכל פאַר די אַקסלען, דעמאָנסטראַטיוו און בייז אַריבערגעוואָרפן אים איבער זײַן אַקסל, מיטן קאָפּ אַפּהינטן, מיט די פיס אין זײַנע הענט, און אַוועקגעטראָגן, האַלטנדיק איין פוס אַזוי, ער זאָל זיך ניט אײַנריכטן אין בלוט.

— אײַ, ס׳טוט וויי, טוט וויי,—האָט זיך צעכליפּעט דאָס פּאַס־טעכל.

אין דעם מאָמענט איז ער צוגעדריקט געווען צו דער פּלייצע פון זײַן באַלעבאָס, מיטן פּאָנעם אין קאַרק, אין סאַמע האַלדז. אויפן האַלדז זײַנען בא אים געווען בראָדעווקעס און ס׳האָט זיך געצויגן אַ דינער, אָבער זייער אַ קענטיקער שטריך, אַ ווײַ־סער, ענלעך אויף אַ שראַם. דאָס איז אויף אייביק פאַרבליבן אין זײַן זיקאָרן.

— איך וועל גיין, וועל גיין,—האָט געכליפּעט דאָס פּאַסטעכל.

סקוראַטאָוויטש האָט ווינציק-וואָס געזאָרגט וועגן דעם, וואָס דאָס איז אַ לעבעדיקע באַשעפעניש, ער האָט אַ וואָרף געטאָן דאָס ייִנגל אויף דער ערד און אַוועקגעטריבן די בהיימעס. דאָס פּאַסטעכל איז געלעגן אויף דער ערד אַ מינוט צען און דערנאָך אַוועקגעפּויזעט.

אַצינד האָט מיכאל טוואַריצקי געזען פאַר זיך די זעלבע האַלדז מיט די בראָדעווקעס און מיטן ווײַסן שטריך. ער איז צוגעגאַנגען נעענטער. דער מענטש-האָט זיך קיין ריר ניט גע־

מאָנ. ער האָט, קלוימערשט, גערערמלט, אַנ אָנגעהאָרעוועטער, נעבעכקע, פונ עטלעכע טעג אַרבעט אפ דער בויונג. מיכאַל טוואַריצקי איז געשטאַנענ אונ געקוקט אפ זײַנ פאַרבראָווינטער האַלדז. זי איז פאַרוואַקסנ געווענ מיט קורצע הערעלעכ. מע האָט געקענט באַמערקנ, אַז אינ אַ געוויסנ אָרט אונ אינ אַ געוויסער צײַט איז די דאָזיקע האַלדז אונטער אַ גאַנצ גוטנ אופּזיכט: זי ווערט געגאָלט, געשמירט, אונ דאָ איז איר אויסגעקומענ (אונ עפּשער טרעפט עס ניט איינ מאָל, פונ צײַט צו צײַט) פאַרזוכנ דעם טאַמ פונ ווינט אונ שטויב. אַ געדיכטע פאַרבראָווינטקײַט איז געלעגנ אפ איר.

אינ דער ערשטער רעגע האָט מיכאַל טוואַריצקי זיכ אַליינ ניט געגלויבט. נאָכדעמ האָט ער זיכ אַרומגעזענ אונ באַדאַכט. אַ גוואַלדיקע דערהויבנקײַט האָט אינ אים אָנגעהויבנ ברויזנ אונ וואַקסנ. די גאַנצע וועלט איז פול געוואָרנ מיט דערשײַנונגענ, זאַכנ אונ מיט אַ טיפנ אינהאַלט. אינ ערגעצ איז ניטאָ קיינ פּוסטקײַט. אַלצ איז זיכ צונויפגעקומענ אַהער, איז געוואָרנ נעענטער, האָט זיכ געדיכט געצייכנט מיט פאַרבנ. אונ אינמיטנ פונ דאָס אַלצ—אַנ עקלהאַפטע האַלדז מיט אַ הינטישנ גערוכ.

עטלעכע טריט פונהינטנ האָט געקוקט אינ הימל אַרײַנ די „טײַוולשע גרוב”. אונטער די פּיס איז געווענ אַנ אויסגעטראָטנ שטעגעלע. האָלצפּיקערס האָבנ געפּיקעט די קאָרע פונ די ביימער, די זונ האָט פאַרגאָסנ מיט שימער אַפילע די וואַלדטונקלקײַט אונטער די קוסטעס. די האַלדז מיט די בראָדאָווקעס איז געלעגנ אונ זיכ קיינ ריר ניט געטאָנ.

— פאַנ סקוראַטאָוויטש! — האָט אַ זאָג געטאָנ מיכאַל טוואַריצקי.

די האַלדז האָט זיכ קיינ ריר ניט געטאָנ.

— פאַנ סקוראַטאָוויטש! — האָט אַ געשריי געטאָנ מיכאַל טוואַריצקי.

די חאלדז האָט ווי א וואל פונ א דרעש־מאשינ א דריי געטאָנ זיך.

— פאנ סקוראטאָוויטש! — האָט מיכאל טוואריצקי גיפּטיק א שעפּטשע געטאָנ.

די האלדז האָט מענ שוינ ניט געזענ. דער פּאָנעמ האָט מיט זיך אלצ פּארדעקט. פונקט ווי די האלדז, איז אויכ דער פּאָנעמ געווענ נימ קיינ ארומגעזעענער — האָט פארזוכט, נעבעכ, אי ווינט, אי שטויב. ס'מאכט ניט אויס, מע וועט אים נאָכ אָפּגאָלנ, באשמירנ, באפּודערנ, ווענ זיי וועלנ האָבנ די ערע אומצוקערנ זיכ אהינצו. אינאָוונט וועט קומענ נאומיסניק, וועט ברענגענ די שפּיאָנישע מאטעריאלנ אונ — האָט מיר דערוויַיל א גוטנ! טאָליק סקוראטאָוויטש, צוגעגרייט צו אלצ, האָט ניט אראָפּגענומענ די אויגנ פונ מיכאל טווארניצקינ. ער איז עלטער געוואָרנ, דיקער געוואָרנ, אָבער דאָכ איז עס געווענ דער זעלבער סקוראטאָוויטש, אונ מיכאל טווארניצקי האָט עס גוט געזענ. אינ אָט די ערשטע מינוטנ איז טאָליק סקוראטאָוויטש אבסאָליוט ניט זיכער געווענ אינ טווארניצקינ. ווער ווייס אים, א וועלכער, ווער אונ וואָס ער איז, אָט דער דאָזיקער פארווּרטיילטער מענטש. עפּשער קענ מענ אים דאָ איבערלאָזנ אפ נאומיסניקס אָרט? אונ עפּשער איז ער גרייט אָפּצולעקנ א ביינדל אי פונ אָט דער באָלשעוויסטישער בריוּנג, אי פונ נאומיסניקנ, אי פונ דאָס, אי פונ יענצ, פונקט ווי ס'איז געווענ אמאָל מיטנ געלט? אנ אנטשלאָסענער אונ א דורכגעטריבענער, האָט איצט סקוראטאָוויטש געשוויגנ אונ געווארט, וואָס וועט זיַינ וויַיטער.

מיכאל טווארניצקי האָט עטלעכע רעגעס געשוויגנ, ניט אראָפּנעמענדיק די אויגנ פונ סקוראטאָוויטשנ. אינ די דאָזיקע מינוטנ האָט בא אים דער געדאנק געארבעט זייער קלאָר, אונ דער געדאנק איז אומופהערלעכ אונטערגעוואַרעמט געוואָרנ דורכ א ריזיקנ פיַיער, וואָס איז געגאנגענ פונ די סאמע טיפענישנ פונעמ מענטשלעכנ וועזנ. קלאָר, מיכאל טווארניצקינ איז איצט ניט

געוועג אינ קאָפּ צו פֿארפירנ א שמועס. אונ אויב אפילע ער וואָלט געוואָלט ארויסזאָגנ דאָס אלצ, וואָס אימ האָט איצט גע־מאטערט, וואָלט ער מיסטאָמע ניט געקענט געפינענ קיינ ריכ־טיקע אונ שטארקע ווערטער. פונ זײַנ הארצנ האָט זיכ אָט וואָס געריסנ אפּ דער וועלט:

„דײַנ טאטע אונ דו האָבנ, מאטערנדיק מיכ, ארײַנגעקלאפּט מיר אינ קאָפּ, אז דער מענטש אפּ דער וועלט וועט דאָר־אײַנ דאָר־אויס רײַסנ באַמ צווייטנ פונ מויל? אונ יעדערער דארפּ אליינ גרייט זײַנ ארויסרײַסנ באַמ צווייטנ דעמ ביסנ, קעדיי פֿארטיידיקנ זיכ. אויסקערנדיק מײַנ קינדערשע נעשאָמע, האָט איר מיר אײַנגעשמועסט, אז אומשולדיקע קינדער, פֿארפּײַניקטע אונ פֿארוואָרלאָזטע, וועלנ זיכ, ווי צעקאליעטשעטע פייגעלעכ, אומשלעפּנ איבער די אומגליקלעכע וועגנ אונ מיט גרימאסעס אפּ זייערע אומשולדיקע פּענעמער וועלנ זיי טרינקענ די גאנצע ביטערקײַט פונ דער וועלט? איר האָט ספּעקולירט מיט מײַנ מינ־דעריאָריקײַט אונ מיט די אומגליקנ פונ מײַנ טאטנ, וועלכער איז דורכ אײַער אָרדענונג פֿארוואנדלט געוואָרנ אינ א קריפּל? צוליב אײַכ האָב איכ אויכ מײַנ קינד געזענ א נאקעטנ אונ א באָרוועסנ אפּ די זעלביקע וועגנ! צוליב אײַכ האָב איכ געלאכט פונ אירינקעס גרויסנ העלדנטאט, ווענ זי איז נאָכ א קינד גע־ווענ,—א פּערזאָנ, וועלכע איכ פֿארגעטער איצט! צוליב אײַכ זע איכ זיכ אליינ א צעריסענעמ אפּ צוויי טיילנ! איינער—איצט, א צווייטער—פֿריִער. אונ צווישנ די דאָזיקע צווייענ שטייט די געשטאלט פונ אײַער פּאסטעכל, וואָס האָט געציטערט פֿאר אײַער שטימ אונ וואָס איר האָט אימ צעקאליעטשעט!"

מיכאל טווארעצקי איז געשטאנענ ארומ סקוראטאָוויטשנ אונ האָט געשוויגנ. נאָר אָט האָט סקוראטאָוויטש, דוכט זיכ, באמערקט אפּ זײַנ פּאָנעמ עפּעס־וואָס ענלעכס אפּ מיטגעפיל. ריכטיקער געזאָגט—דאָס האָט ער זיכ בלויז פֿאָרגעשטעלט, דאָס האָט ער געוואָלט זענ. עפּעס א מינע, ענלעכ אפּ אנ אָנהייב פונ א בני־

פע־שמייכעלע איז געבוירנ אונ פארקילט געוואָרנ אפ סקוראטאָוויטשעס פּאָנעמ. מיכאל טוואריצקי האָט אָנגעהויבנ רײדנ:

— וואָס ט'איר זאָגנ, פּאנ סקוראטאָוויטש?

יענער האָט געשוויגנ.

— וואָס טוסטו דאָ?

דער טאָנ פונ אָט די לעצטע ווערטער איז געווענ זייער אויס־דריקלעכ. סקוראטאָוויטש איז אינגאנצנ פארצאפּלט געוואָרנ, אונ אינ איינ אויגנבליק האָט ער ארויסגעכאפּט ערגעצ פונ זײַנ בלויער ספּעצאָווקע א רעוואָלווער, א קלייניניקנ אונ א שייניניקנ, פונ א סאמע לעצטער אויסלענדישער פירמע. מיכאל טוואריצקי האָט ניט געלייגט קיינ אכט אפ דעמ. ער האָט א כאפּ געטאָנ סקוראטאָוויטשנ פאר די הענט, העכער פונ די עלנבויגנס, אונ שטארק צוגעדריקט אימ. נאָר סקוראטאָוויטש האָט גענומענ אויסקלײַבנ א לאגע, קעדיי אָנצילעווענ זיכ אינ טוואריצקיס ברוסט. טוואריצקי האָט אָפּגעלאָזנ זײַנע הענט אונ מיט די פויסטנ א זעצ געטאָנ אימ אינ פּאָנעמ. דער רעוואָלווער איז אראָפּגעפאלנ. סקוראטאָוויטש האָט זיכ א וואָרפ געטאָנ אפ טוואריצקינ. בא ביידנ, דאכט זיכ, האָט אָנגעהויבנ שלאָגנ א שוימ פונ די ליפּנ. טוואריצקי האָט אָנגעהויבנ אָפּטרעטנ. אָט איז ער שוינ אראָפּ אינדערנידער, ווו ס'איז ניטאָ קיינ קוסטעס, ווו דאָס שטעגעלע עטעמט אונטער די פיס. הינטער זײַנע פּליי־צעס האָט מיט איר שווארצנ טהאָמ געקוקט אינ הימל ארײַנ די „טײַוול־גרוב“. סקוראטאָוויטש האָט אומיסטנ אויסגעקערעוועט אזוי, אז טוואריצקי זאָל, אָפּטרעטנדיק אפּהינטנ, גאָרנישט ניט זענ אונ ארײַנפאלנ אינ „טײַוול־גרוב“. סקוראטאָוויטש איז בענאנגענ מיט אופגעהויבענע פויסטנ. טוואריצקי האָט אויכ געהאלטנ אופ־געהויבענע פויסטנ. מיטאמאָל האָט טוואריצקי מיטנ גאנצנ קוי־עכ ווידער א זעצ געטאָנ סקוראטאָוויטשנ אינ פּאָנעמ ארײַנ. יענער האָט אפ איינ רעגע אראָפּגעלאָזט די פויסטנ. טוואריצקי האָט אימ גלײַכ א כאפּ געטאָנ אינדערברייט פונ קערפּער אונ

אופגעהויבן אָט די שרעקלעכע מאסע. יענער האָט אָנ אופהער געשלאָגן טוואריצקינ איבערנ פּאָנעם אונ איבערנ קאָפּ. קוים אָפּ־כאפנדיק דעמ אָטעמ, פילנדיק, ווי די קני זײַנע ציטערנ אונ בויגנ זיכ אונטער, זעענדיק, אז ער אליינ האָט שוינ אָנגעהויבנ ארײַנפאָרנ אינ „טײַוול־גרוב", — האָט טוואריצקי צונויפגעזאמלט זײַנע לעצטע קרעפטנ אונ א שלײַדער געטאָנ טאָליע סקוראטאָוויטשנ אינ „טײַוול־גרוב".

צערודערטע געלע זשוקלעכ אונ ווערעמלעכ זײַנענ ארופגעשווומענ אפנ אויבערפלאכ פונעמ שווארצנ טהאָמ.

## אָנשטאָט אנ עפּילאָג

נאומיסניקנ האָט מענ אינ דעמ זעלבנ אָוונט צוגענומענ פונ זײַנ שטוב, ווענ ער איז שוינ גרייט געווענ צו גיינ אהינ, ווו ער האָט אָפּגערעט צו באגעגענענ זיכ מיט טשארפאקעוויטשנ. ער איז אָנגעטאָנ געווענ אינ דעמ בעגעד מיט די אײַנגענייטע דאָקומענטנ, וועגנ וועלכע ער האָט יענעמ טאָג אזויפיל געקריגט זיכ מיט טשארפאקעוויטשנ.

זאָסיע טוואריצקאיא איז אוועקגעפאָרנ לערנענ זיכ. אפנ אָרט פונ דוווּכאטע איז אינ עטלעכע יאָר ארומ אויסגעוואָקסנ א סאָציאליסטישע שטאָט, וועלכע האָט געשפּײַזט מיט איר ענערגיע די דרײַ שכיינעסדיקע שטעט. דאָ איז געגאנגענ דאָס ווײַטערדיקע לעבנ אונ טעטיקײַט פונ מיכאל טוואריצקינ. אינ דער נײַער שטאָט איז געוואָקסנ אונ ארײַנ אינ לעבנ סלאווע טוואריצקאיא. דאָ איז אויכ געוואָקסנ א גרויסע פרײַנטשאפט צווישנ סלאווע טוואריצקאיא אונ אירינע נאזארעווסקאיא — מענטשנ פונ צוויי דוירעס. דאָס אלצ וועט זײַנ דער אינהאלט פונ א נײַ בוכ. די טעמע פונ דער דאָזיקער כראָניק איז פארענדיקט.

סלאווא טוואריצקאיא איז איצט אלט אכט יאָר.

---

